## - АГУУЛГА -

## - CONTENTS -



















# ТАЛАРХАЛ

Энэхүү номыг ивээн тэтгэж хэвлүүлсэн “Нүүдэлчин” группийн хамт олон тэр дундаа Монгол улсын аж үйлдвэрийн гавъяат ажилтан, нутгийн буянтай буурал ах Балжиннямын Шухэрт Танаа гүн талархал илэрхийлье! Уг судалгааны ажлыг хийж гүйцэтгэх, хээрийн судалгаа явуулахад Нээлттэй Нийгэм Хүрээлэнгийн Дээд Боловсролыг Дэмжих Хөтөлбөрийн Төв Азийн Судалгааны Санаачлага, Үндэсний Газарзүйн Нийгэмлэгийн Судалгаа Шинжилгээний Хороо зэрэг байгууллагын судалгааны төслийн хүрээнд авсан санхүүжилт чухал үүрэг гүйцэтгэсэн болохыг тэмдэглэе.

Эрдэм судлалын ажлыг минь удирдан чиглүүлж, байнга зөвлөн тусалж байдаг эрхэм хүндэт багш профессор А.Очир, доктор Дэвид Снийт, профессор Г.Цэрэнханд нартаа чин сэтгэлээсээ баярлаж явдгаа илэрхийлье. Судалгааны ажил хийх бүх боломцоо, орчин нөхцлийг минь бүрдүүлж өгсөн хайрт ээж, ард олондоо хүндлэгдсэн алтан гартай эмч Н.Янжинлхам Тандаа хязгааргүй их баярлалаа. Түүнчлэн энэхүү зохиолыг минь уншиж мэргэжлийн үнэ цэнэтэй зөвлөгөө, санал шүүмж өгсөн эрдэмтэн багш нар, хамтран ажилладаг мэргэжил нэгт нөхдөдөө баярлалаа.

Мөн зөвлөгөө, туслaмж дэмжлэгээ харамгүй хайрласан МУБИС-ийн Монголын түүхийн тэнхимийн хамт олондоо, сан тахилгын судар, гар бичмэл, судалгааны үнэ цэнэтэй бүтээлүүдийг үзэх боломжоор хангаж, байнга эелдэг найрсаг хөнгөн шуурхай үйлчилдэг ҮНС-гийн ажилтнууд, хээрийн судалгааны хэрэглэгдэхүүн цуглуулахад туслалцаа ахмад буурлууд, анд нөхөд, номын садан нартаа баярлаж буйгаа илэрхийлье.

Мэдлэг чадвар, нягт нямбай ажиллагаа дутагдсанаас алдаж эндсэн зүйл байх аваас гүнээ хүлцэл өчье. Та бүхэн залуу судлаач надад үнэтэй санал зөвлөгөөгөө хайрлавал ихэд баярлах болно.










## ACKNOWLEDGEMENTS

First of all, I would like to express my profound gratitude to colleagues of the group "Nuudelchin", as well as my esteemed uncle B.Shukhert, a honoured worker of Trade of Mongolia sponsoring for the monograph publication! Also I would like express my huge thanks to the Central Asia Research and Training Initiative (CARTI), Higher Education Support Program (HESP), Open Society Institute (OSI) and the Committee for Research and Exploration (CRE), National Geographic Society (NGS) promoting the research.

I am particularly grateful to my academic supervisors – professor Ochir Ayudai, Dr David Sneath and professor Tserenkhand Gelegjamts for their generous and invaluable advices.

It isn't enough to tell "Thank you very much!" to my beloved mother – Yanjinkham Nanzad dedicated her life to me and given me huge opportunity to spend plenty time for my research. She was not only a good mother but also she was a respectable and deserved medical doctor among her patients and clients.

Also I would like to express my huge thanks to my colleagues of the Department of Mongolian History, Mongolian State University of Education and my friends for their sincere promotions and many other people helping me to collect fieldwork data. Besides those, I would like to express my thanks to learned local elders who narrated cognitively valuable oral talks and legends.

Finally, I would like to apologize profusely if there are mistakes due to lack of knowledge, ability and accuracy. As a junior researcher, I will be very happy if you gave me your sound advice on any issues of the work.








## НОМ ДОР МӨРГӨСНИЙ ҮҮТГЭЛ

"Нүүдэлчин" групп нь Монгол улсын эдийн засгийн тэргүүлэх салбар болох уул уурхай, барилга, хүнс, хөдөө аж ахуйн чиглэлээр шинэ техник технологи нэвтрүүлсээр ирсэн бөгөөд үйл ажиллагаагаа улам өргөжүүлэн эрчимжүүлж, үндэсний бахархал болсон компани болохын төлөө зорин ажиллаж байна. Тус групп чадварлаг 700 гаруй ажилтан ажиллагсад, 7 охин компанитай.

Манай голлох салбаруудын үйл ажиллагаа байгальтай шууд харьцан ажилладаг тул байгаль хамгаалах, эвдэрсэн газрын хөрсийг нөхөн сэргээх асуудал бидний анхаарлын төвд байж, энэ талын эрдэмтэн мэргэдийн бүтээл, шинжлэх ухааны шинэ соргог судалгааны ажлыг сонирхон судалж, үйл ажиллагаандаа нэвтрүүлдэг. Нутгийн ахмадынд зочлон очихдоо эрхэм дүүгийн энэхүү номтой танилцах завшаан тохиолдож, ихэд сонирхон уншаад, дараа нь олж судлах, залуустаа танилцуулахаар эрэн сурвалжилсан ч олж чадаагүйн улмаас сүүлийн номыг зохиогчоос гуйж авсан юм.

Даяаршиж буй эрин үед "хүн-төвт" (антропоцентрист) үзэл баримтлалд залуу үеийнхэн маань улам бүр автаж буй үед тэдэнд ус агаар мэт хэрэгтэй, нөр их хөдөлмөр, эрэл хайгуул, судалгааны үр дүнд бүтсэн судалгаа, танин мэдэхүй, практикийн чухал ач холбогдолтой бүтээл гэдгийг ойлгон энэхүү номыг дахин хэвлүүлэхэд тусалж буйдаа би, бид бүхэн туйлын баяртай байна.

Монголчуудын байгаль хамгаалах арга ухааныг эрт дээр үеэс эдүгээ хүртэл хэрхэн хөгжин дэвшиж ирснийг бөө мөргөл, шашин шүтлэг, монголчуудын өдөр тутмын ахуй амьдралын хэв маяг, хууль цааз, ёс заншил зэрэг бүх талаар нь судлан шинжилж олны хүртээл болгож буй нь энэ номын онцлог юм.

Монголчууд усыг чандмань эрдэнэтэй зүйрлэхийн зэрэгцээ:

*Ургаж буй арц нэг ариун*
*Уугиж буй хүж нэг ариун*
*Урсаж буй ус нэг ариун* хэмээн ертөнцийн гурван ариуны нэгт багтаан амьдралыг тэтгэгч амьтай бүгдийг ундаалагч гэж дээдлэн, усыг ариглан хамгаалж ирсэн уламжлалыг мэдэрч эргэцүүлэн бодоход ч уг номын түүхэн ач холбогдол тодорхойлогдож байна (91-р тал, 2009 оны хэвлэл).

Улс орон хөгжиж, хүн ам өсөн үржиж, хотжилт хүрээгээ тэлэхийн хэрээр байгалийн өгөөж шимийг хүртэх зайлшгүй хэрэгцээ шаардлага тулгардаг билээ. Бид газар тариалан эрхлэн арвин ургац авч, мөн уул уурхайн үйл ажиллагаа явуулахдаа байгаль орчинд аль болох бага хохирол учруулж, эрдэс баялгийг олборлох ёстойг ухамсарлаж, нөхөн сэргээлт хийхдээ орчин үеийн дэвшилтэт технологи ашиглан газрыг эвдрэлд орохоос өмнөх байгалийн унаган төрхтэй нь аль болох ижилсүүлэх, чадвал ойртуулж, улмаар унаган нутгийнх нь ургамлыг тарьж ургуулан тодорхой амжилтад хүрээд байна.

Бид цаашид ажиллагсдадаа байгаль хамгаалах боловсрол олгох, тэдний байгаль хамгаалах мэдлэгийг дээшлүүлэхэд энэхүү номыг гарын авлага болгон ашиглах болно.

Эрхэм дүүдээ чөмгөө дундартал зүтгэж буй эрдэм номын ариун үйлстээ улам их амжилт гаргахыг хүсэн ерөөе!

НОМЫН ЦАГААН БУЯН УЛАМ АРВИЖИН ТЭЛЭХ БОЛТУГАЙ!

***Балжиннямын ШҮХЭРТ***

***Аж үйлдвэрийн гавъяат ажилтан***





# ӨМНӨХ ҮГ

Монголчууд нь байгаль хамгаалах өөрсдийн өвөрмөц арга ухааныг буй болгож, түүнийгээ түүхийн туршид уламжлан хөгжүүлсээр ирсэн баялаг туршлагатай. Монголчуудын тэрхүү байгаль хамгаалах арга, ухаан нь нүүдлийн мал аж ахуйд нэн чухал байдаг бэлчээр усыг ашиглахтай нягт уялдаа холбоотой явж иржээ.

Бас нөгөө талаар тэдний ертөнцийг үзэх үзэл, шүтлэг бишрэл, зан үйл нь байгаль хамгаалах, ашиглах арга ухаанд гүн шингэсэн байдаг. Тиймээс монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалыг судлахдаа тэдний сүсэг бишрэл, ертөнцийг үзэх үзэл хийгээд амин зуулгынх нь үндэс болсон мал аж ахуйтай зайлшгүй холбон авч үзэх шаардлагатай болдог.

Байгаль хамгаалалт нь дэлхий даяар нэн чухал асуудал болон тавигдаж байгаа өнөө үед монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалт арга ухааныг судалж, түүний утга агуулгыг нээн, улмаар дэвшилтэт сайн зүйлсийг нь авч хэрэглэх, хойч үед өвлүүлэх нь маш чухал байна. Гэтэл энэ сэдвийг тусгайлан судалсан зүйл бараг гараагүй байна. Энэ нь уг асуудлыг судлах сонирхол хэрэгцээ нэн их байна гэсэн үг.

У.Эрдэнэтуяа монголчуудын бүтээсэн соёлын нэгэн чухал салбар болсон байгаль хамгаалах уламжлалт арга ухааныг сонгон авсан нь чухамдаа цаг үеэ олсон чухал ач холбогдолтой сэдэв мөн юм. Тэрээр сонгон авсан эл сэдвээ боловсруулж дараах бүтцээр зохиолоо бичсэн байна. Үүнд:

Нэгдүгээрт: Байгаль хамгаалалтад тэнгэр, нар, сар, од эрхсийг шүтэх ёс нөлөөлсөн нь;

Хоёрдугаарт: Газар ус хамгаалах уламжлал;

Гуравдугаарт; Ургамал, амьтан хамгаалах уламжлал гэхчлэн задалж судалжээ.

Эл бүтэц нь монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалт арга ухаан хийгээд түүнд нөлөөлсөн хүчин зүйлсийг тодотгоход зохимжтой болсон байна. Түүнчлэн зохиогч байгаль хамгаалахтай холбогдсон мэдээ материалын олдоц, урьдын зарим судалгааг ч басхүү бодолцож, зохиолын сэдэв, бүтцийг тодорхойлжээ. Урьд нь зарим судлаач монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалыг хууль цаазын талаас нь судалсан нь байдаг. У.Эрдэнэтуяа үүнийг давтахаас зайлсхийж чадсан байна.

Зохиогч "Монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлал" бүтээлээ туурвихдаа,





Нэгдүгээрт: Сан тахилгын судруудыг эх хэрэглэгдэхүүн болгосон;

Хоёрдугаарт: Түүхийн болон шашны холбогдох ном зохиолыг тулгуурласан;

Гуравдугаарт; Зохиогч хээрийн судалгааны явцдаа хуримтлуулсан монголчуудын байгаль хамгаалах, бэлчээр, ус ашиглахтай холбогдсон өдөр тутмын ёс заншил, аман мэдээг аль болохоор өргөн ашиглахыг хичээсэн байна.

Эдгээр хэрэглэгдэхүүн болгосон материал нь зохиолыг өнөөгийн төвшинд бичих, холбогдох санал дүгнэлтүүдийг дэвшүүлэхэд тулгуур болж өгчээ.

Зохиогч эх материалыг боловсруулж, энэ зохиолоо бичихдээ манайд шинэ тутам хэрэглэж эхэлж буй соёлын антропологийн аргыг хэрэглэхийг хичээжээ. Энэ нь залуу судлаач маань өрнө дахины судалгааны аргыг хэрэглэж түүнийг судалгаанд нэвтрүүлэхийг чармайж буй сайн зүйл юм. Дашрамд тэмдэглэхэд, У.Эрдэнэтуяа нь англи, орос, түвэд, манж, уйгаржин монгол хэл бичиг мэддэг юм. Гадаад хэлний энэ мэдлэг нь эрдэм шинжилгээний ажил хийх, ялангуяа энэхүү зохиолыг бичихэд бас нэг хүчин зүйл болсон нь мэдээж билээ. Тэгээд ч монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалын тухай дэвшүүлсэн санал дүгнэлтүүд нь үнэмшилтэй, нотолгоотой болжээ.

Монголчууд сүсэг бишрэл, шашны ойлголтоор дамжуулан байгалийг хамгаалж агсан нь тун түгээмэл, тухайн үедээ нилээд үр дүнтэй арга болж байсныг анхааран энэ зохиолд зохиолд зохих хэмжээгээр тусгасан байна.

Мөн хорио цээрийн ёсыг ч байгаль хамгаалах, бэлчээр усыг зохистой ашиглахад хэрэглэж байсныг тодруулан гаргахын хамт төрөөс нутаг дархлах, ан амьтныг агнахыг хориглох, байгаль бэлчээрийг онгон соргог байлгахад чиглэсэн арга хэмжээг авч хэрэгжүүлж байсныг хууль цаазны болон бусад дурсгалт бичиг, эх зохиолд тулгуурлан өгүүлсэн байна.

Нүүдэлчдийн байгаль хамгаалах зорилго, арга ухаан нь чухам өөрсдийнх нь нүүдлийн мал аж ахуйг хөтлөн аж төрөхтэй холбоотой зүйл байсан гэдгийг энэ бүтээлд бас тодорхой хэмжээгээр гаргаж тавьсан аж.

Энэ зохиол нь манай уншигчдын байгаль хамгаалах тухай мэдлэг, боловсролд шинэ хувь нэмэр болно гэдэгт найднам.

***Түүхийн шинжлэх ухааны доктор (ScD), профессор А.Очир***

# УДИРТГАЛ

Сүүлийн хэдхэн арван жилд дэлхийн хүн ам огцом өсч, техник технологи хурдацтай хөгжсөнөөс байгалийн нөөцийн хэрэглээ улам ихээр нэмэгдсээр буй. Мөн ашиг хонжоо хайсан шунахай сэтгэлгээ, хүнийрхэг, хүйтэн цэвдэг сэтгэлээр байгаль орчиндоо хандах хандлага аль ч оронд байсаар байна. Эдгээрээс болж уур амьсгалын хэвийн горим өөрчлөгдөж, экологийн тэнцвэр алдагдсанаас байгалийн гамшиг олонтоо тохиож, ургамал амьтны төрөл зүйл цөөрч, нөөц баялаг нь хомстож байна. Экологийн хямрал хүн, нийгэмд ч сөргөөр нөлөөлж, дайн самуун, гэмт хэрэг, үхэл зовлон, өвчин тахал их гарах болжээ. Манай орон аж үйлдвэр, техник технологи өндөр хөгжсөн, хүн ам шигүү суурьшсан орон хэдий биш ч дэлхийн уур амьсгалын өөрчлөлт байгаль орчинд нөлөөлж, улмаар ган зуд, цөлжилт хуурайшлын нэгэн шалтгаан болж байна. Түүнчлэн хүмүүс ашиг хонжоо олох, амьжиргаагаа залгуулах үүднээс байгалийн баялгийг зүй зохисгүй ашиглах явдал их бий. Орчин үеийн иргэншил, сүүлийн жилүүдэд улам эрчимжиж буй хотжилтын нөлөөгөөр хүмүүс байгалиасаа улам бүр холдсоор...

Дээрх болон бусад хүчин зүйлсийн нөлөөгөөр манай оронд олон тооны гол нуур ширгэж, цөлжилт нэмэгдэж, ургамал амьтны төрөл зүйл цөөрөх зэрэг олон асуудал тулгарч байна. Иймээс олон зууны туршид нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлсээр ирсэн монголчууд байгальтай хэрхэн зохицож, түүнийг ямар арга замаар хамгаалж ирсэн уламжлалыг судлан тодруулж, судалгааныхаа үр дүнг зөвхөн эрдэмтэд судлаачид, оюутан суралцагчдын хүртээл болгох төдийгүй, өргөн олон нийтийн экологийн боловсролыг дээшлүүлэх, экологийн ёс зүй, ухамсрыг төлөвшүүлэхэд чиглэсэн сургалт сурталчилгаанд ашиглах явдал чухал юм. Тэрчлэн ардын уламжлалт мэдлэг ухаан, соёл, ёс заншил мартагдан бүдгэрсээр, тэдгээрийг мэддэг настан буурлууд хоног ирэх тусам цөөрсөөр, оюуны соёлын нандин өв болсон хуучны ховор судар ном цагийн аясаар улам ховордож, олж үзэхүйеэ бэрх болсоор буй энэ үед өвөг дээдсийнхээ мэдлэг ухааны арвин баялаг өвөөс хойч үедээ өвлүүлэхэд хувь нэмрээ оруулах нь судлаач бидний үүрэг юм.

Монголчуудын, ер нь монгол угсаатны байгаль хамгаалах арга ухааны судалгааг өргөн цар хүрээтэй явуулна гэвэл он цагийн хувьд эртнээс эдүгээ хүртэлх хугацааг, орон зайн хувьд Төв Евразийн уудам нутгийн монгол туургатан, тэдний хойчис тархан суурьшсан бүх нутгийг хамруулах





хэрэгтэй болно. Гэвч энэ удаа бид зөвхөн эдүгээгийн Монгол улсын нутагт оршин сууж буй монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалын талаар судлан он цаг, газар нутгийн хувьд тодорхой хүрээнд гарган хүргэж байна.

Цаашид тус судалгааг баруун, умард, зүүн, төвийн бүсээр нь, мөн угсаатны бүлгээр нь, цаашилбал хилийн чанад дахь монгол угсаатнуудын хүрээнд гүнзгийрүүлэн явуулж үр дүнг нь та бүхэнд хүргэх хэтийн зорилготой байна. Учир нь Завхан, Увс, Дорнод, Сүхбаатар аймгийн нутагт судалгаа хийх явцад бүс нутгийн түүх, байгаль газарзүйн тогтоц, хүн амын суурьшлын хэв маяг, угсаатны бүлгийн ахуй соёлын ялгаанаас шалгаалж байгаль орчны төсөөлөл, хандлага, байгаль хамгаалах уламжлал нутаг бүрт, угсаатан ястан бүрт харилцан адилгүй, өөр өөрийн өвөрмөц онцлогтой болох нь ажиглагдсан юм.

Мөн бид цаашдаа хээрийн судалгааны хэрэглэгдэхүүн, гар бичмэл судар сурвалж төдийгүй өрнө дорны шинжлэх ухааны практикт шинээр гарч ирж буй онол-аргазүйн чиглэлийн заримаас[1] судалгааны хүрээнд оруулж, монголчуудын байгаль орчны төсөөлөл хандлага, байгаль хамгаалах уламжлалын асуудалд онол, аргазүйн тайлбар өгөх болно. Учир нь бидний авч үзэн буй энэ сэдэв нь нийгэм хүмүүнлиг, байгалийн шинжлэлийн асуудлуудыг багтаасан өргөн цараатай сэдэв бөгөөд шашин судлал, угсаатны судлал, түүх, хууль цааз, экологи зэрэг хэд хэдэн салбар шинжлэх ухааны бэлчир зангилаан дээр яригдана.

***Сурвалж хэрэглэгдэхүүн.*** Уул овооны сан тахилгын гар бичмэл судрууд нь монголчуудын ертөнцийг үзэх үзлийн тусгал болохын хамт тэдний соёл, шүтлэг бишрэл, зан үйл, мэдлэг ухааны төрөл бүрийн элементийг агуулдаг. Бид ҮНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөгт хадгалагдаж буй нилээд тооны судрыг үзэж, заримыг ашиглав. Байгаль, газар дэлхий, уул усны эзэн савдгийг аргадан зөрүүлэх нь сан тахилгын судрын гол агуулга болж, тэрхүү амьдчилж, хүншүүлж, сахиусчлан шүтэж буй далд хүчин–газар усны эзэн савдгийг урин залж, хүндлэн зочилж, магтан баясгаж, өргөл өргөн, мөргөн залбирч, өчиг өчин, хүслээ айлтгаж, аврал эгээрлийг гуйх, ерөөл өргөх, үдэж буцаах “үйл явдал өрнөдөг”.

1 *Аливаа угсаатны байгаль хамгаалах уламжлалт арга, байгаль орчны уламжлалт мэдлэгийг судалж, онол арга зүйн олон талт тайлбарыг өгөх асуудал нь шинжлэх ухааны янз бүрийн салбарын эрдэмтэд судлаачдын сонирхлыг татсаар ирсэн билээ. Үүний үр дүнд өнгөрсөн зууны II хагасаас (ялангуяа барууны орнуудад) нийгэм–хүмүүнлиг–байгалийн ухааны онол, арга зүй хосолсон шашны экологи, улс төрийн экологи, соёлын экологи, хүний экологи зэрэг судалгааны чиглэл, салбарууд шинээр гарч ирж, нийгэм, соёл, байгаль орчны хоорондын харилцаа хамаарал; ан гөрөө, түүвэр, нүүдлийн болон хагас нүүдлийн мал аж ахуй, газар тариалан эрхэлдэг янз бүрийн угсаатны байгаль орчны талаарх уламжлалт мэдлэгийн (traditional ecological knowledge) талаар судлах болжээ. Гэвч манай судалгааны практикт дурдсан салбар шинжлэх ухааны онол арга зүйг хэрэглэх явдал нилээд хоцронги байсаар байна.*

Цорж Агваандоржийн зохиосон "Орон дэлхийн эздийн сан" судрын өөр хоорондоо агуулгын хувьд ялгаагүй хэд хэдэн хувилбар[2] хадгалагдаж байна. Тус судар нь тухайн үеийн монголчуудын экологийн ухамсрыг илтгэн харуулах үнэтэй мэдээллийг агуулж байна.

"Овоо үүдэхийн зан үйл сэлт оршив"[3] хэмээх судартовоо босгохдоо газар орны байц байдлыг хэрхэн шинжиж сонгох, овоо босгож тахихын ач тус, юу бэлтгэн хэрхэн босгох, амилуулах, тэдгээрийн цаад учир шалтгааныг нарийн гаргасан байна.



***Зураг 1. obuγan-u egüdkü jang üyile selte orušiba***

Энэ ч утгаараа тус судар нь уламжлалт ёс заншлаа сэргээх үйл явц идэвхжиж буй өнөө үед гарын авлага болохуйц чухал сурвалж юм. Энэ судартухайлбал,

*"Эдүгээ овоо босгохуйн ёсон ийм буюу, хуяг саадаг, нум сум, жад илд орох буй, хуш модыг таллаж, урт нь гурван тохой түүнд Ямандаг, Махагала, Охин тэнгэр, Очирваань эдний зүрхний тарнис хорин нэжгээд бичиж, эрээн хивээр ороогоод, дундад гол хийтүгэй. Нэг цагаан балин хий. Найман шивдаг хий, 12 жил хий, нэг сайн бүргэд өдтэй суман, нэгэн эн торго, эрээн хив, 7 улаан сувд, оюу, номин, хув, дун, явуу, 5 өнгө торго, 3 амтат тос, тараг сүү, бал бурам, үзэм чихэр, чавга элдэв жимс, 6 эм тэргүүтэн Лусын эмүүд орох буй.*

*Нэг их хангарьд шувууны бие хийн үүдэж дундад голын орой дээр хатга, түүний гадуур 21 өчүүхэн шувуу хий. Эрдэнийн бумба ба эс бөгөөс сайн шавар лонхонд тэр олон эрдэнийн зүйл, 3 амтат элдэв эм ба олон тарианы үрс тэргүүтэн хийж, амсрыг 5 өнгийн хивээр*

2 *УНС, Гар бич. orun delekei-yin ejed selte-yi ariγulan takiqu sang-un sudur orušiba. 4501/96, 35х., 9х22*
*УНС, Гар бич. mongγul orun delekei-yin ejed-ün takiqu jang üile-yin sudur orušiba. 4487/96, 12х.,11х35*
*УНС, Гар бич. boγda blam-a jibzungdamba-yin jokiyaγsan delekei-yin sang kiged takilγ-a terigüten gün kiged bürün-e qamtu-bar orčiγulγ-a. 4317/96, 13х., 8х22*
*УНС, Гар бич. orun delekei-yin ejed-ün sang orušiba, 4502/96, 38 х., 9х20,5*

3 *УНС, Гар бич. obuγan-u egüdkü-yin jang üyile selte orušiba, 5109/96, 4 х., 34х8*

*боогоод, хортны эр эм арга билгийн хүрднийг талбиж, нар ургах зүг лонхны амсрыг өчүүхэн хэлбийлгэж талби"* гэх мэтээр овоо босгох үйл явц, дэс дараалыг нэг бүрчлэн тоочсон байна.

Уул овоо, газар усны сангийн олон судартай тэдгээрийн эзэн лус савдгийг тодорхой дүрсэлсэн байдаг, цаашилбал, эзэн савдгийн дүр төрх, ааш араншин нь тухайн газар усныхаа ерөнхий төлөв байдлын тусгал болох нь олонтоо. "Цагаан өвгөний сан оршив"[4] судартай нийт газар усны эзэн Цагаан өвгөнийг "Жимслэг нэрт уулын оргилын орноос асар өвгөн дүрст газрын эзэн, хөгширсөн мэт цагаан үст, хөвчин биедээ цагаан дээл өмссөн, хүржигнэн дуудагч луугийн тэргүүт, хэвтэн тулагч таягийг гартаа барьсан" гэж дүрсэлжээ.




*Зураг 2. čagan ebügen-ü sang orušiba*

"Чингэлтийн сан тахил оршив"[5] судартай "Чингэлтийн дэлхийн эзэн амарлингуй дүр"-тэйг, "Өндөр хайрхан уулын сан тахил" нэрээр ҮНС-д хадгалагдаж буй "Их хүрээний баруун өндөр Хайрхан уулын дэлхийн эздэд сан тахил өргөхийн ёсон бүхий хүслийн хур буулгагч хэмээгдэх оршив"[6]-т,

*"Өмнө догшин хий шуурган хар үүлний дунд, цагийн харанхуй мэт өнгө төгөлдөр маш хилэгнэсэн байдалт, гартаа хивт жад барьсан, хөх үхрийн дээр… суувай"* хэмээн дүрсэлжээ.

4 ҮНС, Гар бич. čaɣan ebügen-ü sang orušiba, 4859/96
5 ҮНС, Гар бич. činggeltü-yin sang takil orušiba, 4998/96, 5 х., 24x20
6 ҮНС, Гар бич. öndür qayirqan aɣula-yin sang takil, 3464/96, 4 х., 20x24

"Хангайн сан оршив"[7], "Арван гурван Алтай, гучин гурван Хөхүйн сан оршив"[8], "Онгон Зотол ханы сангийн судар" гэх мэт нэр бүхий уул овооны сангийн судрыг бололцооны хирээр үзэв.



*Зураг 3. arban gurban altai ba gučin gurban kökü̈i-yin sang*

"Манахан тэнгэрийн сан"[9], "Тэнгэрт тахил өргөх гүүний сүүний сацал оршив"[10] зэрэг судрууд нь хангай дэлхийн эзнийг аргадан, өгөөж хишиг гуйсан агуулгатай байдаг. Мөн түүхийн сурвалж, хууль цаазын бичиг, данс хараа, өргөх бичиг сэлтэд ч бидний судалгаанд холбогдох үнэ цэнэтэй мэдээ баримт их байдаг. Жишээлбэл, "Юань улсын судар"[11]-ын 25, 26, 28, 105-р дэвтэрт байгаль, ан амьтныг хамгаалах агуулгатай хориг цаазын зүйл тааралдаж байна.

Ардын аман зохиолын төрөл зүйлс болох үлгэр, домог, туульс зэрэг нь байгаль орчны төсөөлөл, байгаль ан амьтанд энэрэнгүй сэтгэлээр хандах үзэл сэтгэлгээ, хүрээлэн буй орчны талаарх уламжлалт мэдлэг ухааны тусгал болдог. Мөн тодорхой нутаг орны ард олны дунд хэдэн арван жил,

7 ҮНС, Гар бич. qangγai-yin san orušibai, 4765/96, 10 х., 16х8 см
8 ҮНС, Гар бич. arban γurban altai ba γučin γurban kökü̈i-yin sang, 4105/96, 7 х.12х8
9 ҮНС, Гар бич. manaqan tngri-yin sang.
10 ҮНС, Гар бич. tngri-tü takil ergükü geü -ü süü-ni sačuli orušiba. 4576/ 96
11 ҮНС, Гар бич. yuwan ulus-un sudur. 9607/97, 25-р дэвтэр. т.54
ҮНС, Гар бич. yuwan ulus-un sudur. 9609/97, 26-р дэвтэр. т.49

магадгүй хэдэн зууныг дамжин яригдаж ирсэн аман яриа түгээмэл байдаг. Ихэвчлэн онгон догшин мод ургамал, хад чулуу, уул ус, газар усны эзэн савдгийн тухай сэдэвтэй байх ийм төрлийн яриа нь цаг хугацааны хувьд янз бүрийн үед хамаарах боловч аман зохиолоос ч илүүтэйгээр тухайн орон нутгийн хүмүүсийн сэтгэхүйд хүчтэй нөлөөлж, итгэл үнэмшлийг төрүүлдэг.

***Судалгааны тойм.*** Монголчуудын экологийн ухамсар чухам хэрхэн хэдийд яаж бүрэлдсэн талаар, тэдний байгаль хамгаалах уламжлалт арга ухааны тухай, мөн монголчуудын ертөнцийг үзэх үзэл, шүтлэг бишрэл, ахуй амьдралын хэвшил, уламжлалт технологи зэрэг нь байгаль хамгаалалд ямар нөлөө үзүүлсэн талаар судлаачид тусгайлан судалж эхэлсэн нь нилээд хожуу үед буюу XX зууны 70-80-аад оны үед хамаарна.

Гэвч аливаа шинжлэх ухааны салбар, мөн тэдгээрийн судалгааны тодорхой нэг чиглэл шинээр гарч ирж, хөгжихдөө заавал өмнөх үеийн мэдлэг, холбогдох аман болон бичгийн сурвалж зэрэгт ямагт түшиглэдэг билээ. Бичгийн мэргэдийн туурвисан судар ном, сурвалж бичгүүд, ардын аман зохиол, өрнө дорны жуулчдын тэмдэглэл сэлтэс нь монголчуудын байгаль орчны тухай мэдлэг, төсөөлөл, шүтлэг бишрэлийн тухай олон тооны үнэ цэнэтэй мэдээ баримтаар арвин.

Монголчуудын байгаль шүтлэг, тухайлбал уул овоо, газар усны тахилгын талаар бичиж, тэмдэглэж эхэлсэн нь XIX зууны сүүлч XX зууны эхэн үед холбогдоно. Тухайлбал, А.М.Позднеев XIX зууны сүүлийн монголчуудын уул овоо тахилгын зан үйл, газар усны эзэн, лус савдгийн тухай төсөөлөл ойлголт, тэдгээрийн төрөл, мөн лус савдгийг хилэгнүүлбэл ямар гамшиг зовлон тохиолддог[12] талаар, мөн Богд уулыг 1778 оноос дархалсан, Автай сайн хааны үеэс жил бүр тахиж ирсэн[13] тухай, харин Д.Банзаров[14] монгол бөөгийн тэнгэр, газар шүтлэгийн талаар тодорхой гаргажээ. 1925 онд Ж.Цэвээний “Ардын эрх” сонинд нийтлүүлсэн “Монголын онгон сүлд дархан тайлгатай газруудыг онц болгоё” нь байгаль хамгаалах асуудал дэвшүүлсэн өгүүлэл юм. 1941 онд О.Латтимор овоо тахилга[15], 1949 онд Х.Хесланд[16] цагаан өвгөний тахилгын тухай бичжээ.

12 *A.M.Pozdneyev. Religion and Ritual in Society: Lamaist Buddhism in late 19th Century Mongolia. St.Petersburg. 1978. т.521-531.*
13 *A.M.Pozdneyev. Mongolia and the Mongols. Vol.1 Bloomington: Indiana University, 1892, т.50-51.*
14 *Д.Банзаров. Чёрная вера или шаманство у монголовъ, Санкт Петербургъ. 1891*
15 *O.Lattimore. Obo Sacrifice and Obo Games /Mongol Journeys, London. 1941/ т.242-267*
16 *H.Haslund. The White Old Man of the Steppe /Mongolian Journey, London. 1949/ т.139-152*

1950-1960-аад оны үед Ч.Бауден[17], В.Хайссиг[18], Б.Ринчен[19] нарын туурвисан бүтээлүүд, эмхтгэж хэвлүүлсэн сан тахилгын судрууд, бөөгийн болон бурхны шашны зан үйлд холбогдох бичвэрүүдээс газар ус, уул овооны тахилгын зан үйлийн дэс дараа, дэг жаяг, утга агуулга, цаашлаад монголчуудын ертөнцийг үзэх үзэл, байгаль орчны төсөөллийг илрүүлэх боломжтой. 1959 онд Ч.Далайн хэвлүүлсэн "Монголын бөө мөргөлийн товч түүх" нь монголчуудын тэнгэр, газар дэлхий, ан амьтан, мод ургамал шүтэх заншлын талаар сонирхолтой мэдээ баримт бүхий бүтээл юм.

Байгаль хамгаалах монгол уламжлалын талаар тусгайлан судалж эхэлсэн нь 1970-1980-аад оны үес болох тухай өмнө дурдсан билээ. 1974 онд Х.Пэрлээ "Монголчууд байгаль хамгаалах уламжлалтай"[20] гэсэн нэртэй өгүүлэл нийтлүүлж, 1977 онд Ц.Насанбалжир "Монголчуудын байгаль ба байгаль орчны уламжлалт хамгаалалтын тухай"[21] сэдвээр Олон Улсын хуралд илтгэл тавьжээ. Тухайн үед гарсан бүтээлээс энэхүү сэдвийг нилээд тодорхой тусгасан нь академич Х.Пэрлээгийн 1980 онд аман болон бичгийн хууль, архивын баримтад тулгуурлан бичсэн "Монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлал, хууль эрхэмжийн дурсгалын тухай"[22] нэртэй бүтээл бөгөөд тэрээр уламжлалт байгаль хамгаалах арга хэлбэрийг газрын хөрс хамгаалалт, ой мод, ургамлын бүрхэвч хамгаалалт, ус ундарга хамгаалалт, амьтны аймаг хамгаалалт, агнуурын тухай хууль, дархан уул онгон газар ус, байгаль орчныг ариулах, арвижуулах зарим хамгаалалт, газрын хөрсөн доорх баялаг хамгаалалт гэх мэтээр төрөлжүүлж авч үзжээ.

Мөн гадаадын эрдэмтэд монголчуудын байгаль орчны төсөөлөл, байгаль шүтлэг, холбогдох зан үйлийн талаар судалсны дотроос Оросын эрдэмтэн Н.Л.Жуковская[23] монголчуудын байгаль шүтлэг нь сүсэг бишрэлийн эртний хэлбэрүүдээс бөөгийн шашинд, бөөгийн шашнаас бурхны шашинд шилжих гэх мэтчлэн хөгжлийн тодорхой үе шатыг дамжиж ирэх явцад хэрхэн хувьсаж, урьдынхаа уламжлалыг хадгалж, шинэчлэгдэж ирсэн, хөрш зэргэлдээ Азийн бусад ард түмний шашин шүтлэг үүнд ямар үүрэг нөлөө үзүүлсэн зэргийг уул овоо, цагаан өвгөн, амьтан, мод шүтэх ёс, тэдгээрийн тахилгын зан үйл тус бүрээр нь авч үзэж, дэлгэрэнгүй гаргажээ.

17 *C.R.Bawden. Two Mongol Texts Concerning Obo-Worship/Oriens Extremus, J.5/ Hamburg, 1958 ,т.23-41*
18 *W.Heissig. Mongolische Volksreligiose und Folkloristische Texte. Wiesbaden. 1966.*
19 *B.Rintchen. Les Materiaux pour l'etude du Chamanisme Mongol. I. Wiesbaden.1959*
20 *Х.Пэрлээ. Монголчууд байгаль хамгаалах уламжлалтай. /ШУ амьдрал/, No 2, УБ., 1974*
21 *Ц.Насанбалжир. Монголчуудын байгаль ба байгаль орчны уламжлалт хамгаалалтын тухай. /Олон улсын монголч эрдэмтдийн III Их Хурал/, III боть, УБ., 1977.*
22 *Х.Пэрлээ. Монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлал, хууль эрхэмжийн дурсгалын тухай, УБ., 1980*
23 *Н.Л.Жуковская. Формы проявления культа природы в пантеоне и ритуалах Ламаизма. /Ламаизм и ранние формы религии. Москва. 1977/*





1980-1990-ээд оны үед энэ сэдвээр нийгэм хүмүүнлэгийн салбарт бичигдсэн зохиол ховор ч зарим эрдэмтэд судлаачид өөрсдийн бүтээлдээ байгаль хамгаалах уламжлалын асуудлыг дам байдлаар тусгасан нь цөөнгүй. 1980 онд В.Хайссиг монголчуудын шашин шүтлэгийн талаар туурвисан бүтээлдээ цагаан өвгөний тахилга, долоон бурхан болон бусад одны тахилга, газар дэлхий шүтлэгийн[24] талаар, 1985 онд Х.Буянбат тэнгэр, овоо, саглагар мод, худаг ус тахилгын[25] тухай, 1987 онд Ч.Жүгдэр байгаль шүтэх үзэл, тэнгэр шүтэх ёсны[26] тухай, Г.Р.Галданова байгаль орчны төсөөллийн[27] тухай бичжээ.

Монгол улс ардчилсан нийгмийн тогтолцоонд шилжсэн үеэс гадаадын эрдэмтэд судалгаагаа Монголын уламжлалт болон өнөөгийн соёл, байгаль орчны олон талт асуудалд хандуулах нь нэмэгджээ. 1990-ээд оны эхэн хагаст Кембрижийн Их Сургуулиас профессор К.Хэмфри, Д.Снеат нарын удирдлага доор Дотоод Азийн[28] бүс нутгийн оршин суугчдын аж амьдрал, эрхлэх аж ахуйд байгаль орчны нөлөө, байгаль орчин, бэлчээр, мал аж ахуйд нийгэм-улс төрийн хүчин зүйлсийн үзүүлэх нөлөө, бүс нутгийн нийгмийн шилжилт, эдийн засгийн хөгжил болон байгаль орчинд хандах уламжлалт хандлага зэрэг олон асуудлыг хамарсан судалгаа явуулж, үр дүнд нь "Дотоод Азийн соёл ба байгаль орчин"[29] хэмээх хоёр ботийг 1996 онд хэвлүүлжээ. Гэхдээ судалгаа өргөн цар хүрээтэй, олон асуудлыг багтаасан болохоор монголчуудын байгаль орчны хандлага, байгаль хамгаалах уламжлалын асуудлыг төдий л их гүнзгийрүүлж авч үзээгүй, цухас дурдсан байна.

К.Хэмфри, Д.Снеат нар 1999 онд хэвлүүлсэн "Нүүдэллэх ёс эцэслэх үү?"[30] судалгааны бүтээлдээ тус бүс нутгийн нийгэм, төр, нүүдлийн ахуй амьдрал, байгаль орчны харилцан хамаарлын талаар өргөн хүрээтэй харьцуулалт, задлан шинжилгээ хийж, жилийн дөрвөн улирлын байнгын хөдөлгөөнтэй нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлсээр ирсэн монголчуудын нүүдэллэх ёс цаашид ч үргэлжилсээр байна, эцэслэх болоогүй гэсэн дүгнэлтэд хүрчээ. Д.Снеат төрийн бодлого байгаль орчин, бэлчээрт хэрхэн

24 *W.Heissig. The Mongolian Folk Religion and its Pantheon /The Religions of Mongolia.London,1980/*
25 *Х.Буянбат. Монголын бөөгийн шашны учир. Хөххот. 1985*
26 *Ч.Жүгдэр. Монголд феодализм тогтох үеийн нийгэм-улс төр, гүн ухааны сэтгэлгээ. УБ., 1987*
27 *Г.Р.Галданова. Представления о природе и человеке /Доламаистские верования Бурят, Новосибирск. 1987*
28 *Дотоод Ази – Inner Asia (内亚洲nei ya zhōu /хят./, Внутренняя Азия /орос/, Inner Asia /анг./). Бид өөрсдийгөө Төв Азийн нүүдэлчин монголчууд хэмээн нэрлэж заншсан, энэ нэр томъёо эдүгээ ч хэрэглэгдсээр буй. Сүүлийн үеийн улс төр, эдийн засгийн газарзүйн бүсчлэлээр Төв Ази гэдэгт одоогийн Киргизстан, Казахстан, Узбекстан, Туркменстан, Тажикстаныг (сүүлийн үед бас Афганистан ч орох болсон) оруулж буй бөгөөд Дотоод Ази гэдэгт Монгол улс, ОХУ-ын Буриад, Тува, Хятадын Шинжаан-Уйгурын ӨЗО, ӨМӨЗО-ы нутгууд багтдаг. Inner Asia нь мөн Өвөр Ази гэж орчуулагддаг. Энэ нэр томъёог орос, хятад, англи зэрэг аль ч хэлнээс монголчлоход өвөр гэхээс илүү дотоод хэмээн орчуулах нь оновчтой.*
29 *C.Humphrey, D.Sneath (editors). Culture and Environment in Inner Asia (2 vol). The White Horse press, 1996*
30 *C.Humphrey, D.Sneath. The End of Nomadism? Society, State and the Environment in Inner Asia. Duke University Press, 1999*

нөлөөлж буй талаар[31] голлон судалсан байна. П.В.Гермераад, З.Энэбиш нар[32] монголчуудын газар ашиглах уламжлалын талаар бүтээл хэвлүүлсэн байна. Энд Монгол нутгийн биофизикийн нөхцөл байдал нүүдэлчдийн нийгэм, ахуй амьдралын хэв маяг бүрэлдэн тогтоход хэрхэн нөлөөлснийг гаргажээ.

О.Амархүү, Т.Баасансүрэн, А.Батсуурь нарын "Чингисийн Монголын онгон байгаль"[33] зохиолд манай орны говь, алтай, тал хээр, хангай нутгийн байгаль газарзүйн тогтоц, ан амьтан, ургамлын олон төрөл зүйл, тэдгээрийн хоорондын зохицол, өвөрмөц онцлог, уул усны тухай, байгаль орчны талаар ардын уламжлалт мэдлэгийн тухай дэлгэрэнгүй буй. Оросын эрдэмтэд Төв Азийн түрэг, монгол хэлт ард түмнүүдийн экологийн соёлын талаар судалж зохих бүтээлийг туурвисан нь буй. Эдгээрээс Н.В.Абаев, Л.Л.Абаева, К.М.Герасимова[34] нар Төв Азийн ард түмнүүдийн соёл дахь экологийн уламжлалын талаар цөөнгүй бүтээл бичиж хэвлүүлсэн байна.

Монгол бөөгийн шашин хүн байгалийн харилцан шүтэлцээний талаар номлодог гэсэн утгаар нь энэ чиглэлийн бүтээлийг заавал нягтлан үзүүштэй. Монгол бөөгийн шашин, түүний зан үйлийн сэдэвтэй бүтээл арвин, ялангуяа, ардчиллаас хойш монголчуудын уламжлалт соёл, шашин шүтлэг сэргэсний үр дүнд эл сэдвээр цөөнгүй бүтээл хэвлэгджээ. О.Пүрэв "Монгол бөөгийн шашин" бүтээлдээ монголчуудын ертөнцийг үзэх үзэл, байгаль дэлхийн шүтлэг, тухайлбал, тэнгэр газар, тотем амьтан, удган модны шүтлэгийг нарийн гаргажээ. Өвөр Монголын эрдэмтэн Т.Мансан[35], Х.Дамбижалсан[36], Оросын эрдэмтэн Д.С.Дугаров[37] нар холбогдох бүтээл туурвижээ. Мөн Ш.Сүхбат[38] бөөгийн сэдэвт зохиолуудаа энэ чиглэлээр бичиж байна.

---

31 *D.Sneath. The Oboo ceremony among the Barga pastoralists of Kholon buir, Inner Mongolia /Journal of the Anglo-Mongolian Society, Vol-XIII, Numbers 1, 2, 1991 October, Cambridge/*
*D.Sneath. State Policy and Pasture Degradation in Inner Asia /Science, Vol 281, 21 Aug, 1998/*

32 *P.W.Germeraad, Z.Enebish. Mongolian Landscape Tradition:A Key to Progress /Nomadic Traditions and their Contemporary Role in Landscape Planning and Management in Mongolia/, Rhoon,1996*

33 *О.Амархүү, Т.Баасансүрэн, А.Батсуурь. Чингисийн Монголын онгон байгаль. УБ, 1995*

34 *Н.В.Абаев, К.М.Герасимова, Железнов.А.И ба бус. Экологические традиций в культуре народов Центральной Азии. Новосибирск:, 1992*
*Н.В.Абаев. Экологическая культура в восточных единоборствах: традиции и современность //Актуальные проблемы развития физической культуры и спорта в современных условиях, Улан-Удэ, 1995//*
*Л.Л.Абаева, Н.В.Абаев. Этноэкологические традиции и культура народов Центральной Азии //Интеллигенция: проблемы гуманизма, народа и власти/. Улан-Удэ, 1984/*

35 *Т.Мансан. Монгол бөө мөргөл. Хөххот. 1990*

36 *Х.Дамбижалсан. Монгол зан үйлийн зүй. Ляонингийн YXX, 1995*

37 *Д.С.Дугаров. Исторические корни белого шаманизма. Моска, 1991*

38 *Ш.Сүхбат. Монгол нүүдэлчин ардын шашин шүтлэгийн зан үйл. УБ., 2005*





Т.Сэнгэдорж "Экологийн эрх зүйн уламжлал, шинэчлэл"[39] бүтээлдээ монголчууд байгаль орчноо хайрлан хамгаалах арвин баялаг зан заншилтай, тэр нь эрт цагаас нааш олон зууны туршид тасрахгүйгээр үе дамжин уламжлагдаж ирсэн гэсэн үндсэн санааг дэвшүүлж, улмаар XX зууны эхэн хүртэлх үе үеийн хууль цааз дахь байгаль хамгаалах заалт цаг үеэ даган хэрхэн хувьсан өөрчлөгдөж ирсэн, мөн тэдгээрийн хоорондын уламжлал шинэчлэлийн асуудал, эдгээр нь нүүдэлчдийн ахуй амьдрал, аж төрөх ёсны онцлогийг хэрхэн тусгасан харуулсан зэрэг олон талт асуудлыг хөндөж, тэдгээрт анализ, харьцуулалт хийжээ. Мөн Г.Баярхүү XIII-XVIII зууны үеийн хууль цааз, заншлын хэм хэмжээг[40] судлахдаа ч уг асуудлыг тусгажээ.

2000 оноос хойш байгаль хамгаалах уламжлалт аргын талаар туурвисан нэгэн сэдэвт бүтээл бол доктор О.Амархүүгийн "Байгаль орчныг хамгаалах монгол зан заншил, хууль цааз" (2000) бөгөөд зохиогч уг бүтээлдээ XIII-XX зууны үеийн хууль цаазад байгаль хамгаалах асуудал хэрхэн туссаныг дэлгэрэнгүй авч үзэж, байгаль хамгаалах уламжлалт ёсыг агуулгаар нь энэрэл хүндэтгэлийн, хорио цээрлэлийн, сургаал номлолын, сүсэг бишрэлийн, ажиглалт танин мэдэхүйн хэмээсэн 5 ангилалд хувааж болох санааг дэвшүүлжээ.

Р.Самъяа, М.Мюленберг нар "Монгол орны байгаль хамгаалал"[41] бүтээлдээ тус орны байгаль хамгааллын өнөөгийн байдал, тулгамдсан асуудал, түүнийг шийдвэрлэх арга замыг хөнджээ. Г.Цэрэнханд[42] авч үзэн буй сэдвээр хэд хэдэн өгүүлэл нийтлүүлжээ. Ж.Болдбаатар, С.Дэмбэрэл нар "Монголчуудын байгаль орчноо хамгаалах зан заншил, хууль тогтоомжийн түүхэн тойм" өгүүлэлдээ монголчууд хөрс шороо, мод ургамал, гол ус, ан амьтныг хорио цээр, хууль цааз, шүтлэг бишрэлээр хэрхэн хамгаалж ирснийг нилээд нарийвчлан авч үзжээ.

Өвөр Монголын судлаач Р.Сүхээ 2002 онд хэвлүүлсэн "Монгол ёс заншил хийгээд амь ахуйн орчин тойрон"[43]-доо монголчуудын мод шугуй, ус мөрөн, араатан гөрөөс, өвс бэлчээр хамгаалах ардын уламжлалт аргыг зүйл тус бүрээр авч үзсэний дотор судалгааны ач холбогдол бүхий мэдээ

39 *Т.Сэнгэдорж. Экологийн эрхзүйн уламжлал, шинэчлэл, УБ., 1999*
40 *Г.Баярхүү. Монголын нэгдсэн төрийн болон дараа үеийн хууль цааз, заншлын хэм хэмжээг харьцуулан судалсан нь (XIII-XVIII зуун) УБ.,1997*
41 *Р.Самъяа, М.Мюленберг. Монгол орны байгаль хамгаалал. УБ., 2006*
42 *Г.Цэрэнханд. Монголчуудын нутаг бэлчээр "сонгож" ашиглах мэдлэг ухааны уламжлал /Монгол япончуудын байгалиа дээдлэх уламжлал, орчин үе. УБ., 2001, т.77-93 /*
*Г.Цэрэнханд. Монголын нүүдэлчдийн байгальтай оршин зохицохуйн мэдлэг ухааны уламжлал /Mongolica, Vol. XIII (34), УБ., 2003, т.210-214*
43 *Р.Сүхээ. Монгол ёс заншил хийгээд амь ахуйн орчин тойрон. Хөххот. 2002*

баримт багагүй байгааг энд дурдууштай. Японы эрдэмтэн А.Теренгуто[44], Оросын эрдэмтэн Н.Л.Жуковская, Л.Л.Абаева[45] нарын эрдэмтэд тус сэдэвт холбогдох өгүүлэл, бүтээл нийтлүүлжээ. Миний бие сүүлийн жилүүдэд монголчуудын хөрс бэлчээр, ус ургамал хамгаалах аргууд, овоо тахилгын зан үйл, тахилгын судар, овооны хорио цээр, ан авын зан үйлийн сэдвээр судалгаа хийж ирлээ.

Тэнгэр газар, уул овооны тахилга шүтлэгийн зан үйл нь монголчуудын байгаль хамгаалах хамгийн үр нөлөөтэй, үндсэн гол арга болно. О.Сүхбаатар "Монголын тахилгат уул усны судар оршвой"[46] бүтээлдээ монгол нутгийн тахилгат уул усны эзэн савдгийн тухай болон газар усны нэрийн онцлогийн талаар сонирхолтой аман домог яриа, мэдээ баримт олныг оруулахын зэрэгцээ монголчуудын уул усаа тахих зан үйлийг нутаг усаа эрхэмлэн хүндэтгэж, бишрэн тахиж, улмаар хамгаалж ирсэн сэтгэлгээнийх нь илрэл гэж дүгнэжээ. Өвөр Монголын эрдэмтэн М.Сайнжаргал "Монгол тахилга"[47]-даа монголчуудын тэнгэр болон овоо тахилгын зан үйлийг дэлгэрэнгүй гаргажээ.

Монголын аль ч үеийн хууль цаазад байгаль хамгаалах агуулга бүхий зүйл заалтууд тусгагдсан байдаг болохоор "Их засаг", "Монгол Ойрад цааз", "Халх журам, "Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг" зэрэг хууль цааз, эрхэмжийн бичгүүд, улмаар тэдгээр хууль цаазын судалгааг хийсэн Х.Пэрлээ, Ш.Бира, А.Очир, О.Амархүү, Т.Сэнгэдорж, С.Жалан-Аажав, З.Лонжид зэрэг олон эрдэмтэд судлаачдын бүтээлийг заавал үзүүштэй юм.

44 *Aitoru Terenguto. Relationship Between Man and Nature: A Hermeneutical Approach to Interpreting the Affective Thinking of the Mongolian People./Inner Asia. Vol.6, number.1, 2004/*
45 *Н.Л.Жуковская, Л.Л.Абаева. Экологическая культура: Особенности этно-экологических традиции Бурят /Буряты, Москва, 2004/*
46 *О.Сүхбаатар. Монголын тахилгат уул усны судар оршвой. УБ., 2001*
47 *М.Сайнжаргал. Монгол тахилга. Хөххот. 2001*




## § 1.1. ТЭНГЭР ШҮТЭХ ЁС БА БАЙГАЛЬ ХАМГААЛАЛ

Тэнгэр шүтэх ёс байгаль хамгаалалд ямар үүрэг нөлөө үзүүлсэн болохыг гаргахаас өмнө нэн тэргүүнд ахуй-соёлын аливаа хэв маяг бүрэлдэн тогтоход байгаль-газарзүйн орчин нөхцөл хэрхэн нөлөөлдөг вэ, монголчууд яагаад суурин тариалан бус, нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлсээр ирсэн бэ, монголчууд хүрээлэн буй байгаль орчныхоо талаар ямар төсөөлөлтэй вэ, тэдний хувьд байгалиа хамгаална гэдэг нь чухам ямар ойлголт вэ гэдэг талаар цухас ч атугай дурдах нь зүйтэй болов уу.

Монголчууд олон зууны туршид нүүдлийн мал аж ахуй эрхлэн өргөн уудам нутагтаа сийрэг суурьшихын хамт нутаг сэлгэн тогтмол нүүдэллэсээр ирсэн, байгальтай чанд хатуу ёс горим, дадал хэвшлийг баримтлан, хүндэтгэлтэй, болгоомжтой харилцсаар ирсний шалтгаан нь Төв Евразийн байгаль-газарзүйн нөхцөл байдал, эх газрын эрс тэс уур амьсгалын хүчин зүйлээр тайлбарлагдана. Монголоос гадна Хойд Төвд, Өмнөд Сибирийн Буриадаас Алтай хүртэл, Баруун Сибирийн татар, Төв Азийн казах, киргиз, туркмен, Ираны курдууд, лурууд, Арабт бедуинууд, Хойд Африкт бежа, галла, туарег гэх зэрэг олон угсаатнууд нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлсээр иржээ. Хүмүүс оршин буй нутгийнхаа байгалийн нөөц, орчин нөхцөлд тохирсон ахуй амьдралын хэвшлийг бий болгодог, хэрвээ тухайн нутагт амьжиргааны эх үүсвэр хомсвол илүү нөөц бүхий газар нутгийг хайн нүүдэллэх, газар тариалан эрхлэн хүнсний болон ахуйн хэрэгцээгээ хангах гэх мэтээр амьдрах арга замыг сүвэгчилдэг.

Зарим нутагт байгаль цаг уурын таатай нөхцөлтэйгээс төрөл бүрийн ургамал ногоо тариалах боломжтой байдаг бол өөр нэг нутагт хөрсний шим тэжээл, ус чийг дутмаг тул байгальтайгаа туйлын болгоомжтой харилцахыг шаарддаг. Ийм нөхцөл монголчуудад ямагт тулгарсаар ирсэн бөгөөд “Төв Евразийн эх газрын хэт эрс тэс уур амьсгал бүхий нөхцөл, угсаатны газар нутаг нь хүн, байгаль, нийгмийн хооронд нэн эмзэг, хэврэг экологийн тэнцвэрт харилцааг нөхцөлдүүлжээ. Иймээс нүүдэлчид амьдралын суурин иргэншил зонхилсон бусад бүс нутгийг бодвол байгальтай илүү зохистой харьцах арга замыг юун түрүүнд хайх хэрэгтэй байв”[48]. Энд байгалийг эрхшээлдээ оруулах биш, аясыг нь даган харилцах хандлага, эрс тэс уур амьсгал бүхий экологийн нэн эмзэг орчинд зохицсон ахуй амьдралын хэвшил бүрэлдэн тогтжээ.

48 Н.В.Абаев. *Экологическая культура народов Алтай-Байкальского региона. Кызыл, 2006, стр.4*

Малын бэлчээрлэх талбай хомс, шим тэжээл багатай хөрстэй, ан амьтан элбэгтэй ой тайгын бүсэд ан агнуур, харин хангай, тал хээрийн бүсэд мал аж ахуй эрхэлж ирсэн байна.

Монголчуудын ойлголтоор "байгаль"[49] нь "агуу их сүр хүчин", "бүхнийг тэтгэгч, төрүүлэгч", "хүн амьтан бүгдэд амь насыг олгогч" гэсэн өргөн хүрээтэй ухагдахуун бөгөөд хүн байгалиас ямагт хараат байдаг. Эртний хүмүүс байгалийг танин мэдэх эхний үе шатанд байгаль орчноо ажиглаж, түүний талаар тодорхой ойлголт төсөөлөлтэй болох бөгөөд урт хугацааны ажиглалт, танин мэдэхүйн явцад эдгээр нь байгалийн юмс үзэгдлийн зүй тогтлын талаарх мэдлэг туршлага болон хуримтлагдаж, улмаар энэхүү мэдлэг туршлага нь орчиндоо дасан зохицсон амьдралын хэв маягийг бий болгоход нөлөөлж ирсэн байна. Байгалийн юмс үзэгдлийн учир шалтгаан мөн чанар хүмүүсийн танин мэдэхүйн энгийн төвшний хязгаараас давсан тохиолдолд шүтлэг бишрэлийг төрүүлж, байгалийг ер бусын далдын хүчин бүхий оршихуй хэмээн төсөөлж, энэхүү далдын хүчтэй харилцахын тулд зан үйлийн ёслол үйлдэх ажээ. Амь зуухын тулд байгалийн нөөц баялгаас нь ашиглахыг буруутгаж байсангүй, харин сувьдаг, хүйтэн сэтгэлээр түүнд хандах, байгалийн хууль, юмс үзэгдлийнх нь зүй тогтол, хэмнэлд үл зохилдох үйлдэл хийхээс зайлсхийсээр ирсэн.

Бид Дотоод Азийн эрс тэс уур амьсгал бүхий газар нутаг дахь монгол нүүдэлчдийн байгаль орчны төсөөлөл[50], хандлагын[51] талаар авч үзэж буй болохоор юун түрүүнд тэдний экологийн соёл хэрхэн бүрэлдэн тогтсон талаар тоймлон дүрслэх, тайлбарлах нь зүйтэй юм. Түүхийн хувьд аливаа угсаатны үүсч бий болсон ахуй соёлын аливаа газар нутаг нь овог аймаг, угсаатны бүлгүүдэд хамаарах экологийн янз бүрийн хэсэг газруудаас тогтдог. Газарзүйн орон зай дахь суурьшил харилцан адилгүй. Амьдрахад тааламжгүй газар хүнгүй үлддэг. Хүмүүс амьдран суух газар нутгаа сонгохдоо экологийн таатай хүчин зүйлийг харгалзан зөнгөөрөө сонгож ирсэн ба тухайн нөхцөлд зохицсон аж ахуйг хөгжүүлж иржээ.

49 *"Байгаль" гэдгийг "Хорин наймт тайлбар толь" (Намжилмаа (эмхэлсэн). Хорин наймт тайлбар толь. Хөххот, 1994, 586-р тал)-д, "Өөрөө бүтэж, аяндаа болох зүйл бүрийн бодисыг цөм байгаль хэмээмүй" гэжээ. Мөн "байгаль" нь "оршин байгаа юм" гэсэн утга илэрхийлдэг.*

50 *Байгаль орчны төсөөлөл – энэ нь хүмүүс өөрсдийн эргэн тойронд буй юмс үзэгдлийн талаар янз бүрээр төсөөлж, улмаар байгаль ертөнцийн тогтцын бүтэц тогтоц, юмс үзэгдлийн хоорондын харилцааны талаар олон тооны дүр зураг, үлгэр домгийг бий болгох г.м.-ийг багтаасан ойлголт.*

51 *Байгаль орчны хандлага – хэн нэгэн хүний байгаль орчин, дэлхий ертөнцийн талаарх байр суурь, үзэл бодол. Удаан хугацааны ажиглалтынхаа дунд хүмүүс хүрээлэн байгаа орчныхоо талаар мэдлэг, туршлагыг хуримтлуулсны дунд үүснэ. Мөн байгаль орчны талаарх төсөөлөл дээр суурилж хандлага бий болдог.*







***Зураг 5. Нялх балчир ахуйгаасаа унага тугал, хурга ишигтэй тоглож, "байгальд ойр" өссөн монгол хүүхэд байгаль, ан амьтныг энэрэн хайрлах сэтгэлтэй хүмүүн болж төлөвшидөг.***

Эрхэлдэг мал аж ахуй нь байгаль, цаг уурын нөхцөл байдлаас хамааралтай тул монголчууд байгалийг амьдралынхаа амин эх булаг болохыг гүнээ ухамсарлаж иржээ. Байгалийн өгөөж шимийг шууд хүртэхээс гадна малаараа дамжуулж дам хүртдэг, энэ эх булгийг сэвтээвэл амь амьдрал нь эмгэнэлтэйгээр эргэхийг сайтар ойлгодог. Ундаалдаг цэвэр тунгалаг ус нь бохирдож, ширгэвэл зүлэг мод, нутаг бэлчээр хатаж, мал сүрэг эцэж туйлдан хорогдож, ан гөрөөс дайжна, ундаалах усгүй, малын бэлчээргүй, агнах ан амьтангүй болчихвол амьдрах нөхцөлгүй болно гэдгийг мэддэг. Учир нь хоол унд, хувцас хунар, орон сууц, унаа хөсөг бүх хэрэгцээгээ хангахад малынхаа шим, байгалийн өгөөжийг шууд ашигладаг.

Иймд нэг талаас өөрсдөө оршин тогтнохын тулд нөгөө талаас байгалийн нууцыг бүрэн танин мэдээгүйгээ[52] (энэ байгаль орчны талаар мэдлэг муутай гэсэн үг биш, харин ч суурин соёлтой угсаатнуудыг бодвол илүү их практик мэдлэгтэй, гагцхүү дэлхий ертөнц хэзээ ч тайлагдашгүй нууцаар дүүрэн, агуу болохыг ухаарсан болохоор), байгалийн сүр хүчний өмнө өөрсдийгөө сул дорой гэдгээ гүн ухамсарласны үндсэн дээр байгальтай зохистой харилцах нарийн боловсронгуй хэв хууль, шашин шүтлэг зан үйл, улмаар оршин сууж буй нутгийнхаа байгаль экологид

*52 Өнөөдөр шинжлэх ухаан, технологи хөгжил дэвшилийнхээ "оргилдоо хүрч", хамгийн нарийн мэдрэмж нарийвчлал бүхий багаж техникийг зохион бүтээх болсон ч, цаг агаарын урьдчилсан мэдээ тэр бүр үнэн бодитой байж чадахгүй хэвээр байсаар буй гэдгийг хэн бүхэн хүлээн зөвшөөрөх биз ээ. Миний бие http://www.timeanddate.com вебсайтаас цаг агаарын мэдээг байнга "авдаг" (энэ вебсайт хиймэл дагуулаас эх мэдээллээ авдаг) бөгөөд энэхүү вебсайтын мэдээлснээр бол 2007 оны 4-5-р сард Монгол (Улаанбаатарын жишээн дээр) нутгаар бороо хур элбэгтэй байх байсан.*

зохицсон аж ахуйн хэв маяг, соёлыг бий болгожээ. Ийм төрлийн соёлыг уламжлалт соёл гэж нэрлэх нь бий. Уламжлалт соёл дараах гол онцлогтой: "Хүн төрөлхтнийг байгаль хорвоод багтаан түүний салшгүй бүрэлдэхүүн хэсэг гэж үзэх; байгаль, цаг агаарын бололцооноос үүссэн аж ахуй эрхлэн амьдарч, үйлдвэрлэлийн технологи нь байгалийн орчлын битүү хэлхээнд орших; амьдрах орчин, аргын онцлог бүхий оюун ухааны ертөнцийг үүсгэж, хүний сэтгэл, оюуны хөгжлийг гол үнэт зүйл болгох[53] зэрэг аж.

Монголчуудын байгаль хамгаалах уламжлалт арга ухааны талаар авч үзэхэд ***тэнгэр шүтэх ёсыг*** орхигдуулж болшгүй юм. Байгаль орчны тухай монголчуудын ойлголт дотор тэнгэр чухал байр эзлэх бөгөөд монголчууд эртнээс тэнгэрийг дээдлэн шүтэж, таалалд нь харш зүйл хийхгүйг ямагт хичээсээр ирсэн билээ. Тэнгэрийг хилэгнүүлэхгүйн тулд түүнийг аргадан эрүүлэхийг хичээж, улмаар газар хөндөх, ус бохирлох, ургамал мод таслахыг цээрлэж ирсэн нь байгаль хамгаалалд эргээр нөлөөлж иржээ. "Тэнгэр" нь монголчуудын ойлголтоор байгалийн юм үзэгдэл бүхнийг захирагч их хүчин бөгөөд байгалийн аливаа эерэг сөрөг үзэгдэл түүний өөрчлөлт, ааш араншин, хүний амьдрал хувь заяа, азтай болон азгүй явдал тохиох бүгдэд тэнгэр шууд нөлөөлөх ажээ. Тэд тэнгэрийн таалалд харш зүйл хийж түүнийг хилэгнүүлэхгүйн тулд аливаа үйлдэл хөдлөлдөө анхаарч иржээ.

Монголчуудын ертөнцийг үзэх үзэл, шашин шүтлэг, экологийн ухамсарт хүн амьдарч буй орчинтойгоо харьцангүй болон бүхэлдээ холбоотой талаарх ойлголт оршдог бөгөөд энэ ойлголтоо дагаад байгальтайгаа аль болох зохицохыг хичээж ирсэн. Өөрөөр хэлбэл "байгаль нь бүхнийг өөртөө багтаасан, тэнцвэрийн байдалд оршиж байх ёстой тогтолцоо бөгөөд тэнгэр энэхүү тогтолцоонд зохицуулагчийн үүрэг гүйцэтгэдэг. Хүн төрөлхтөн байгальд захирагддаг буюу байгалийн нэг бүтэц бүрэлдэхүүн хэсэг"[54] юм. Мөн "байгаль уурладаг" гэсэн монголчуудын байр суурь нь байгалийг хүншүүлэн үзэж, байгаль хүн хоёрын хооронд хүмүүс хоорондын харилцаа лугаа адил харилцаа байдаг гэсэн ойлголттой нь холбоотой. Монголчуудын байгаль орчиндоо хандах хандлага нь байгалийн юмс үзэгдлийг далд эзэнтэй гэж үзэх болон хүншүүлэн үзэх төсөөлөл дээр суурилж хэлбэржин тогтдог. Зөвхөн монголчууд төдийгүй, Евразийн бусад нүүдэлчдийн дунд ч байгалийн баялгийг хэрээс хэтрүүлэн буруу ашиглах явдлыг байж болшгүй зүйл хэмээн үзэх явдал одоо ч буй.

---

53 *Д.Бямбасүрэн. Орчлонгийн хүрд. УБ., 1994, т.203*

54 *Caroline Humphrey and David Sneath (edited). Culture and Environment in Inner Asia: Society and Culture. Volume.2. Cambridge: The White Horse Press, 1996, т.6*





Нийгэм, соёлын хөгжлийн янз бүрийн үе шатанд хүмүүсийн тэнгэрийн тухай төсөөлөл ойлголт, тэнгэрийг үзэх үзэл, шүтлэг харилцан адилгүй байсан ба эртний хүмүүс байгалийн янз бүрийн хүч, үзэгдлээс эмээн сүрдэж, түүнийг шүтэн бишрэхийн зэрэгцээгээр, тэрхүү хүч, үзэгдлийг өөрсдийн ухамсар сэтгэлгээний төвшинд танин ухаарч, тайлбарлахыг эрмэлзсээр иржээ. “Хүн байгалийг өдөр бүр ажиглаж, түүний юмс үзэгдэлтэй байнга учрах явцдаа хүний амьдралын бүх үйл ажиллагаа, түүний сайн муу бүх тал байгалиас бүрэн хамаарч байгааг олж үздэг байв”[55]. Тэнгэрт үүл бүрхэн цас орох, аянга бууж, ширүүн бороо орох нь эртний хүмүүст хүндээр тусдаг байсан бол тэнгэр цэлмэг нартай сайхан өдөр болохыг байгалийн хүчнээс хараат эртний хүмүүс тэнгэрийн чанадаас ямар нэг далдын эзэн ивээж буй мэтээр төсөөлдөг байжээ. “Хэдийгээр байгалийн үзэгдлийнх нь хувьд тэнгэрийг хэвээр шүтэх ёсноос эхэлсэн боловч дараа нь тэнгэрийг өөрийг нь тэнгэр болгож, сүүлдээ тэнгэр түүний эзэн хоёрыг ялгах мэтээр хэд хэдэн үе шатыг дамжсан байна”[56].

Улмаар хүмүүст байгалийн юмс үзэгдэл бүхний цаана харсан тусгай эзэн тэнгэр нуугдаж байдаг гэсэн ойлгоц бий болж, энэ нь бөөгийн ертөнцийг үзэх үзлийн гол үндэс болжээ. Мөн нийгмийн анги давхраа гарч ирэхийн хирээр тэнгэр нь зэрэг дэвтэй болжээ. Бөөгийн үзлээр огторгуйд нийт 99 тэнгэр байх бөгөөд түүнээс хүнд тустай сайн үйлс бүтээгч баруун зүгийн 55, муу үйлс бүтээгч зүүн зүгийн 44 тэнгэр байдгаас тэнгэр тус бүрнээ байгалийн аливаа нэгэн үзэгдэл, хүний амьдралын тодорхой нэг салбарыг тус тус хариуцан эрхэлдэг ажээ. Жишээ нь: Аянга цахилгааны Мөндөр тэнгэр, ан гөрөөсний ивээдэг Манахан тэнгэр, үхэр малыг ивээгч Цагаан өвгөн, хурын эзэн Зад цагаан тэнгэр...[57] зэрэг олон тэнгэр байдаг аж. Тэнгэрийн нэр, тоог янз бүрээр хэлдэг.

Байгалийн аливаа үзэгдэл, хүний амьдралын тодорхой нэг салбарын цаана харсан тэнгэр байна хэмээх үзэл нийт монголчуудын дунд нийтлэг бөгөөд тэд тэнгэрийн таалалд харш үйл хийхгүйг хичээж, улмаар энэ үзэл, мөрдлөг нь байгаль болоод нийгэмтэйгээ зохицоход эергээр нөлөөлж иржээ. Үхсэн малын сэг зэмийг цэвэрлэхгүй, булж далдлахгүй бол Хадарга боом тэнгэр хилэгнэж, хүн малын өвчин тахал дэгдэнэ хэмээдэг нь шүтлэг бишрэлийн шинжтэй зүйл мэт ч орчныг ийнхүү бохирловол халдварт өвчин тархдагийг амьдралынхаа туршлагаар ухаарснаас үүдэлтэй юм.

*55 Ч.Жүгдэр. Монголд феодализм тогтох үеийн нийгэм-улс төр, гүн ухааны сэтгэлгээ. УБ., 1987, т.40-41*
*56 С.Дулам. Монгол домогзүйн дүр. УБ., 1989, т.65*
*57 Ч.Жүгдэр.Монголд феодализм тогтох үеийн нийгэм-улс төр, гүн ухааны сэтгэлгээ.УБ., т.46*

Өөрөөр хэлбэл, хүний экологийн шинжлэх ухааны үүднээс авч үзвэл, монголчуудын байгаль орчиндоо хандах хандлага, байгаль орчны төсөөлөл "байгалийн юмс үзэгдэл бүхэн өөр хоорондоо хэлхээ холбоотой" гэсэн үзэлд суурилах ба ийм үзэл "уламжлалт нийгэмд илүү түгээмэл". Гэхдээ хүний экологи "уламжлалт нийгмийнхэн байгалийн юмс үзэгдлийн уялдаа холбооны нарийн цаад учир шалтгаанд анхаарлаа хандуулдаггүй"[58] хэмээн үздгийг учир дутагдалтай үзэл гэж бодож байна. Нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлсээр ирсний хувьд монгол нүүдэлчдийн нийгмийг уламжлалт нийгэм гэж болох ч, "уламжлалт нийгэм–бичиг үсэггүйчүүдийн нийгэм, тэнд оршин амьдарч буй хүмүүс байгалийн юмс үзэгдлийн цаад учир шалтгааныг мэдэх талаар дутмаг" гэсэн үзэл онол бодит байдалтай зөрчилддөг.

Монголчууд тэнгэр нь байгалийн юм үзэгдэл бүхнийг захирагч их хүчин бөгөөд байгалийн аливаа эерэг сөрөг үзэгдэл түүний өөрчлөлт, ааш араншин, хүний амьдрал хувь заяа, азтай болон азгүй явдал тохиох бүгдэд тэнгэр шууд нөлөөлдөг хэмээн төсөөлдөг. Тэд тэнгэрийн таалалд харш зүйл хийхгүй, тэнгэрийг хилэгнүүлэхгүйн тулд аливаа үйлдэл хөдлөлөө анхаарч хичээж иржээ. Газар усыг хог буртаг, улаан, цагаанаар бохирлож, ховор содон ургамлыг тасалж, амьтныг егүүтгэн тэнгэрийг хилэгнүүлэхээс эмээдэг байв. Мөн салхи шуурга тавих, тэнгэрийн дуу аянга, цас бороо орох, солонго татах, нар сар хиртэх, од харвах зэргийг бас л шүтлэгийн хэлбэрээр ухааран төсөөлж явжээ.

Зун цагт бороо хуртай хүчтэй салхи шуургыг луу сүүлээрээ шарваж байгаа юм хэмээн домгийн амьтантай холбон төсөөлдөг байжээ. Монголчууд цаг агаар өөрчлөгдөж, цас бороо орохыг "тэнгэр задрах" гэж ярьсаар ирсэн. Тэнгэр муухайрахыг ихэвчлэн ургамал, амьтан, хүний үйл ажиллагаа, мөн хүний буруу үйлдэл, зохисгүй байдлаар биеэ авч явах, цаг улиралдаа тохиромжгүй хувцаслах зэрэгтэй холбож үзсээр иржээ. Цээр хориотой газраас мод ургамал авах, догшин газрын булаг шандыг ухаж төнхөх, галд элдэв юм хийж бузарлах, зарим өвс ургамлыг таслах, эмчилгээнд хэрэглэх, бас зарим өвчнөөр нас нөгчсөн хүний шарилыг ил задгай хөдөөлүүлэх, хавар цаг нь болоогүй байхад нүүдлийн шувуу ирэх, тарвага ичээнээсээ цагаасаа өмнө гарах зэрэгт тэнгэр задарч муухайран, бороо цас шуурга тавьдаг хэмээн тэдгээр цээр хориотой зүйлээс ихээхэн болгоомжилдог байв. Монголчуудын тэнгэрийг үзэх үзэл, тэнгэр шүтлэгт холбоотой зарим цээр хоригийг харахад бишрээд цээрлэх, айгаад цээрлэх

*58 Gerald G.Martin. Human ecology: Basic concepts for Sustainable development, London. 2001, т.123*





хоёр хэлбэрийн цээр ажиглагддаг. Бороо ихэд орон үер усны аюул болохоос эмээн борооны усыг алгаар тосохыг, дуу цахилгаантай борооны үед үүд голлон зогсох, ургамал модны доор зогсох, хурдан гүйхийг цээрлэдэг. Зургадугаар сарын тэнгэрийг ихэд догшин хэмээн мангасын тухай үлгэр ярихыг цээрлэдэг.

"Халхын төв баруун зүгийн зарим нутагт мэргэн гуньж гэдэг нэгэн ургамлыг яс бэртэж хугарахад чанаж уудаг заншилтай бөгөөд түүнийг түүж таслах, бас ууж байгаа хүн гадаа ил задгай бие засах тохиолдолд хүртэл тэнгэр цаг агаар мууддаг гэж бүх үйлдлийг тэнгэрт үзүүлэлгүй нууц далд хийх заншилтай"[59] байсан нь анагаах увидастай ховор чухал энэ ургамлыг хамгаалахын тулд тэнгэр цаг агаар мууддаг гэж итгүүлдэг байсан биз ээ. Өвөг дээдэс маань энэ мэтээр тэнгэрийн таалалд харш үйлдэл хийснээр тэнгэр задарч, ширүүн бороо, цасан шуурга болно хэмээн ухуулж, ой тойнд нь гүн шингээж өгснөөр ард олныг байгаль орчноо бохирдуулахгүй байж, байгальтайгаа зүй зохистой харьцах хэвшилд сургаж иржээ. Сан тахилгын судруудад:

*"... Ширүүн хур, цас шуурга, хавсарга,*

*Ган зудын аюул үгүй,*

*Өн өег тавтай тайвнаар амаржуулмуу...*

*Ус үер, цахилгаан, аянга, луу унжих,*

*Газар долгисох тэргүүтэн лугаа үл учруулму...*

*... Тариа өвс борог шимтэй, эсэн энхээр жаргуулму ...*

*...Тал дүүрэн адуу тэмээ, хот дүүрэн хонь ухрийн хишгийг өршөөмүү...*"[60] гэсэн агуулга бүхий хэллэг нилээд тааралддаг нь монголчууд амьжиргааны гол үндэс болсон мал сүргийнхээ өсч үржих, хорогдохыг тэнгэрээс хараат байдаг хэмээн тооцсоор ирсний баримт юм.

Тэнгэр, цаг агаар муудахаас сэргийлэн, тэнгэрийг аргадахын зэрэгцээ бас өөрсдийн хүслээр "тэнгэр задлан" дуртай цагтаа цас, бороо оруулж болно гэж төсөөлөн элдэв ёс, зан үйл гүйцэтгэдэг байв. Хур багатай үед тэнгэр өөд хонь малын хоргол цацах, нохой нэмнэж хурын тэнгэрийг хилэгнүүлэх, эсвэл тусгай дуу дуулах зэрэгт бороо ордог гэхчлэн итгэсээр иржээ. Гал түймэр унтраах, ул мөрөө дарж зам буруулах, цас бороо оруулахын тулд "задын чулуу", "задын өвс" гэгчийг ашиглаж байсан бөгөөд эдгээр нь байгаль дахь аливаа үзэгдлийг задалж өөрчлөх увидас

59 С.Бадамхатан (ред). БНМАУ-ын угсаатны зүй. УБ., 1987. т.383
60 -orun delekei-yin ejed-ün sang orušiba. УНС-ийн гар бичмэлийн 4502/96 байрлал, 38х, 9х22см.

чадалтай гэж монголчууд үздэг. Задын өвсөнд мэргэн гуньж, их өвс, алтан гагнуур, хунчир зэрэг ургамал ордог. Эдгээр өвсийг устай тогоо эсвэл сав суулганд ус хийж, гадаа ил тавьж тэнгэр муухайруулахыг оролддог байна.

Тэнгэр задлах ёс саяхныг хүртэл байсаар ирсэн, тэгэхдээ бүр задын лам нар гэж тусгай эрдэм чадал бүхий хүмүүс зад барьдаг байсан талаар нэгэн жишээг Увс аймгийн Түргэн сумынхан ярьсаар байна. Энэ нутгийн ахмад настан, 76 (2006) настай эдүгээ Улаангом хотын иргэн Ч.Санжмятав гуай:

> *"Намайг бага байхад тусгай лам нар Живэртийн эхэнд задын чулууг 7 хоног усанд уяж, тусгай ерөөл хэлдэг, Задын чулууг усанд уяхад зөөлөн хур ордог байсан. Зөөлөн хур нь өглөө, өдөр, оройдоо зогсдог нь мал сүрэг саах үед зав гаргуулж байсантай холбоотой. Задын лам нар хурган дээлтэй, өөрсдөө даардаг юм уу ядаг юм бэ, 7 хоног ерөөл уншдаг байсан. Геологийн ухааны доктор Амьтангийн аав Намлин зад барихдаа сайн байсан бөгөөд Намлин заримдаа хүнтэй хэрэлдвэл хонь хяргах ч юм уу ажилтай үед нь бороо оруулаад, салхи шуурга тавиулж ажлыг нь тасалдуулдаг байсан. Хууч түүх сайн мэддэг байсан. Илийн шар тохойд гэр бариад маань уншдаг байсан"*

хэмээн өгүүлсэн юм. Түргэн суманд судалгаа хийх явцад бусад хүмүүсээс ч ийм төрлийн яриа сонсож явлаа. Намлингийн хүү Даваа гуай ч мөн үүнийг баталж байв[61]

Тэнгэрийн дуу, аянгын талаарх төсөөлөл нь тэнгэр шүтлэгт зохих байр суурьтай. Зуны эхэн сард тэнгэр анхлан дуугарахыг өнтэй аятай цагийн эхлэл гарлаа гэж үзэх ба хурмаст тэнгэрийг баярлуулахын тул гэрийн эзэгтэй ёслол гоёлынхоо хувцсыг бүрэн өмсөж, савтай тараг сүүгээ авч гаран гэрээ нар зөв тойрч, тэнгэрт цацал өргөн *"зудаа цааш нь, зунаа нааш нь"* хэмээн шившдэг. Энэ үед хүн малын элдэв өвчин эмгэг арилж холддог гэж үздэг. Аянга буудаггүй гэж дуутай бороотой үед айраг бүлэх, ялангуяа цагаан ястай тайж хүмүүс дуу чимээ тавьж, хашгирахыг сайн гэхийн сацуу ер нь тэнгэрийн дуу цахилгаанд задын чулуу, заг, мөн аянганд цохиулж үхсэн малын яс зэрэг зүйлийг гэртээ хадгалбал тэнгэр ниргэдэггүй гэж үздэг байв. Монголчууд цагаан ястай, алтан ургийн удмын хүмүүсийн гэрт аянга буудаггүй, тэнгэр дуугарах үед тэдний хашгирч байгаа нь тэнгэртэй шууд харилцаж байна хэмээн боддог байжээ.

61 *2006 оны 7-р сарын 2-нд Увс аймгийн Түргэн суманд Намлингийн Даваатай уулзсан болно*





Энэ нь Чингисийн алтан ургийнхан дээд тэнгэрээс заяат төрсөн хэмээн үздэг монголчуудын итгэл бишрэлтэй холбоотой юм. Тэнгэрийн дуу аянгатай холбоотой өөр нэг төсөөлөл бол аянга буухад түүнтэй хамт хүрэл сум бууж ирдэг, ийм газарт гурван жил болоод очиход тэр сум олддог гэх бөгөөд тийм хүрэл сумны зэвийг "тэнгэрийн сум" хэмээн нэрлэж, элдэв өвчин муу юмнаас хамгаалах онго болгож, саалийн хувин сав, хүүхдийн зүүсгэл тоглоомонд өргөн дэлгэр зүүж эрхэмлэдэг.

Дуу цахилгаантай бороо орох үед хүн, мал дээр аянга буух нь олонтаа тохиолдож байсан бөгөөд ийм үед "тэнгэр дэгдээх" гэдэг хариу зан үйл гүйцэтгэдэг байжээ. Аянга буусан хүн малын үхдэл шарилыг тухайн газраас хөдөлгөж зайлуулахыг цээрлэдэг, голдуу тэнд нь шороонд булж даладалдаг байжээ. Жирийн хүмүүс тэдгээр хүн, малд түрүүлж гар хүрдэггүй, харин цагаан ястай хүмүүс ирж дээрх ёслолыг үйлдэнэ. Тэд ёслол хүндэтгэлийн хувцас өмсөн, цагаан бор морь унаж, гурав юм уу эсвэл тав долоо гэсэн сондгой тоогоор нэгдэн хүүр шарилыг тойрч давхилдан хашгиралдаж, ташуурддаг байсан гэнэ.[62]

Тэнгэрийн тахилгыг бүр эрт Хүннүгийн үеэс төрийн ёслолын хэмжээнд явуулсаар иржээ. Хүннүгийн нутагт тахилгын сүм байсны зарим ор мөр үлдэц олдсон ба хаврын эхэн сард Хүннүгийн цөөхөн тооны ахлагчид шаньюйн ордны дэргэд орших сүмд, харин тавдугаар сард Луут хотод олон тооны ахлагчид цуглаж өвгөдийн шарил, тэнгэр газарт тахилга хийдэг байжээ[63]. Хүннүгийн шууд угсааны "Жужан нар нь өвс усны соргогыг даган, мал аж ахуй эрхлэн нүүдэллэн явж, дорно зүгийг хамгаас эрхэмлэдэг"[64] талаар мэдээ буй нь тэнгэр, ялангуяа нарыг дээдлэн ирсэнтэй холбоотой. Мөн "Хүнну нар хаанаа "Тэнгэрээс заяат шаньюй"/ Мао-тун/, "Тэнгэр газраас төрсөн нар, сараас заяат их шаньюй" /Лаошан/ гэх зэргээр өргөмжилж байжээ"[65]. Хүннүгийн шууд угсааны "Жужан нар нь Дунхуан, Жане газраас умард зүгт ... жил болгон бөө удганыг залж цуглуулан, их хэмжээний тахилгыг Лунтинд явуулдаг байсан тухай Хятадын түүхч Юи Бян "Өвөр Монголын түүхийн товч найруулал"[66]-даа дурдсаныг Жужаны үед тэнгэр тахиж байсны нэгэн жишээ гэж болох юм.

"Монголчууд тэнгэрийг шүтэхийн хажуугаар хаад ноёд язгуур угсаа бүхий хүмүүсийг тэнгэрийн шууд харъяат түшмэдүүд болох тул тэнгэртэй

62 *С.Бадамхатан (ред). БНМАУ-ын угсаатны зүй: Халхын угсаатны зүй. I боть. УБ., 1987, т.384-385*
63 *БНМАУ-ын түүх, УБ., 1966, т.94*
64 *Г.Сүхбаатар .Монгол Нирун улс. УБ., 1995, т.155*
65 *Ш.Бира. Их Монгол улсын түүх, үзэл суртлын зарим онцлог асуудлууд. УБ., 2006, т.54*
66 *Х.Пэрлээ. Монголчуудын эрт дундад үеийн хот суурины товчоон. УБ., 1961, т.43*

өвөрмөц харьцаатай байдаг гэж итгэж иржээ. Тэнгэрийн ивээл заавар бөөгөөр дамжих боловч заримдаа эзэд хаад шууд тэнгэрээс захиа даалгавар авах явдал ч байдаг гэж үздэг ажээ"[67]. Монголын нууц товчоо "Чингис хааны язгуур дээд тэнгэрээс төрсөн Бөртэ-чино, гэргий Гуа-маралын хамт тэнгис далайг гэтэлж ирээд Онон мөрний эх Бурхан халдун уулнаа нутаглаж..."[68] хэмээн эхэлдэг. Эзэн Чингис хаан төр барих үйл хэргээ тэнгэрийн зүйд нийцүүлэн явуулж байв. Хамгийн чухал зүйл бол тэнгэрийг асар ихээр эрхэмлэн дээдлэх нүүдэлчдийн үзэл сэтгэлгээнд тулгуурлан зөвхөн монголчууд төдийгүй, Евразийн тархай бутархай олон овог аймгуудыг нэгттэж чадсан явдал юм.

Академич Ш.Бира "Тэнгэризмийн онол нь монгол болон түрэг угсааны нүүдэлч ард түмний язгуур шашин болох бөөгийн шашны суурь үзэл болсон тэнгэр шүтлэгт үндэслэн хөгжиж боловсронгуй болжээ. Бөөгийн шашны үзлээр тэнгэр нь бүх дэлхий ертөнцийг, газар дэлхий дээр болж буй байгалийн ба нийгмийн бүхий л үзэгдлийг захирч байдаг цорын ганц, хамгийн дээд, эр үүтгэл бүхий хүчийг төлөөлж байдаг... Тэнгэризмийн үзэл нь хаан угсааны тэнгэрлэг язгуурын тухай ойлголт, хааны эрх хүч болон түүний суу залийн хосолмол шинж чанар болон бусад холбогдох үзэл санааг өөртөө багтаасан хэд хэдэн ерөнхий ойлголтуудыг хөгжүүлжээ. Хааны тэнгэр язгуурын тухай онол нүүдэлч ард түмний дунд түгээмэл, монголчууд түүний хуучин хувилбарыг тасралтгүй хадгалсаар ирсэн төдийгүй, энэ үзэл онол нь тэдний ойлгоц төсөөлөл дээр нь суурилан, улмаар тэдний соёл хөгжин гүнзгийрэхийн хирээр хөгжсөөр ирсэн... XIII-XIV зуунд монголчууд ...дэлхийн эзэнт улсыг байгуулахын хамтаар тэнгэр шүтлэгийн номлол нь Тэнгэризм хэмээн нэрлэж болохоор дэлхийн хэмжээний нарийн боловсронгуй үзэл суртал болон... "[69] хөгжсөн тухай санааг дэвшүүлсэн байна. Тэрээр энэ үзлээ томъёолохдоо "Эртний монголчууд Тэнгэрийг ихэд тахин шүтэж, аливаа ариун нандин бүхнээ, үүний дотор төр улсаа дээдлэн өргөмжлөхдөө юуны өмнө Тэнгэр бурхантай шууд холбон үзэж, энэ талаар улс төрийн бүхэл бүтэн сургаалыг буй болгосон бөгөөд түүнийг нь бид Тэнгэрийн үзэл буюу Тэнгэризм гэж нэрлэж буй"[70] хэмээжээ.

XIII-XIV зууны монголчуудын тэнгэр шүтлэгийн талаар өрнө, дорны аянчид, жуулчдын тэмдэглэлд дурдсан нь түгээмэл. "Богд баатар биеэр

*67 Ч.Жүгдэр. Монголд феодализм тогтох үеийн нийгэм-улс төр гүн ухааны сэтгэлгээ. УБ., 2002, т.221*
*68 Монголын нууц товчоо. УБ., 1990, т.25*
*69 Sh.Bira. Mongolian Tengerism and Modern Globalism: A Retrospective Outlook on Globalisation./In journal Inner Asia/. Vol.5, number.2, White horse press, 2003, т.107-116.*
*70 Ш.Бира. Их Монгол улсын түүх, үзэл суртлын зарим онцлог асуудлууд. УБ., 2006, т.53*





дайлсан тэмдэглэл"[71]-д: "Татар бол тэнгэр газрыг маш хүндэтгэх зантай. Хэрэг бүрт эрхбиш урьдаар тэнгэрийг дурдана" хэмээн тэмдэглэжээ. "Чан Чунь бумбын тэмдэглэл"-д: "Гал, гол усны эзэн, тэнгэрийн хязгааргүй хүчний шүтлэг тэдний шашин шүтлэгийг бүрдүүлнэ. Тэнд хэдийгээр байнгын лам гэж үгүй ч, тэнгэртэй харилцдаг тодорхой хүн байдаг. Эдгээр хүмүүс нь мэргэ төлгө үзүүлэх, бороо оруулах гэх мэт ид шидийн хүчийг үүсгэдэг бөгөөд тэднийг бөө хэмээн нэрлэдэг нь түрэг хэлнээс үүсэлтэй тэнгэр гэдэг үгтэй ижил юм"[72] гэжээ.

"Хар татарын тухай хэргийн товч"-д "Монголчууд тэнгэр газрыг маш хүндэтгэх зантай. Хэрэг бүхэнд урьдаар эрхбиш тэнгэрийг дурдана. Тэнгэрийн дууг сонсмогц цэрэглэхээ болих ажээ"[73] гэж дурдсан байна. "Судрын чуулган"-д: "Могулистаны оронд ... хүйтэн байдаг. Тэнд бас зай завсаргүй дараа дараагаар цахилгаан цахилж аянга бууж байдаг. Дарс, айраг, гашилсан гашлаагүй сүү газар асгарвал цахилгаан аянга нь их төлөв дөрвөн хөлтэй, ялангуяа адуун дээр буудаг гэж ярьцгаадаг. Дарс асгавал бүр ч их нөлөөтэй, учир нь аянга цахилгаан нь үхэр сүрэг, эсвэл тэдгээрийн орон гэрийг ниргэдэг гэнэ. Ийм учраас монголчууд ингэхгүйг хичээдэг юм даа"[74] гэжээ. Мөн уг зохиолд Өгэдэй хааны үеийн монголчуудын тэнгэрийн талаарх төсөөлөл, шүтлэгт холбогдох нэгэн мэдээ буйг дурдвал "Монголчуудын заншил дэглэм ийм байдаг. Зун, хаврын улиралд өдрийн цагаар ч задгай усанд хэн ч ордоггүй, голын усанд гараа угаадаггүй, алтан, мөнгөн саваар ч ус утгаж авдаггүй, угаасан хувцсаа газар дэлгэдэггүй байна. Учир нь гэвэл тэдний боддогоор чухам ийм зүйлүүд л тэнгэр хүчтэй дуугарах, цахилгаан цахилах явдлын шалтгаан болдог ажээ. Тэд энэ бүхнээс айж зугтаан гүйдэг байна"[75] хэмээжээ. Дээрх мэдээнээс үзвэл тухайн үеийн монголчуудын тэнгэр шүтэж, таалалд нь харш үйл хийхийг чандлан цээрлэх сэтгэлгээ нь хөрст газраа, ус мөрнөө хамгаалах дадалд сургажээ.

Монголчуудын тэнгэр дээдлэх ёсны нэг тод илрэл бол хавар ирж, цаг улирал дулаарч, цас мөс хайлан урин цагтай золгох хаврын эхээр мал төллөн сааль сүү саах эхлэх үеэр малынхаа үр төлийг бүрэн мэнд бойжуулж, идээ цагаа элбэгтэй байхыг бэлгэдэн саасан сүүнийхээ дээжийг тэнгэр, газар орчны уул усанд өргөн цацал өргөх ёс үйлддэг байв. Цацал

71 *Богд баатар биеэр дайлсан тэмдэглэл. Хөххот. 1987, т.141-142*
72 *Li Chih Ch'ang. The Travels of an Alchemist.(The Journey of the Taoist Ch'ang Ch'un from China to the Hinukush at the Summon of Chingiz Khan). London: Routledge & Kegan Paul Ltd., 1931, т.4-5*
73 *Чжао Хун, Пэн Дая. Монгол татарын тухай бүрэн тэмдэглэл. Хөххот. 1979, т.96*
74 *Рашид-ад-Дин. Судрын чуулган (орч.Ц.Сүрэнхорлоо). I боть. УБ., 1994, т.106*
75 *Дурдсан зохиол, II боть. УБ., 2002, т.52*

өргөх ёс нь дээд тэнгэр, байгаль дэлхийдээ саасан сүүнийхээ дээжийг өргөн аргадаж хайр энэрлийг нь гуйж буй утгатай. Цацал өргөх ёс нь хонь, үнээ, ингэ, гүүний гэх мэтээр таван хошуу малын алинд нь ч хамааралтай төллөх цаг хугацаа, сааль сүү саах эхлэх үетэй холбогдсон ялгаа бий. Гүүний сүүний сацлын судрын нэгэн хувилбарт:

*Өмгийн дээд эрхт Мөнх тэнгэр эл Этүгэн эх*
*Хамгийн дээд хан Мөнх тэнгэр хан Газар усан...*
*... Өдрийн чинь сайныг мэдэн байж,*
*Өлзийт сайн өдөрт сацнам.*
*Сайн өдөр сацахын шалтгаан юу вэ гэвэл*
*Хөх мөнгөн тэнгэрийн эзэн заяат төрсөн*
*Хөх алагч гүүний чинь сүүн*
*Хөдлөгч бүхүйн эс амссан*
*Хөх алаг унага амссан*[76] хэмээн өгүүлсэн байхад хонины сацал сацах үед:

*"Хамгийн дээд хан мөнх тэнгэр*
*Хан газар усан ...*
*Өдрийн чинь өлзий сарын чинь сайныг*
*Эрэн бууж сайн өдөр чинь цацнам*
*... Цацахын шалтгаан юу гэвэл*
*Өмчит цагаан хонины чинь*
*Гамшиг зовлонг барахын тулд*
*Авран хаш хэмээн*
*Агуу их тахил өргөн*
*Их өчиг амтат их цагаан цацал*
Сүүг *чинь цацнам"* гэж хэлдэг.

"Хамаг бүгдийг эс амссан хар хурганы чинь амссан, хэлтийн эс амссан халзан хурганы чинь амссан" гэсэн агуулгатай мөрүүд сацлын судар бүрт байдгаас үзвэл монголчууд хамгийн дээд шүтээн болсон тэнгэртээ хавар хамгийн түрүүнд төллөсөн малынхаа сүүний дээжийг буюу дээдийн ариун цацал өргөдөг ажээ. Мөн сацал өргөх ёсыг хавар цагийг угтах баяр буюу төлийн баяр болгон тэмдэглэдэг бол үрс гаргах ёсыг идээ цагаа дэлгэрч эхэлсний дараа зун цагийг угтах баяр болгон тэмдэглэдэг. Энэ үед тэнгэр уул усны далдын эзэнд сүүний дээж өргөн цацал цацаж хайр энэрлийг нь гуйсан утга бүхий цацлын шүлэг хэлдэг. Хонины, гүүний, үхрийн

76 *tngri-tü takil ergükü geü-ü süü-ni sačuli orušiba, 01.a.01-02.b.06. УТНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг. Байрлал- 4576/ 96, дансны дугаар- с-17495*





сүүний сацлын судрууд олон хувилбараар тааралдах ба ерөнхийдөө бүтэц агуулгын хувьд хоорондоо төстэй байна.

Сацлын судруудад *"тэнгэрээс заяат төрсөн хонь (гүү, үнээ)", "хамаг бүгдийг заясан тэнгэр", "хөдлөх бүгдийг заясан тэнгэр"* гэсэн өгүүлэмж олонтоо тохиолддог нь тэнгэрийг бүх юмыг үүсгэсэн эцэг хэмээн үздэг үзэлтэй холбоотой. Мөн тэнгэрийн ивээлээр зуд турхан, ган гачигггүй, өнтэй, өвс ургамал элбэг байж мал сүрэг өсөн цагаан идээ элбэг баян байх агаад монголчууд өөрсдөдөө бус хүрээлэн буй орчны юмс үзэгдэлд илүү ач холбогдол өгч, тэдний амьдрал ахуй сайн байж, амар амгалан аж төрөхөд хүний өөрийн үйл ажиллагаанаас илүү байгалийн ааш араншин, өгөөж хишиг чухал хэмээн гүнээ итгэсээр иржээ. Нийгмийн экологийн үүднээс авч үзвэл монголчууд байгаль орчиндоо экоцентризмийн буюу байгаль төвт үзлээр хандаж ирсэн нь харагдаж байна. Дашрамд дурдахад ***нийгмийн экологийн*** шинжлэх ухаан хүмүүс байгаль орчиндоо 3 янзаар ханддаг гэж үздэг: Антропоцентризм (Хүн төвт үзэл), Натуроцентризм (Байгаль төвт үзэл, мөн энэ үзлийг экоцентризм ч гэж өөрөөр нэрлэх нь бий), шинжлэх ухааны хандлага. Үүнээс антропоцентризмийн үзэл нь барууны өндөр хөгжилтэй гэгддэг орнууд, ертөнцийн эзэн бүхнийг бүтээсэн хэмээн номлодог Христосын шашин бүхий ард түмний дунд илүү түгээмэл байсаар ирсэн бөгөөд энэ чиг хандлагыг баримтлагчдынхаар бол байгаль, түүний нөөц баялаг нь хүний сайн сайхан амьдрал, ашиг орлогыг тэтгэгч ажээ. Харин натуроцентризмийн (экоцентризмийн) үзэл нь уламжлалт нийгэмд, дорны орнуудад, шашны хувьд буддын шашин, даосизм, бөөгийн шашин бүхий ард түмний дунд илүү түгээмэл. Энэ үзлээр байгаль нь гоо сайхан, өгөөмөр баян, сүр хүчний биелэл бөгөөд түүнийг бишрэн шүтэх, аргадан зөрүүлэх замаар түүнтэй зохицлыг олж, ивээл хишгийг хүртэж болох ажээ. Энэ үзлийг барууны зарим сэтгэгчид ч дагаж иржээ.

Гурав дахь хандлага нь байгалийн юмс үзэгдлийн зүй тогтлыг илрүүлж, хүн байгалийн хоорондын уялдаа холбооны талаар үзэл онолыг дэвшүүлэх зорилго бүхий шинжлэх ухааны хандлага юм[77]. Эндээс харахад монголчууд бөөгийн шашин, буддын шашин бүхий дорны ард түмэн, тэр дундаас нийгмийн уламжлалт хэв шинж бүхий ард түмэн болохоор экоцентрист хандлагыг баримталж иржээ. Антропоцентрист, экоцентрист хандлагыг тодорхойлох хэд хэдэн шалгуур байдаг[78]:

77 *В.А.Ситаров, В.В.Пустовойтов. Социальная экология. М:Академиа, 2000, т.124*
78 *Дурдсан зохиол, т. 161*

| *Антропоцентрист үзэл* | *Экоцентрист үзэл* |
|---|---|
| Хүнд илүү ач холбогдол, үнэ цэнэ өгөх | Хүн болон байгалийн зохицолд илүү үнэ цэнэ, ач холбогдол өгөх |
| Байгальтай материаллаг хэрэгцээ, ашиг сонирхолыг хангах зорилгоор харьцдаг | Байгальтай хүний сэтгэл санааны өөдрөг байдлыг дэмжих, мөн байгальтай зохицох зорилгоор харьцдаг |
| Прагматик императив: хүнд ашигтай байх зарчим | Экологийн императив: экологийн тэнцвэрт байдлыг, байгалийн оршин буй төрх байдлыг эвдэн сүйтгэхгүй байх зарчим |
| Байгаль нь хүний үйл ажиллагааны объект мэтээр төсөөлөгддөг | Байгаль нь хүнтэй эрх тэгш харилцаатай субъект мэтээр төсөөлөгддөг |
| Ёс суртахууны хэм хэмжээний талаар яригдахад энэ нь нийгэм дэх хүмүүсийн хоорондын харилцааны асуудал дээр л яригдахаас бус хүмүүсийн байгальтай харилцах харилцаан дээр яригддаггүй | Ёс суртахууны хэм хэмжээний асуудал хүмүүс хоорондын харилцааны асуудал дээр ч, хүнээс байгаль орчинтойгоо харилцах харилцаан дээр ч тэгш эрхтэйгээр яригдана. |
| Байгалийн нөхцлийг өөрчлөн хувиргах түүнийг сайжруулах үйл ажиллагаа нь хүний ашиг сонирхол, зорилгод захирагдсан үйл явц гэж тооцогддог | Байгалийн нөхцлийг өөрчлөн хувиргах, түүнийг сайжруулахуй нь хүн байгалийн аль алины тусын тулд үйл ажиллагаа гэж тооцогддог. |
| Байгаль хамгаалах үйл ажиллагаа нь цаашдын ашиг сонирхолд тулгуурласан байна: Дараа дараачийн үеийнхэн байгалийн нөөцийг ашиглах учраас түүнийг хамгаалах ёстой гэсэн үзлээр байгаль хамгаалдаг | Байгалийг түүний өөрийнх нь төлөө, мөн хүмүүсийн ч төлөө хамгаалах ёстой гэсэн үзлээр хамгаалдаг |

Монголчууд хавар тэнгэрт сацал өргөх ёслолтой хамтатган төрийн ёслолын арга хэмжээ, их хуралдайгаа явуулдаг байжээ. Жувейни "... хавар болж өрнө зүгийн зөөлөн салхи үлээж, газар дэлхий ногоон өнгийн гоёлоо өмсөхөд Чингис хааны угсааныхан, хөвгүүд их хааны тэнгэрт хальсан тухай мэдээг дэлхий даяар түгээж, их хуралдайг зарлав... Хэдэн өдрийн дараа Чингис хааны гэрээслэлийг уншин Өгэдэй их хаан өргөмжлөхөд бүх ван ноёд санал нэгтэйгээр хүлээн авав"[79] хэмээн өгүүлдэг. "Чан Чунь бумбын тэмдэглэл"-д: "Тэмүгэ ноёны хотонд хүрэхэд цас хайлж, өвс ногоо цухуйж эхэлж байв. Биднийг очиход тэнд их хурим найр хийж байв.

79 *Ata-Malik Juvaini. The History of the World-Conqueror (translated from Persian by John A. Boyle) Manchester University Press. 1958, т. 183-185.*





Эргэн тойрон 500 ли[80]–гийн дотор оршин суух овгийн ахлагч нар гүүний сүүн бэлэг авчирч, тэрхүү дайллага хуриманд оролцож байв"[81] хэмээн тэмдэглэсэн нь тэнгэр тахих ёслолыг өргөн дэлгэр явуулж ирснийг харуулж байна.

Марко Поло "Зурхайч онгон шүтээнтэн нар жил бүрийн зуны адаг сарын хорин наймнаа цагаан гүүний сүүгээр газар дэлхий, агаар тэнгэрт цацал цацаж, эр эм бүх хүн болоод араатан, жигүүртэн, амуу будаа, аливаа бүхнийг харан хамгаалж, ивээн тэтгэгч онгон сахиусдыг тайж байх ёстой хэмээн их хаанд дуртган айлтгасан юм байжээ. Их хаан тийнхүү энэ хотоос гарч тайлгын газарт мордлог авай... Их хаан ордондоо залран саатаж бүхий цагт бороо орох буюу, үүл манан буух эсвэл тэнгэр аягүйтэх болбол хааны мэргэн төлгөч, домч нар илбэ жилбэ хийгээд тарни шившлэгийн шидээр ордны ойр хавийн үүл манан, агаарын аягүйдлийг хөөн арилгадаг учир бусад газар агаар муухайрч байвч ордны ойр тойронд тэнгэр сайхан байдаг аж" [82] хэмээн Юань гүрний үед газар тэнгэр тахиж байсан төдийгүй, цаг агаарыг зохицуулж байсан талаар тэмдэглэжээ.

Юань улсын судар"-т "(Жизүнгийн 3-р оны) 12 сарын улаагчин гахай өдөр ... тэнгэр, газар, өвгөдийн сүм тайв"[83], "(6-р оны) 3 сарын улаагчин могой өдөр тэнгэрийн өлзийт баяр хуримын өдөр тул хүнд ялт нэгэн хүнийг тавив"[84], "(9 сарын) Харагчин үхэр өдөр тэнгэрийн өлзийт баяр хуримын өдөр тул урьд элч илгээж, Лүнхушань ууланд тахилга тахив"[85] гэжээ. "Монголын зан аалийн ойлбор"-т: "Эртнээс монгол удам сүсэглэн шүтэж байсан нь, тэнгэр газрын эздээс лусын аймгийг их л эрхэмлэн шүтэж явах аальтай буй амуй. Нэгэн жил хоёр их хугацаа, хоёр бага хугацаа тэнгэр газрыг тахиж явмуй. Тэнгэрийг тахих орон болбоос уул, хөмөг, дов иймн газарт мод буюу чулуугаар тэмдэг болгож, жил бүрийн хавар намрын цагт тэнгэрийг тахимуй"[86] хэмээжээ. Богдхан уулын Их тэнгэрийн амны хажууд монголчуудын тэнгэр тахилгын зан үйл явуулдаг газар байсан гэж үздэг.

---

*80 1 ли нь ойролцоогоор 576 метр*

*81 Li Chih Ch'ang. The Travels of an Alchemist.(The Journey of the Taoist Ch'ang Ch'un from China to the Hinukush at the Summon of Chingiz Khan) London: Routledge & Kegan Paul Ltd.1931, т.64-65*

*82 Марко Поло. Орчлонгийн элдэв сонин. УБ., 1987, т.81*

*83 yuwan ulus-un sudur. 25-р дэвтэр. 54т.. ҮНС-ийн гар бичмэл, 9607/97*

*84 дурдсан судар, 26-р дэвтэр. 49т.. ҮНС-ийн гар бичмэл, 9609/97*

*85 дурдсан судар, 27-р дэвтэр. 52т.. ҮНС-ийн гар бичмэл, 9611/97*

*86 Лувсанчойндон. Монголын зан аалийн ойлбор. Хөххот. 1981, т.122*

# § 1.2. ТЭНГЭРИЙН ЭРХСИЙН ШҮТЛЭГ БА БАЙГАЛЬ ХАМГААЛАЛ

Монголчууд нар, сар, од мичид зэрэг тэнгэрийн эрхсийг шүтсээр иржээ. Тэд наран ургах үед аливаа баяр ёслол, ажил үйлийг эхлэхийг урьтал болгодог байжээ. Цагаан сарын өглөө наран ургах үед эцэг эх, настан буурлууддаа золгодог, шинэ бэрийг ургах нарнаар мордуулдаг бөгөөд ардын гар урлалын янз бүрийн төрөлд нар сараар дээд ертөнцийг төлөөлүүлэн дүрслэх нь элбэг. Цагаан сарын шинийн нэгний өглөө наран ургах зүгт овоо индэр засаад тэнгэр, наранд мөргөх ёс[87] зарим ястны дунд одоо ч буй бөгөөд сүүлийн жилүүдэд нийслэлийн иргэд ч энэхүү зан үйлийг өргөн олноороо[88] гүйцэтгэх болжээ *(Зураг 6)*.



***Зураг 6.***

Эртний хүмүүс нарыг илч дулаан гэрэл гэгээний эзэнд тооцон ангийн олз, сайн ургац, гэрт тохиолдсон аз завшаан зэргийг түүнээс шалтгаалж байна хэмээн үзэж иржээ. Иймээс мөргөл өргөл, тахилга үйлдэн хайр хишгийг нь гуйх зорилгоор нар сарыг тахих тусгай ёслол үйлддэг байсан. Нар, сар, од тэнгэрийг хараах, гар хуруугаараа заах, нар сар хиртэх үед найрлаж дуулах, нар сарны зүг хог, ус асгахыг цээрлэдэг нь монголчуудын нар сарыг биширсний улмаас цээрлэх ёстой холбоотой юм. Плано Карпини "Тэд нар сар ба гал, мөн түүнчлэн ус болон газар дэлхийд сүслэн мөргөж, хоол цайныхаа дээжийг идэж уухаасаа өмнө

87 *Ойрад монголчууд "Дээр мөргөх ёс" хэмээн нэрлэдэг.*
88 *Хийморийн овоо, Тасганы овоо г.м. овоонд гарч....*

өглөө түрүүлэн тэдэнд өргөдөг"[89] гэж бичжээ. Д'Оссоны "Монголын түүх"-д "Татар хүний шашин шүтлэг бол Азийн хойд талын нүүдэлч аймагтай бараг ойролцоо юм. Тэд гэрийнхээ үүдийг урагш харуулж барих ба нарны зүг харж мөргөнө"[90] гэжээ. Энд мөн 'байгалийн ухаанч бөө'-гийн талаар буй. Н.Л.Пржевальский: "Тэдний өдөр тутмын амьдрал мухар сүсгийн зан үйлээр дүүрэн. Тиймээс тэд бүрхэг өдөр, мөн нар жаргасны дараа бусдад сүү өгөх буюу зардаггүй, учир нь тэд үхэр сүрэг хорогдоно гэж үздэг"[91] гэж тэмдэглэснийг нар шүтэх үзэлтэй холбож болох юм

Монголчууд "өдөр бүр нар саранд мөргөж байснаар барахгүй, ган гамшигтай үед нар саранд бас мөргөдөг. Нүд өвдсөн хүн саранд мөргөж, тал биеийн өвчтэй хүн наранд мөргөх, охин хүссэн хүн саранд мөргөх, хүү хүссэн хүн наранд мөргөх заншилтай байжээ. Нар саранд мөргөдөг төдийгүй бас нар сарны тахилгыг гүйцэтгэдэг. Голдуу сарын эхэн буюу дундуур тахиж, тусгай уншлага даатгал хийгээд өчиг сацал үйлддэг байна. Уншлага даатгалдаа:

*Арван зүгийн хамаг орныг*

*Авран гийгүүлэгч гэгээн гэрэлт*

*Алдаршсан дээд наран саранд*

*Ариун тахилаар тахин мөргөмү* гэж өчдөг"[92] гэнэ.

Монголчууд өдөр тутмын ахуй амьдралдаа ихэвчлэн байгалийн гаралтай түүхий эд буюу мод, чулуу, өвс ургамал, арьс ширээр хийсэн эд зүйлийг хэрэглэж иржээ. Хэрвээ энэ мэт харганаар хийсэн угаалтуур, дээлийн мөрний матмал харгана, арьс ширээр хийсэн гутал зэргийг тэр чигт нь хаявал удаан хугацаанд хөсөр хэвтэж орчныг бохирлоно, харин хэсэглэж, жижиглэвэл нар салхи, хур бороонд хялбархан идэгдэж хөрсөнд шингэнэ. Сар бохирдвол тэнгэр муухайран, цас шороо шуурна гэж монголчууд үздэг. Нар сарны зүг бие засаж болохгүй, хог хаяж болохгүй гэсэн цээр байдаг. Нар, сарыг эрхэмлэх явдал монголчуудын дунд түгээмэл байсаар ирсний нэг жишээ бол хуримлах ёслолын үед гэрлэгсдийг хоёр галын хоорондуур гарч ариутгах ёс үйлдсэний дараа "шинэ гэрийн урд цагаан эсгий дэвсэн баруун үзүүрт нь будаагаар нар, зүүн талд нь сарыг дүрслэн хүргэнийг нарны, бэрийг сарны дүрсэн дээр тус тус суулган шаант чөмөгний бүдүүн үзүүрийг хүргэнд, нарийныг бэрд атгуулж, ургах наран

*89 Плано Карпини, Джиованни дель. История Монгалов. Москва. 1957, т. 29*

*90 Д'Оссоны "Монголын түүх". 1-р боть. 33-р хуудас, хятадаар /Ч.Далай.Монголын бөө мөргөлийн товч түүх. Studia ethnographica. Tomus-1, fasc.5, УБ 1959, т.23-аас дам ишлэв./*

*91 Prjevalsky.N.L-C. Mongolia the Tangut country and the solitudes of Northern Tibet. London, Vol.1. 1876, т.80-81*

*92 Л.Хүрцбаатар, Ч.Үзмээ. Монголын бөө мөргөлийн тайлга тахилгын соёл. Хайлаар. 1991, т.221-222*

зүг хандуулан:

*Шар наранд мөргөм үү*

*Шаант чөмөг атгам уу* гэж хэлэн гурван удаа наранд мөргүүлдэг"[93].

Монголчууд *од эрхэс* дотроос алтан гадас, долоон өвгөн оддыг шүтэх нь илүү түгээмэл бөгөөд 'бат тогтвортой байдлыг бэлгэддэг тул "алтан гадас" хэмээн нэрлэдэг'[94] ажээ. Юань улсын сударт "(Инзүнгийн 1-р оны 8 сарын) Шар бичин өдөр Сыжияа яаманд од тахив"[95] гэсэн мэдээ буйгаас үзэхэд од тахилгын зан үйл зөвхөн ард олны дунд байсангүй төрийн ёслолын нэг хэсэг болгон одны тахилга явуулдаг байжээ. Оддоос хамгийн их шүтэж эрхэмлэдэг долоон бурхан одны тахилгыг төрийн их тахилгын өмнөх орой одод түгсэн үед гүйцэтгэх бөгөөд тэнгэр дэх долоон бурхан одны байршлын дагуу долоон зул асаан тавьж, лам тахилгын судар унших явцад долоон залуу лам зулын хажууд сөхрөн сууж долоон бурханд мөргөх зан үйл гүйцэтгэнэ. Хурсан олон өөр өөрийн одонд хүслээ шивнэнэ. Мөн Долоон бурхан одыг тахиснаар эд мал арвижин, ад тотгор зайлж, од эрхэс аврал ивээлээ хайрлана гэж үздэг тул тусгайлан сарын тогтсон өдөрт Долоон бурхан одыг тахиж иржээ.[96]

| Сар | Бар | Туулай | Луу | Могой | Морь | Хонь | Бич | Тахиа | Нохой | Гахай | Хулгана | Үхэр |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| Өдөр | 7 | 4 | 2 | 27 | 5 | 23 | 20 | 17 | 20 | 11 | 15 | 8 |

Судрын агуулгаас үзэхэд од эрхэс аливааг "арвитгагч" амьтан бүхнийг "асрагч", "нүдний халуун элчээр нигүүлсэн үзэгч" учраас оддыг тахин шүтдэг ажээ. Мөн дөрвөн зүг, найман хязгаарын тотгорлогчдыг устган амирлуулж, шулмас, тотгорыг эцэлгэн дарж, өмнөөс угтаж, хойноос сахин, гал ус шорооны аюулаас хамгаалдаг тул оддыг тахиж ивээл гуйдаг байжээ. Тахилгын дундуур долоон өвгөн оддыг тахиулагч хүний нэр, овог яс, жил, насыг дурдах ажээ. Мөн энд бусад сан тахилгын судрынх шиг "адуу малд тохиож болох үхэл, ад тотгорыг зайлуулж, хортон дайсан, хулгай, зуд турхныг арилгахыг" гуйсан агуулгатай өгүүлэмж байна. Сарын тогтсон өдөрт тахихаас гадна айлууд үдэш орой сүү саалийнхаа дээжийг долоон бурханд өргөж, мал идээгээ даатгах ёс бий. Аян жинд явж буй

93 *Х.Сампилдэндэв. Малчин ардын зан үйлийн уламжлал. УБ., 1985, т.35*
94 *W.Heissig. 1980. The Religions of Mongolia. London. т.82.*
95 *yuwan yuwan ulus-un sudur, 27-р дэвтэр. 40т.. УНС-ийн гар бичмэлийн 9602/97 байрлал*
96 *doluγan ebügen neretü odun-u bsang orušiba. УНС-гийн гар бичмэлийн сан хөмрөгийн 4643/96 байрлал*





хүмүүс аяныхаа хоол хүнснээс оддын тоогоор хувилж долоон бурханд зориулан өргөнө. Мал сүрэг хээр хонох тохиолдолд түүнд бүр тусгайлан өргөл тахилаа зориулан хээрийн чоно араатнаас аварч хамгаалж өгөхийг даатган гуйдаг уламжлал өргөн дэлгэр байв. Долоон бурхан одтой холбоотой байж болох нэгэн ёслол бол “Долоон хүүхдийн найр” бөгөөд үр хүүхэд гаргадаггүй эмэгтэй хүнтэй айл долоон хүүхэд урьж цуглуулан, насанд хүрсэн ганц ч хүн оролцуулалгүй гэрийн өрхийг бүтээн уг ёслолыг харанхуйд үйлдэж өнгөрөөдөг байв.

Монголчууд нар сар од эрхсийг шүтэхийг хамтаар түүний таалалд харш үйл хийхгүй байх талаар хууль цааздаа ч тусгасан нь сонирхолтой юм. “Юань улсын судар”-ын 105-р дэвтэрт: “Аливаа сар бүрийн шинэдхэн, тэргэл хоёр хагаст аливаа юмыг алахыг цаазалмуй... Ховор зуд газарт болбоос шинэдийн өдөр эхэлж алахыг гурван өдөр цаазалмуй”[97] хэмээн ан амьтныг (ер нь л амьтай голтой бүхнийг) сарын тодорхой өдрүүдэд агнахыг хуульчлан хориглосон нь нэг талаас амьтны амь таслах, ан агнахыг хориглосон заалт ч нөгөө талаас тэнгэр, нар сар, эрхсийг шүтэх ёстой холбоотой болов уу. Мөн энэхүү сударт Ян Иугийн (yan iu) 3-р оны гурван сарын Хар бичин өдөр “дэлхий дахинд хавар цаг авлахыг цаазалсан”[98] тухай баримт мэдээ байна. Мөн *“Халх журам”-д:* Ер сар бүрийн шинийн найман, арван таван, арван гурван, хорин таван, гучин эдгээр өдөр юм бүү ал. Давж албаас мөн тэр алсан юмыг үзсэн хүн гэрчилж байж заргын газар хүрч ав[99] гэж заажээ. “Юань улсын судар“, “Халх журам” дахь эдгээр заалтууд нэг талаасаа тэнгэр, эрхсийн шүтлэгт холбогдоно. Нөгөө талаас бурхны шашны амьтны амь таслахыг тэвчих талаар сургаал номлолтой холбоотой. Эдүгээ ч гэсэн уламжлалт ёс заншил, шашин номоо дээдэлдэг монголчууд сарын тодорхой өдөр гаригт амьтны амь таслах, махан хоол хэрэглэхийг, мөн сарын тодорхой өдөрт ан авд мордохыг цээрлэсээр буй билээ.

“Байгалийн тухай мэдлэггүйгээр нүүдлийн мал аж ахуйг эрхлэн хөтөлнө гэдэг бол усгүйгээр загас үржүүлэхийг мөрөөдсөнтэй адил. Зөвхөн таван хошуу малаа төдийгүй, тэдний оршин амьдрах экологийн тухай мэдлэг ухааныг хуримтлуулж, үеэс үед уламжлуулан хөгжүүлж ирсэн нь Монголын нүүдэлчдийн мэдлэг ухааны нэгэн том ололт билээ”[100]. Олон зууны туршид байгалиа ажиглаж, түүний юмс үзэгдлийн зүй тогтлын

97 *yuwan ulus-un sudur. 105-р дэвтэр. УНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг 9764/97 байрлал (хуулбар эх)*
98 *yuwan ulus-un sudur. 25-р дэвтэр. УНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг 9607/97 байрлал (хуулбар эх)*
99 *Халх журам. ред. С.Жалан-Аажав. УБ., 1995, т.31-33*
100 *Б.Сумъяа. Монголын нүүдэлчдийн соёл: Оршихуй, эс оршихуй. УБ., 1998, т.65*

талаар арвин баялаг мэдлэгийг хуримтуулсан монголчуудын соёл, мэдлэг ухаан дорно өрний олон улс орны соёл, мэдлэг ухааны ололтоор улам баяжсаар ирсэн билээ. Үүний жишээнд монголчуудын одон орны мэдлэг орох бөгөөд тэдний од эрхсийн талаарх төсөөлөл мэдлэг зөвхөн долоон бурхан одонд тахил өргөх төдийхнөөр хязгаарлагдаж байгаагүй юм. Ардын үлгэр домог, ертөнцийн гурав, оньсого таавruud нь од эрхсийн талаарх монголчуудын төсөөлөл мэдлэгийн тусгал болж байдаг. Жишээ нь:

*"Алтай Хангайн ард*

*Арван түмэн адуу бий*

*Цойлсон долоо гэнэ*

*Цугларсан зургаа гэнэ*

*Хар цагааныг ялгасан хоёр гэнэ*

*Хаягдаж хоцорсон нэг гэнэ"*

*"Зун ургадаггүй*

*Зургаан цэцэг өвөл ургана"* гэсэн хоёр оньсогоос ч тэдний нар, сар, од, эрхсийн талаарх хамгийн энгийн, наад захын төсөөлөл мэдлэгийг харж болно. Монголчууд од эрхсийн байршил, хөдөлгөөн амьд байгалийн хувьсал өөрчлөлтөд нөлөөлөх явцыг олон үеийн туршид нарийн гярхай ажиглаж, тэдгээрийн хамаарлаас олон зүйлийг ахуй амьдралдаа ашигласаар иржээ. Нар сарны байршил хөдөлгөөнтэй уялдуулан цаг хугацааны хамгийн урт нэгжийг жаран жил гэж авч жаран гэж нэрлэн хүний амьдрах насны нэг үе гэж үздэг. Монголчуудын цаг тоолол, цаг уур шинжих арга зэрэг нь нар сар, гариг эрхсийн хөдөлгөөн, од мичдийн тохиол болон байгалийн амьтан ургамал, юмс үзэгдлийн уялдаа холбоо, харилцан хамаарлын зарчимд тулгуурласан байдаг.

***Дээрх бүхнээс үзэхэд,*** монголчуудын үзэл төсөөллөөр тэнгэр нь ертөнцийн бүх юмс үзэгдлийг эрхшээн захирагч хамгийн дээд хүчин, өнө мөнх оршихуй, бүхнийг заяагч эцэг тул тэнгэрээ дээдлэн шүтсээр, сүр хүчнээс нь эмээн бишрсээр иржээ. Тэнгэрийг дээдлэн хүндэтгэх монголчуудын үзэл хандлага тэнгэрт сацал өргөх ёс, төрийн тахилгын ёслол, бөөгийн шашны зан үйлээр тод томруун илрээд зогсохгүй, тэдний өдөр тутмын ахуй амьдралдаа дагаж мөрддөг олон янзын хэвшил, хорио цээр, хэв хууль болон төрийн хууль цаазад ч туссан байдаг. Монголчууд хөх тэнгэрийг дээдийн хүчин болгон шүтэхийн хажуугаар тэнгэрийн эрхэс, нар сар, оддыг ч тахин шүтсээр иржээ.





Тэнгэр, эрхсийн орчил хөдөлгөөн, давтамж хэмнэлийн талаар арвин мэдлэг хуримтлуулж, жил сар улирал, цаг агаарын байдлыг нарийн тооцоолон гаргасаар ирсэн нь монголчуудын одон орон, цаг тоолол, зурхай болон байгалийн ухааны уламжлалт мэдлэгээс харагддаг. Эдгээр мэдлэг ухаан нь нэг талаас дорны соёлд оруулсан монголчуудын хувь нэмэр, нөгөө талаас хөрш зэргэлдээ улсуудын ижил төстэй мэдлэг ухааны ололт монголчуудын мэдлэг ухаанд нөлөөлсний үр дүн юм.

Эртний хүмүүс эхлээд байгалийн сүр хүчнээс айсандаа арай хожим нь хүний аж амьдрал болон байгалийн үзэгдлийн хоорондоо ямар нэг сэжмээр холбоотойг ухаарсны үндсэн дээр Хүн-Байгалийн хоорондын харилцааг зохицуулан зеруүлэх үүднээс тэнгэрийг шүтэх болжээ.

Хүмүүний сайн муу аливаа үйлийг тэнгэр харж байдаг гэсэн үзэл нь газар усыг хог буртаг, улаан цагаанаар бохирлох, ховор содон ургамлыг тасалж, амьтныг егүүтгэх зэргээр тэнгэрийн таалалд харш үйл хийвэл тэнгэр хилэгнэнэ гэсэн итгэл үнэмшлийг монголчуудад бий болгож, улмаар байгальтайгаа анхаарал болгоомжтой, зүй зохистой харилцах, хамгаалах дадал хэвшилд сургажээ.

Тэнгэр, нар, сарыг эрхэмлэн шүтэх, тахих ёс эртний уламжлалтай бөгөөд Монгол нутагт анхны төрт улс үүссэн үеэс эдүгээ хүртэл үргэлжилсээр байгаа нь монголчуудын тэнгэрийг ихэд эрхэмлэн дээдэлдгийн баталгаа юм.

Тэнгэр шүтэх үзэл, тэнгэрийг төр улс, эзэн хаан, хууль цаазаас ч илүү дээдэлж ирсэн сэтгэлгээ нь зөвхөн байгаль хамгааалалд чухал үүрэг гүйцэтгээд зогссонгүй, монголчуудын хүчирхэг, нэгдмэл төр улс бүрэлдэн тогтож, улмаар монгол угсаатан бүрэлдэхэд онцгой нөлөө үзүүлсэн байна.

# § 2.1. ГАЗАР, БЭЛЧЭЭР ХАМГААЛАЛ

Манай өвөг дээдэс эрт дээр үеэс эхлэн

*Хөрст алтан дэлхий*
*Хөх мөнх тэнгэр минь*
*Анагаах ачтай рашаан*
*Асралт хайрхан уул минь* гэж залбирсаар ирсэн билээ.

***Монгол жирийн айлын нэг өдрийн амьдрал гэрийн эзэгтэй өглөө эртлэн босч цай сүүнийхээ дээжийг хамгийн түрүүнд хангай дэлхий, уул ус, хөх тэнгэртээ өргөн хүндэтгэл үзүүлэхээс эхэлдэг нь газар дэлхий, уул усаа хамгийн эрхэм ачлалт хүмүүс болох аав ээж, айл гэрийн ноён нуруу болсон халамжит ханиасаа ч илүү дээдэлдэг болохыг илтгэж буй юм.***



*Зураг 8*

“Хүн байгалийн хүйн холбоо нүүдэлчдийн соёлд хамгийн үнэ цэнэтэй зүйл бөгөөд “Би тэр өвөлжөөний хөлд, эсвэл тэр голын хөвөөнд анх хүн болж эх дэлхийд мэндэлсэн, миний хүйг дарсан чулуу тэнд бий” гэсэн энгийн бахархал хөдөө малчны гэрт төрж өссөн хэн бүхэнд бий. Ингэснээр нутаг усаа төрсөн гэр шигээ насан турш эрхэмлэн шүтэж”[101] явах ажээ.

101 *Р.Самъяа, М.Мюленберг. Монгол орны байгаль хамгаалал. УБ., 2006, т.10*



Зураг 9.



Зураг 10.

***Нутгийнхаа уул усны нэрийг Ээж хайрхан, Богд хан, Алтан овоо, Хан хайрхан гэж өргөмж хүндэтгэлийн нэрээр дуудах ба газар дэлхийгээ "Хөх тэнгэр эцэг, хөрст этүгэн эх", "Хөрст алтан дэлхий, хөх мөнгөн тэнгэр", "Шаглаж болдоггүй шар торго, Хөшиж болдоггүй хөх торго" хэмээн үнэ хүндтэй бүхэнтэй зүйрлэж иржээ.***

Монголд Төмөр толгой, Алтат, Тугалгат, Нүүрст, Эрдэнэт, Тост уул, Оюу толгой гэх мэтээр тухайн газрын эрдэс баялаг, "ашигт малтмал"[102]-аар нэршсэн газар олон байдгаас Эрдэнэт нь Монголдоо төдийгүй дэлхийд дээгүүрт тооцогдох зэс молибдений орд, Тост уул[103] нь Монголын газрын тосны хамгийн том нөөц газар гэдгийг хэн бүхэн мэдэх билээ. Газар усны нэрийн дээр дурдсан цөөхөн жишээ нь монголчууд бүр эртнээс газрын хөрсөн доорх баялгийн талаар арвин их мэдлэгтэй байсаар ирснийг гэрчилнэ. Гэтэл өнөөгийн эрхтэн дархтнууд "Монголчууд хөрсөн доорх баялгаа мэдэхгүй, хайгуул судалгаа хийж чадахгүй болохоор арга буюу гадны компаниудыг царайчилдаг, гадныхны "ач"-аар урьд өмнө нь хэн ч огт мэдэхгүй байсан "ашигт малтмал" -ын шинэ ордыг нээж илрүүлж байгаа, "ач"-ийг нь хариулж багагүй хувийг нь тэдэнд өгөхөөс өөр аргагүй байдалд хүрдэг" мэтээр мэдэгдэж буй. "XIX зууны үеийн яруу найрагч Д.

*102 "Ашигт малтмал" – "ашиг хонжоо олох зорилгоор малтаж ухаж гаргаж буй зүйл" гэсэн утга бүхий энэ нэр томъёо сүүлийн үед байгаль хамгаалах чиглэлээр үйл ажиллагаа явуулж буй байгууллага, судлаачдын шүүмжлэлд нилээд өртөх болсон. Миний бие ч мөн шүүмжилсэн байр суурьтай байна.*

*103 Тост уул буюу Тамсагбулагийн газрын тосны орд газар өнөөдөр "Петрочайна Дачин Тамсаг" хэмээх Хятадын компаний мэдэлд байна. 2006 оны 10-р сарын эхээр судалгааны ажлаар Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан сумаас Дорнод аймгийн Халхгол сум руу явах замд Дорнод аймгийн Матад сумын нутагт орших уг газрын тосны уурхайгаар очсон юм. Гэтэл харийнхан эх орны маань баялгийг хайр найргүй цөлмөж буй дүр зураг өөрийн эрхгүй сэтгэлийг минь өвтгөж билээ. Тэнд хичнээн баррель нефтийг өдөрт хичнээн цистернээр хил давуулан зөөж буй талаар нарийн хяналт байдаг эсэх нь тодорхойгүй. Дорнод Монголын уудам талаар давхиж явахдаа бид чухам Монгол-Хятадын хилийн наад талаар давхиж яваа, цаад талаар давхиж яваагийнхаа чухам алин бэ гэдэгт эргэлзэж байлаа. Талын дунд "Petrochina Daqing Tamsag" (LLC.) компаний далбаа, БНХАУ-ын далбаа намирч, хэдэн арван, магадгүй хэдэн зуун хавтгай дөрвөлжин километр талбайд, арван алхам тутамд гадас хатган, тоонолжлон, тор татжээ. Ямар учраас иймхүү торлосон юм бол? Тэр өргөн уудам газрыг ирээдүйд өөрийн болгох гэсэндээ тийнхүү нарийн хэмжсэн юм болов уу, эсвэл хөрсөн дороос нь хэдий хэмжээний баялгийг авах, хэр их ашиг хонжоо олохоо тооцоолсон юм болов уу. Энэ бол зөвхөн ганц Тост уулын жишээ!*

Равжаа 'Зүүнбаяны[104] газар... ирээдүйн хэдэн жилийн хойно болох газрын эрдэм шимийг гаргаж олон амьтныг ... тэжээхийн дэмбэрэл болгон нэгэн авдар мөнгө гэж нэрийдэв' хэмээн тэндээс хожим олдсон нефтийн ордын тухай ч байж болох газрын баялгийн тухай ямар нэгэн зүйлийг ажиглан мэдсэн байдалтай бичсэн байдаг"[105].



***Зураг 11. Монголчуудын сэтгэлгээгээр газар дэлхий нь бүхнийг төрүүлэгч, үр хүүхэд, мал сүрэг, эд баялгийг арвижуулагч өгөөмөр эх юм.***

"Эртний хүмүүс мал тэжээж өсгөх нь их болж, улмаар байгалийн зах зухаас ашиглах болж ирсэн тэр цагт газар усыг шүтэн бишрэх явдал их болж иржээ"[106]. Ер нь газар дэлхийг эхтэйгээ зүйрлэн, үржил шимийн бэлгэдэл хэмээн үзэх нь хүн төрөлхтний сэтгэлгээний нийтлэг юм. Украйн, Беларусын тариачид газар эхийн *нэрийн өдөр* буюу 3-р сарын 25-нд газрыг шорлох, цохих, нүх ухах, анжсаар хагалахыг туйлын их нүгэл хэмээн үздэг байжээ. Мөн Польш, Орост "газар руу цохих, хатгах нь эхийгээ цохиж хатгасантай адил" гэсэн үг байдаг байна. "Ирланд, Литва, Мальт болон тэдгээрийн хооронд орших католик шашинт улсууд 8-р сарын 15-нд Дэлхий эхийн ялгуулсан өдрийг тэмдэглэж ирсэн бөгөөд энэхүү өдөр Марийн хүлээн авалтын дайллага хэмээх ёслолыг зохион байгуулж, янз бүрийн ургамал, цэцэг, тарианы дээжсээр дэлхий эхдээ тахил өргөдөг байжээ. Европт уул овоо тахих зан үйл XX зууны эхэн хүртэл түгээмэл

*104 Зүүнбаяны газрын тос ч Тост уулын газрын тостой адил хувь заяатай. Орос "Ах нар"-ын "ач"-аар Зүүнбаянгийн газрын тосны цооногууд онгойсон хар нүхнүүд болон үлдсэн билээ..*

*105 Г.Гонгоржав. Монголчуудын эрдэм ухааны уламжлал /Дэд дэвтэр/, УБ., 1995, т.28*

*106 Ч.Далай. Монголын бөө мөргөлийн товч түүх ./Studia ethnographica, Tom.1, Fac.5/, УБ.,1959,т.14*

байжээ."[107] байна. Эртний европчуудын ойлголтоор чулуу нь үржил шимийг хайрладаг хүч бөгөөд үр хүүхэд заяадаггүй эмэгтэй үртэй болохын тулд мөлгөр гадаргуутай чулуун дээгүүр мөлхөх юм уу түүн дээр суух заншил байсаар иржээ. Дээрх жишээнээс газар дэлхийг эхтэйгээ зүйрлэх сэтгэлгээ хүн төрөлхтний дунд нийтлэг нь харагдаж байна.

Гэвч орчин үеийн иргэншлийн нөлөөгөөр хүмүүс байгалиасаа аажмаар холдож, техник, технологийн эрчимтэй хөгжлийн түрлэгт ардын мэдлэг ухаан *шахагдан, байраа тавьж өгсний* улмаас суурин иргэншил бүхий улс орон, ард түмний хувьд уламжлалт соёл, зан заншил нь улам бүдгэрсээр байна. Өнөөгийн, суурин газар амьдарч буй бид ч мөн адил. Тиймээс хэдий үед хаана ямар ёс заншил, сэтгэлгээ, мэдлэг ухаан байснаа үгүй болсон гэдэг асуудлаас илүүтэйгээр, хэн байгаль дэлхийтэйгээ зохицон амьдрах ёс жаягаа одоо хүртэл хэрхэн ямар арга замаар хадгалж ирсэн бэ гэдгийг сонирхох нь чухал.

Нүүдлийн мал аж ахуй голлон эрхэлдэг, газар нутгийнхаа ихэнх хэсгийг бэлчээрийн болгон ашигласаар ирсэн монголчуудын ахуй амьдрал ямагт байгалийн ивээл болон эрхшээл дор байсаар ирсэн болохоор газрын хөрсөө бүрэн бүтэн байлган мал сүргээрээ дамжуулан түүний өгөөжийг хүртэх, товчоор хэлбэл оршин тогтнохын тулд эрт үеэс байгалиа хамгаалах талаар онцгойлон анхаарч, бэлчээрээ зүй зохистой, хуваарь сэлгээтэй ашиглан, гал түймрийн аюулаас болгоомжлон сэргийлж, газрыг хамаагүй ухаж сэндчихгүй байхыг эрхэмлэсээр өдий хүрч ирсэн юм. Уудам энэ нутгийнхаа газар шорооны алхам, алга дарам бүрийг хичнээн их үнэ цэнэтэй болохыг ойлгуулж ухааруулахын тулд газрыг лангаар үнэлэх ёс байжээ. Энэ нэг талаас Монголын нийгэм, эдийн засгийн тогтолцоо газар, өмчийн харилцаатай холбоотой, нөгөө талаас тодорхой хэмжүүр тогтоон газар шорооныхоо үнэ цэнийг мэдрүүлж байсантай холбоотой үнэлгээ байж болох талтай юм. "Монгол нүүдэлчдийн үеэс үед улируулан хөгжүүлж ирсэн нэгэн ололт бол оршин зохицохуйн байгаль орчны тухай мэдлэг ухааны уламжлал билээ.

107 *Mariya Gimbutas. The language of the Goddness. Harper and Row publishers, 1989, т.15.*







***Зураг 12. Цаг хугацааны ихэнхийг малын дэргэд хөдөө хээр өнгөрөөдөг байсан монголчууд нутаг нуга, газар усныхаа бичил уур амьсгал, ургамал, амьтны аймаг, хөрс шороо, ус унды байрлал зэргийг танин ойлгож, хүн ба малд ямар нөлөөтэй болохыг ухаарч амьдралаа зохицуулж иржээ.***

Нүүдэлчдийн хувьд идээшин дассан нутаг бол амьдрах орчин болдог. Иймээс малчин хүн нутаглаж байгаа орчны тухайд малынхаа бэлчээрийг нэгтгэсэн хам ойлголттой байдаг юм. Өөрөөр хэлбэл, хүн, мал, бэлчээр нэгдэж нутагших орон зайг үүсгэнэ"[108].

Монголчууд жилийн дөрвөн улиралд малаа бэлчээн идээшүүлэх, хотлуулах, оторлох, газрын хөрсийг зөв ашиглах, нөхөн сэргээх, арвилан хэмнэх талаар нүүдлийн амьдралд зохицсон бичигдээгүй хууль дүрмийг баримталсаар ирсэн юм. Хаваржаа, зуслан, намаржаа, өвөлжөө хэмээн улирлаар ялгасан бэлчээртэй нь мал сүргийн өсөлт, тарга хүчийг бодолцоноос гадна хөрсөө хамгаалж ирсний нэг баталгаа юм. "Бэлчээрийг удаан хугацаагаар амраавал өвс ургамал нь бүрэн гүйцэд ургаж, газрын хөрс өнгө төрхөө олдог. Хур бороо ихтэй, ногоо сайн ургалаа ч, нэг газарт мал удаан байлгаснаас өвс ургамал нь шарлан газар өнгөө алдчихдаг" хэмээн хуучцуул сургадаг нь Монгол орны байгалийн нөхцлийн онцлогийг буюу Хүний экологийн (Human ecology) шинжлэх ухааны томъёоллоор бол экосистемийн даац багатайг мэддэгээс байгальтайгаа аль болох зохицон амьдрахыг хичээж ирсэнтэй нь холбоотой. "Үзэмчингүүд аль болох байнга нүүдэллэхийг хичээдэг, хотны

108 *Г.Цэрэнханд. Монголын нүүдэлчдийн байгальтай оршин зохицохуйн мэдлэг ухааны уламжлал /Монголчууд: Угсаа¬-Соёл, Зан заншил, I, УБ., 2005, т.37/*

захын өвс шарлаж эхлэхээр л нүүхгүй бол болохгүй" гэдэг байсан талаар настайчууд хүүрнэж байлаа.

Танин мэдэхүйн үүднээс товч тайлбар хийхэд, дээр дурдсан *хүний экологи (human ecology)* хэмээх ухаан нь антропологи дахь Хүн-Байгалийн хоорондын харилцааны судалгаа[109] бөгөөд хүн, хүний нийгэм нь эзэмшин суух нутагтаа болон байгаль орчиндоо хэрхэн зохицож, өөрчлөн хувиргаж буйг судалдаг. Хүн-Байгалийн харилцааг Нийгмийн систем-Экосистемийн харилцан үйлчлэл гэсэн ойлголтын хүрээнд авч үзэх ба хоорондын тэнцвэрт харилцаа нь алдагдсанаар нийгэмд болон байгаль цаг уурт сөрөг өөрчлөлт гардаг. Энд Экосистем гэдгийг нилээд өргөн хүрээнд ойлгодог бөгөөд дэлхий асар том экосистем, тухайн улс орон, тухайн угсаатны, угсаатны бүлгийн, овог аймгийн оршин суух нутаг ч экосистем гэж тодорхойлдог[110]. Тус салбарын үүсэл, хөгжил нь Америкийн эрдэмтэн Ж.Стюард[111], Р.Раппапорт[112] нарын боловсруулсан ахуй соёл, байгаль орчны хоорондын харилцан үйлчлэлийг судлан шинжлэх аргууд, тэдний бүтээлүүдтэй нь салшгүй холбоотой. Тэд "Экосистемийн даац газар бүрт харилцан адилгүй байдаг. Жишээ нь, үржил шимтэй том гол мөрний сав тэтгэх чадавхи (даац) өндөртэйгээс хүн ам нягт, говь цөл, уулын бүсэд даац багатайгаас хүн сийрэг суурьшдаг"[113] гэсэн санааг дэвшүүлжээ.

Монгол орны газар нутгийн дийлэнх хэсэг далайн төвшнөөс мянган метрээс дээш өндөрт оршдог, уулархаг тул гадаргын болон хөрсөн доорх ус хөрсний шим тэжээлт эрдэс бодисыг угаан гадагш урсгадаг. Эрс тэс уур амьсгалтай, бороо хур бага ордгоос хөрс хагсаж хатах ба салхитай өдөр олон тул зарим газрын хөрс зулгарч, газрын өнгөн гадаргад жижиг чулуун хучлага үлдэх ба нөгөө хэсэгт нь элс шороо хуримтлагддаг. Сийрэг ургамалтай тул ялангуяа хавар цагт хөрс нүцгэн шахам байдаг[114]. Монгол орон өргөн уудам нутагтай ч газар нутгийн нилээд хэсгийг хуурай гандуу говь цөл, тачирхан өвстэй тал, мөн мал сүрэг бэлчээхэд тохиромж муутай уул нуруу, өндөрлөг дов толгод эзлэхээс гадна нутгийн 4/5 орчим хувь нь хуурай хөрстэй ажээ. Эдгээр бүх хүчин зүйлс нь экологийн нэн эмзэг орчныг бүрдүүлдэг. Экосистемийн[115] даац[116] багатай учраас олон зууны

*109 The Dictionary of Anthropology (edited by T.Barfield), London: Blackwell publishers, 2001,т.137*
*110 Human ecology: Basic concepts for Sustainable development (by Gerald.G.Marten), London: Earthscan publications, 2001, т.96*
*111 Julian, H.Steward. Theory of culture change: The methodology of multilinear evolution. Urbana; University of Illinois Press, 1955*
*112 Roy, A.Rappaport. Ecology, meaning and religion. Richmond,CA: North Atnantic, 1979*
*113 Barfield, Thomas (edited). The Dictionary of Anthropology. Oxford: Blackwell Publishers, 2001*
*114 Х.Уганцэцэг, А.Отгонсүрэн, О.Хадбаатар, Г.Мөнхзул. Монгол орны зонхилох хөрсний физик механикийн зарим шинж чанарын тухай /Цагаан ном/, УБ., 2002, т.96*
*115 Ecosystem - экосистем, хүрээлэх орчны нэгдмэл тогтолцоо*
*116 Carrying capacity – даац, тэтгэх чадавхи, үүрэх чадвар г.м.-ээр орчуулагдана.*




турш Монгол нутагт хүн ам сийрэг суурьшин нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлсээр ирсэн.

Монгол нутгийнхаа байгалийн энэхүү онцлог тогтцыг олон үеийн туршид гярхай ажигласан бидний өвөг дээдэс аль болохоор байгалийн хуулийг дагаж, зохицон амьдрахыг эрхэмлэсээр иржээ. Тэд гол усыг бохирлон, эргийнх нь мод бургасыг хамаа бусаар огтолбол, ус нь ширгэж, газрыг хөрсийг ундаалахаа больсноос хөрс хатан цөлжихийг, үлийн цагаан оготныг барьж иддэг шувуудыг агнаж цөөрүүлбэл бэлчээр сүйдэхийг амьдралынхаа ажиглалт туршлагаас ухаарч мэдэн өргөл хүндэтгэл, тахилга шүтлэг, хорио цээрийн ёс, хэв хууль тогтоож байгалиа хамгаалсаар иржээ.

Малчид өглөө нэг тогтсон замаар малаа бэлчээж, орой тэр замаараа хотлуулахыг хичээдэг байсан ба малаа дуртай газраараа самнуулан замбараагүй тууж, хөрс сүйтгэхийг цээрлэсээр иржээ. Монголчууд өвөлжөө, хаваржаандаа гэрээ барихдаа тогтсон нэг л бууриндаа буудаг нь газрын хөрсийг хамгаалах нэг арга юм. "Гэрээ барьж шалаа тавихдаа ч ичис амьтан үймүүлж, хөрс ургамал сүйтгээд яах вэ гээд шалны энгээр газар ухаж хөрс сүйтгэхгүй, шалаа дай дээр хөндий байрлуулдаг"[117] байжээ. Газарт гадас хатгалгүйгээр морио аргамжихын тулд тэд хурц ир өнцөггүй гөлгөр гонзгой чулууг шилж олоод түүндээ аргамжих ёс ч байжээ. Хоёр тохой хэрийн нарийвтар модноос хурга ишигнийхээ хөгнийг уяад, тухайн модны хоёр үзүүрийг том чулуугаар дарж тавиад, хөгнөө тогтоодог арга байсан байна. Мөн өвлийн цагт хөлдүү сэвсэн дээр үхрийн эвэр шигтгэж гадас хийдэг уламжлалтай ажээ. Малдаа хашаа хороо барихдаа мод огтлохоос зайлсхийн их төлөв байгалийн сул чулуу, малынхаа хөрзөн, үхрийн хөлдүү аргал, хунгар цасыг ашиглах нь түгээмэл байв. Харин хад чулууг буталж ховхлон, газрын хөрсийг гэмтээхийг эрс цээрлэсээр иржээ. Энэ бүх дадал хэвшлийг уламжлалт соёлын язгуур онцлогтой холбон тайлбарлаж болно. "Уламжлалт соёлын нэгэн гол онцлог нь хүн төрөлхтөн байгалийн нөхөн сэргээгдэх баялгаар амьдарч, түүнийг олборлож, боловсруулах технологийг ахуйн үйл ажиллагааны туршлагаас төрүүлсэн явдал юм. Энэ нь ихэнх тохиолдолд байгаль орчинд хор хөнөөлгүй, хаягдалгүй бөгөөд байгаль, нийгмийн хооронд битүү хэлхээ үүсгэсэн технологи"[118] байдаг ажээ.

*117 Ч.Арьяасүрэн, Х.Нямбуу. Монгол ёс заншлын их тайлбар толь. УБ., 1992, т.507*
*118 Д.Бямбасүрэн. Орчлонгийн хүрд. УБ., 1994, т.204*

Бууцныхаа хөрзөнг ховхлох, худаг ус гаргахад од гарагийн тохиолыг харгалзах ба худаг ус гаргах, хүн оршуулах газрыг эхлэн хөндөхөд лус хилэгнэнэ хэмээн оронгын эвэр, гахайн соёогоор хөндөж иржээ. "Хамнигадын дунд ... гэр барих газраа гахайн соёотой толгойн ясыг дээсээр оосорлон бага насны хүүхдээр чирүүлж тойруулаад, тэрхү дугуйлсан дотроо орон сууцаа босгодог ёс заншлын улбаа эдүгээ болтол арилаагүй байна"[119]. Энэ нь уул усны лус савдгийг төөрөлдүүлж, уг газрын хөрсийг хүн биш харин гахай соёогоороо хөндсөн гэж итгүүлэх зан үйлийн шинжтэй юм. Нөгөө талаас байгалийн хөрс ургамал, амьтан бүхэн хоорондоо шүтэлцээтэй оршдог учраас гахайн соёо, оронгын эврээр газар хөндөх нь элдэв үзүүртэй төмрөөр хөндөхийг бодвол илүү хор хөнөөл багатай хэмээн үздэгтэй холбоотой болов уу. Хааяа гадас хэрэглэх шаардлага гарвал хөрсийг шархлуулах нь бага хэмээн гол төлөв модон гадсыг ашиглаж иржээ. Монголчууд мал аж ахуйн зэрэгцээгээр газар тариалан эрхэлсээр ирсэн билээ. Намар тариа хурааж дууссаны дараа айл бүр арвайн гурил, тавагтай идээ, домботой цай, архи айрагтай үтрэм дээр очиж үтрэм тахиж байжээ.

Монголчууд газрын хөрсийг нөхөн сэргээхийг эрхэмлэсээр иржээ. Намар гүүний зэлний гадсыг сугалж аваад, унагаа тавихдаа арвай буудай нүхэнд нь хийгээд:

*"Арвай буудай шиг арвин болтугай,*

*Будаа тариа шиг бум түм болтугай"*

гээд газрыг шороогоор тэгшилж орхидог. Ахмад настнууд залуустаа

*"Газрын зоо өвддөг юм.*

*Гадсаа заавал сугалж бай"*

гэж сургаж иржээ. "Манай ард түмэн хээр талынхаа чулууг өшиглөж хөндөхгүй гэсэндээ гутлынхаа хоншоорыг ээтэн болгосон, тал нутгийнхаа шороог хөдөлгөхгүй гэсэндээ гуталдаа өсгий наагаагүй юм гэнэ"[120] хэмээн өгүүлдэг нь хэдийгээр домгийн шинжтэй ч эргэцүүлээд бодоход үнэний хувьтай ажээ.

119 *Д.Тангад. Хамниган /Монгол улсын угсаатны зүй: Буриад, барга, үзэмчин, дарьганга, хотон, тува-цаатан, тува-малчин, хамниган ястнуудын угсаатны зүй. III боть, УБ., 1996, 375-р тал*
120 *Ж.Санжид. Гаднаас гал гуйдаггүй. УБ.,1998, т.25*






***Зураг 13. Малчид цаг зав, хүч хөдөлмөр хэмнэх үүднээс сүүлийн үед жижиг оврын ачааны тэргээр нүүдэллэх, ачаа тээвэрлэх нь их болжээ. Гэвч хөдөө орон нутагт ердийн хөсгийг унд ус залгуулахад төдийгүй нүүдэл суудалд ашиглах явдал түгээмэл байсаар байна.***

Нүүдэл суудал хийхдээ буурь бууцаа цэвэрлэж, гэрийн бууриндаа чулуугаар тэг татаж, тулганы ором дээр бага зэргийн үнс үлдээн арц уугиулан сан тавиад, хангай дэлхийдээ цай сүүгээ өргөөд хөдөлдөг. Нүүдлийн ачаа хөсөг хөдлөхөөс өмнө ачаа хөтлөх гэрийн эзэгтэй шинэ дээл уужаа өмсөх ба гэрийн эзэн унах морийг нь эмээллэх буюу тэмээг тохошлоно. Эмэгтэйчүүд ялангуяа зуны улиралд "Хангай дэлхий, лус савдаг баярладаг" гэж өнгөтэй гоё хувцсаа өмсч явдаг ажээ.

Монголчууд нас барагсдаа ил тавих ёс байсан нь ч газрын хөрсийг бүрэн бүтэн байлгахад өөрийн үүргийг гүйцэтгэж иржээ. Хүн хөдөөлүүлэхдээ идээ будаа, сүүгээ уул хангайдаа өргөдөг ёстой. Мөн дээдэс язгууртан хүмүүсийг оршуулахдаа газрын хөрсийг өвсний үндэстэй нь хөрслөн авч, том нүх малтаж түүнийгээ хажуу тийш нь өрхөлж ухаад оршуулдаг байсан талаар Плано Карпини "Тэд нэртэй хүмүүсийг оршуулах өөр нэг аргатай. Тэд сэмээрхэн хээр гарч зүлгийг нь үндэстэй нь ухан холдуулж, том нүх хийж, талийгаачийн цогцсыг тавьж, доор нь талийгаачийн хамгийн хайртай байсан боолыг хэвтүүлэх бөгөөд амь тавих шахтал нь байлгаж байгаад сугалан гаргаж түр амсхийлгэдэг ажээ. Ингэж гурвантаа үйлдэх бөгөөд хэрэв амьд мэнд давж гарвал тэр боол чөлөөтэй болж, хүссэн бүхнээ хийж, талийгаачийн гэр хотлын хувьд эрхэм хүнд тооцогдоно. Нас бараачийг хажуу тийш нь өрхлөн ухсан нүхэнд ... эд юмсын хамт оршуулаад дараа нь цооноглосон нүхээ дээрээс нь шороогоор дүүргэж, хожим хойно нь энэ газрыг хүнд мэдэгдэхгүйн тулд дээр нь хөрслөн авсан өвс ногоог нь эргүүлэн суулгана"[121] гэжээ.

*121 Плано Карпини, Джиованни дель. История Монгалов. Москва. 1957, т. 31,33*

Их эзэн Чингис хаан бусад суурин иргэншилтэй улсын хаад шиг тэнгэрт халихдаа өөртөө том бунхан, цайз, орд бариулахаар бус хүйн холбоотой Газар-Эхдээ зөвхөн өөрөө эргэн очихоор гэрээсэлсэн нь хүн газар эхээс бие махбодыг олж төрөөд, хэвлийд нь дахин шингэдэг байгалийн жууль зүй тогтлыг гүнээ ухаарсны гэрч юм. Рашид-ад-Дины "Судрын чуулган"-д "Чингис хаанаас хойш түүний хөвгүүд Чингис хааны их ясыг тавьсан Бурхан Халдун гэдэг дархалсан газрыг (хоригийг) мянгатууд нь хамгаалж байсан... Дурдан буй газарт Чингис хааны хөвгүүдээс Тулуй хаан, Мөнх хааны их яс, бас Хубилай хааны хөвгүүд тэдний овгийнхны ясыг тавьсан ажээ.

Нэгэнтээ Чингис хаан энэ газар ирээд тэр тал газар ургасан маш ногоон модон дор цаг хэртэй байхад нь тэр модны өнгө цэнгэг агаарын байдал нь түүнд тун ч их таалагджээ. Тэрбээр дотроо их баяссан байдалтай байгаад цэргийн ноёд ойр дотныхоо хүмүүст хандаж айлдсан нь "Манай сүүлчийн оромж маань энд л байх ёстой юм..." гэсэн юм гэнэ билээ гэцгээдэг байна. Ингээд тэд нэгэнт энэ үгийг түүнээс хэзээ нэгэн цагт дуулсан болохоороо түүнийг тэнгэрт хальсаны дараа тэр нутагт тэр модны дорхи газрыг оруулан аугаа их дархалсан газар болгосон байжээ. Тэр жилүүдэд тэр тал хээр нутаг нь тэнд ургасан их модоор бүрхсэн их шугуйтай болсон учир тэд анхны мод нь аль нь вэ гэдгийг ямар ч амьд амьтан огт таньж олохооргүй болжээ"[122] хэмээн өгүүлдэг. "Жоуму Чи" гэдэг нанхиад сурвалжид "Юаний удам угсааны хаадыг оршуулахдаа том модыг уртааш нь хувааж, нас бараачийн шарилд зориулж хөндийлөн ухаад шарилыг байрлуулаад 3 алтан цагиргаар бэхэлж, умар зүгт байдаг оршуулгын газарт газрын гүнд булна... Хөшөө босгодоггүй. Дараа нь тус газрыг түмэн морьдоор гишгүүлж, тэгшилнэ. Тэгээд мянган хамгаалагч сахих ба дараа хавар нь өвс ногоо ургах үед уг газрыг орхиж явна. Ийнхүү газрын хөрс төлжих тул тухайн газрыг төдөлгүй олохоо больдог"[123] гэжээ.

Эрхэлж буй аж ахуйн хэв шинж, амьдарч буй орчин нөхцөл, соёл, шашин зэрэг олон хүчин зүйлээс шалтгаалж ард түмэн бүрийн байгаль орчны талаарх төсөөлөл янз бүр. Хүний экологийн шинжлэх ухаан "Хүмүүс тэд өөрсдөө, тэдний нийгэм, тэднийг хүрээлэн буй биофизикийн орчин нь ямар бүтэц тогтоцтой болох, тэдгээрийн хооронд болон дотоодод ямар нарийн холбоо байдаг талаар тайлбарлахын тулд тоо томшгүй олон тооны дүрийг бүтээж, уран сэтгэмж бүхий үлгэр домгийг зохиодог ба эдгээрийн

*122 Рашид-ад-Дин. Судрын чуулган. II боть. УБ., 2002, т.108*
*123 Bat-Ochir Bold. The Death and Burial of Chinggis Khaan /Central Asian Survey, 2000, 19(1)/ т.104 (Дам ишлэв)*





тусламжтайгаар орчин тойрныхоо юмс үзэгдлийн нарийн нийлмэл, хэцүү ярвигтай байдлын талаар төсөөлж, өөрсдийн тайлбарыг өгсөөр ирсэн"[124] хэмээдэг бөгөөд "тэдгээр дүр дүрслэл, үлгэр домог бүр нь байгалийн юмс үзэгдлийн бодит байдлыг хялбаршуулсан, ойлгомжтой хэлбэрээр илэрхийлж байдаг.

Мөн тэдгээр дүр дүрслэл, үлгэр домог нь аливаа хүний ертөнцийг үзэх үзэл, өөрийнх нь тухай болон хүрээлэн буй орчны төсөөллийг бүрэлдүүлдэг. Эдгээрийн тусламжтайгаар экосистемээс нийгмийн системд нэвтрэн орж ирж буй мэдээллийг тайлбарлахын зэрэгцээгээр хүмүүс төсөөлөлдөө тулгуурлан экосистемээс үзүүлж буй нөлөөлөлд ямар хариу үйлдэл хийх шийдвэрээ гаргадаг. Экосистемийн үйл ажиллагаа хэрхэн явагддаг, хүний үйлдэлд экосистем хэрхэн хариу үйлдэл хийдэг талаарх төсөөлөл соёл бүрт харилцан адилгүй байдаг. Байгаль орчны талаарх янз бүрийн төсөөлөл байдгийг мэдсэнээр яагаад янз бүрийн нийгэм дэх янз бүрийн хүмүүс байгаль орчинтойгоо янз бүрийн аргаар харилцдагийг ойлгож чадна" хэмээдэг.

Байгаль орчны талаарх монголчуудын төсөөлөлд ***газар усны эзэн буюу лус савдгийн тухай ойлголт*** чухал байр суурийг эзлэх бөгөөд газар дэлхий нь амьгүй зүйл огт бус уул толгод, ус мөрөн, ургамал мод бүхэн цаанаа эзэн сахиустай хэмээн монголчууд төсөөлсөөр иржээ. Газар ус цаанаа эзэн сахиустай гэх үзэл дэлхийн олон угсаатны дунд түгээмэл байдаг. Лус савдгийг бөө нар хэрхэн үздэг талаар доктор О.Пүрэв: "Газар уснаасаа тусгай оршдог *газар усны эзэд* хэмээх хүний нүдэнд үл үзэгдэгч, *хий ухаар юм* байдгийг монголчууд тэр дундаа байгалиас заяасан онцгой увидас бүхий бөө нар олж мэдрээд түүнийг янз бүрээр дүрслэн шүтдэг... Бурхны шашин монголд хүчтэй нөлөөлж эхэлсэн үеэс газрын эздийг *шороо* гэсэн утгаар *савдаг*, ус чийгийн эздийг *ус* гэсэн утгаар *лус* гэж нэрлэжээ...

Лус савдгийн үзэгдлүүд хүний үйл ажиллагаанаас нөлөөлж байгаль нийгмийг хамарсан үйл явдалд хүргэдэг. Лус савдгийг хүн өөрөө хөндөнө үү гэхээс бус бие хүнийг лус савдаг гэмгүй цагт нь огт хөнддөггүй. Харин хүмүүсээс лус савдгийг хөндсөний хариуд түүний хорлолд өөрсдөө өртдөг гэдэг. Ган зуд, усны үер, их бороо, мөндөр зэрэг нийгмийг хамарсан аюул хүний үхэл, өвчин тахал зэрэг байгаль нийгмийн үзэгдлийг лус савдгийн хорлол болов хэмээн үзэж, түүнийг тахиж тайх зан үйл үйлддэг... Бөө нарын үздэгчлэн савдаг нь бүх хуурай газар их бага уулс, дов толгодод оршдог ... *Газрын хөрс гэдэг нь ямар нэг амьтны арьс шир,*

124 *Gerald.G.Martin. Human ecology: Basic concepts for Sustainable development, London:Earthscan publications, 2001, т.121.*

*шороо чулуу, ургамлын үндсүүд нь махбод, судас шөрмөс нь юм* гэсэн ойлголттой байснаас үндэслэн газарт шон зоох, гадас шаах, ер нь хөрс шороог хэрэгцээтэй юм уу, хэрэгцээ багатайгаар сэндийлэх, ухахыг ихэд цээрлэдэг, хэрэгцээ өнгөрсөн бол савдагт учирсан шархыг *анагаан* шаасан гадас, зоосон шон зэргийг заавал сугалан нүхийг бөглөж, *эдгэрүүлэх* зан үйл үйлддэг байсан... Аливаа хүн төрсөн, уугуул нутгийнхаа лус савдагтай үргэлжийн хүйн холбоотой байдаг учир эхээс хүй тасарч унасан газрынхаа шороо чулууг дээдлэн шүтэж явахыг бөө нар сургадаг... Усны эзэд аливаа усны эх булаг түрүүтэй газарт, газрын эздийн дээдэс уул толгодын оройд байрладаг учир лус савдгийн эздэд орон гэр болгон барьсан овоонуудын байрлал уулын оргил, рашаан ус, булаг шандын эхэнд байдаг...[125] гэжээ.

Уул усны эзэн савдгийн тухай ойлголт бөө нарын дунд төдийгүй нийт ард түмний дунд түгээмэл байсаар ирсэн бөгөөд энэ нь тодорхой нэг газар орныг хүмүүсийн буруу бусармаг үйлээс сахин хамгаалагч, мал сүргийг үржүүлэн өсгөгч, үр хүүхэд заяагчийн үүрэг гүйцэтгэхээс гадна түүнтэй буруу харилцсан, таалалд нь харш зүйл хийсэн тохиолдолд хүний амь нас, амьдрал ахуйд хор хүргэгч ер бусын хүчин мэтээр төсөөлөгддөг. Холбогдох аман ярианаас өгүүлэхийн өмнө монголчуудын дунд түгээмэл мөрддөг зарим хорио цээрээс дурдъя. Өгүүлэх гэж буй хорио цээрт мөн л *лус савдаг хилэгнэнэ* гэсэн тайлбарыг өгдөг.

Үнс хог хаях замдаа гоожуулж унагавал газар дэлхий бузарлана, газар нутгийн сахиулсан хилэгнэнэ, шинэ нутаг ээлгүй болно гэх ба буурин дээрээ яс, үс үлдээвэл мал сүрэг хорогдоно, хишиг буян дундарна, хот харлаж ядуурна гэх мэтээр хүмүүсийн айдаг зүйл, сүсэг бишрэлийг ашиглан байгаль орчноо бохирлахгүй, хог хаяхгүй байх зан дадалд сургасаар иржээ. Үсний сэв, хумс, цэр нус, ялгадас, хог үнс, цус, улай, сэвс гээд бохир муухай хэмээн тооцож болох бүхнийг газарт хамаагүй хаяхыг "лус савдаг хилэгнэнэ, хорлолд нь болно" хэмээн цээрлэх ба ийнхүү тайлбарласнаар хүмүүсийн ой сэтгэхүйд хүчтэй нөлөөлж хүндэтгэл бишрэл, айдсыг нэгэн зэрэг төрүүлдэг. Үүний дунд хүмүүс өдөр тутмын амьдралын зөв дадал зуршил олж авахын зэрэгцээ эх болсон газар нутгаа хайрлан хамгаалах хэвшилд суралцдаг.

Мөн газар дэлхийгээ бохирлож сэвтүүлснээс байгалийн зохицол тэнцвэр алдагдаж, энэ нь хүний амьдралд эргээд муугаар нөлөөлдөг болохыг ухаант өвөг дээдэс маань гярхай ажигласнаар ийнхүү хорио цээрийн ёс, хэв хуулиудыг тогтоожээ. "Үхсэн хүнийг оршуулах замдаа

125 *О.Пурэв. Монголын бөөгийн шашин. УБ., 1999. т.76-79*




газарт тавьж амрахыг цээрлэнэ. Заавал газарт тавих хэрэг гарвал хүрэл зоос тавьж газрын үнийг төлнө” гэсэн цээр нь явцуугаар авч үзвэл тухайн газарт үхээрийн бузар шингээхгүй гэсэн утгатай, өргөн утгаараа газар шороогоо хүндэтгэн дээдлэх агуулгатай.

“Буцламтгай халуун ус, галтай үнсийг газарт асгавал гэмгүй хорхой шавьж, ургамал амьтныг хөнөөн нүгэл хураана, ингэснээр лус савдаг хилэгнэнэ” гэдэг нь гэмгүй хорхой шавьж, ургамал амьтныг хөнөөх төдийгүй галтай халуун үнс асган түймэр тавихаас сэргийлж буй утгатай цээр юм. Мөн “хуурай өвс, бут модтой газар гал түлэх, түүдэг асаавал гал алдана, түймэр тавина. Зайлшгүй асаах бол ихэд болгоомжтой сэрэмжтэй үйлдэнэ” гэсэн түймрээс сэргийлэх агуулгатай хорио цээр олон байдаг. Энэ нь манай орны хуурай, салхитай, эрс тэс уур амьсгалтай нөхцөлд гал түймэр тавибал түргэн хүрээгээ тэлж их хэмжээний бэлчээр нутаг, мал сүргийг сүйтгэн, хохироодог болохыг амсаж туулсан гашуун туршлагаас үүдэлтэй хорио цээр юм.

Уул усны эзэн савдгийг аргадан баясгаснаар хүний амьдрал ахуй дэгжин дээшилсэн, түүнд тус хүргэснээр ивээл хамгаалалд нь багтсан, үр хүүхэд заясан, таалалд нь харш зүйл хийж, буруу харилцсанаар гай зовлонтой учирсан, тэр ч байтугай үхэл хагацал тохиосон жишээ баримт, домог яриа элбэг байдгаас заримыг дурдахад, үр хүүхэд төрүүлдэггүй нэг эмэгтэй газарт хатгасан гадас сугалж нүхийг нь бөглөж явсаар хүүхэд заясан тухай аман яриа байдаг. Энэ нь лус савдгийн шархыг эмчилж эдгээсний хариуд лус савдаг талархан үр хүүхэд хайрлажээ гэсэн агуулгатай юм. Мөн уг аман яриаг хүний хүсэл эрмэлзлэлээр дамжуулж сэтгэхүйд нь нөлөөлөн хүмүүсээр сайн үйл хийлгэх гэсэн уран нарийн санаа гэж үзэж болох юм.

Монголчууд газар усны эзэн савдгийг хүн төрхтэй (антропоморф), хагас хүн хагас амьтны (зоо-антропоморф) дүр төрхтэй, араатан амьтан (зооморф), гөрөөс гэх мэт янз бүрээр төсөөлж дүрсэлдгийн дотроос хүншүүлэн төсөөлж, дүрслэх нь түгээмэл байдаг. Гэхдээ нутаг орны байдал, тухайн газар уснаас хамаарч өвгөд настан, ном бичгийн хүн, эмгэн, үзэсгэлэнт бүсгүй гэх мэтээр эзэн савдгийн дүрслэл, ойлголт харилцан адилгүй. Тэдний зарим нь монгол ахуйд ойр, монгол хүний дүр төрхтэй бол зарим нь бурхны шашны нөлөө туссаны улмаас бурхад сахиусны дүрээр дүрслэгддэг байна. Тэдгээрийн зан авир, ивээл хорлол, таалдаг тахилгын эд идээн ч мөн харилцан адилгүй.

"Отгонтэнгэр уулыг Очирваань бурхны бүрэлбаа буюу сахиустай гэдэг бол Цамбагарав уулыг Эсрүн тэнгэрийн сахиустай гэдэг. Дарьгангын Алтан овоо, Хөвсгөлийн Даян дээрхийн эзэн шүтээн нь Далх юм. Ойрадын газар ус болон мал хөрөнгийн эзэн нь Цагаан өвгөн байдаг ажээ. (Зураг 15) Тэдний ойлголтоор Цагаан өвгөн нь өндөр ууланд, олон модны доторх онцлог содон том удган мод, тал хээрийн дундах өнчин ганц ишгэн толгой, цохио хаданд оршдог ажээ. Богд хан уулын савдаг нь могой зуусан хангарьд шувуу (Зураг 16), Сонгино хайрхан уулын эзнийг хөх бух унасан, араа соёо нь зөрсөн, архинд баахан дуртай хөх өвгөн байдаг гэж үздэг (Зураг 17). Чингэлтэй уулын эзэн нь сэнтийдээ заларсан, номч мэргэн өвгөн лам олон шавь нартаа ном айлдаж буйгаар дүрслэгддэг...



*Зураг 14*



*Зураг 15*



*Зураг 16*



*Зураг 17*

Алтайн халхчуудын аман домгоос үзвэл мөнх цасан оргилт, домогт Сутай буюу Цаст хайрхан уулын эзэн нь сэргэр хоёр эврээрээ дээд тэнгэрийг сүлбэж, урд хоёр туурайгаараа газрын хөрсийг онгичсон,





нүдээ улаанаар эргэлдүүлсэн их догшин сүрлэг цагаан бух унасан цагаан хувцастай, цайвар царайтай, догшдыг номхотгож, ядуусыг энэрсэн дөлгөөн харцтай, зүүн мутартаа эрдэнийн тавагтай, баруун мутартаа шар торгон хадаг намируулсан эмэгтэй хүн байдаг байна.

Зарим уулын эзэн савдаг нь хүн амьтанд хор хөнөөл хүргэдэггүй, ямагт хүн амьтныг ивээлдээ багтаан уул усаа ган зудгүй болгодог увидастай аж. Төв аймгийн Дэлгэрхааны нутаг дахь хар морьтой, хар дээлтэй, хар сахалтай, эргэлдсэн хар хөмсөгтэй, ид хавтай хар хүний дүртэй савдаг нь тахилгат ууланд их цас орвол уулынхаа биед шингэн цасыг нь шилгээдэг увидастай тул энд бараг зуд болдоггүй гэнэ. Энэ бүгдээс үзэхэд, Монголын тахилгат уул усны эзэн савдаг нь монголчуудын байгаль усаа хайрлах, хүрээлэн байгаа орчноо дархлах, энэ бүхнийг зөрчвөөс эзэн сахиус нь хилэгнэх учиртай гэсэн түүх шастирт бичээгүй ардын зан үйлийн уламжлалаас эх үүсвэртэй шүтээн болох нь тодорхой байна. Нөгөө талаар монголчууд эзэнгүй хад чулуу, мод бут, газар ус байхгүй, цөм эзэнтэй, тэр эздийг тахиж, аргадаж байх ёстой гэсэн шашин-ардын зан үйлийн хуулийг бий болгожээ”[126].

Газар усны эзэн савдгийн талаар ардын аман ярианд өгүүлэгддэг төдийгүй аянчид жуулчдын тэмдэглэл, сурвалжид ч үлджээ. “Чан Чун бумбын тэмдэглэл”-д “(1220 оны?) 8-р сарын 26-нд Чан Чун, түүнийг дагалдагсад, 20 орчим монгол улаач болон Чинхай тэргүүтэн хүмүүс Улиастайгаас баруун урд зүгт орших Аргун уулын орчмоор өнгөрч явтал Чинхайг дагалдан яваа Ли Чиану нэгэнтээ энэ уулын орчмоор явж байгаад уулын савдагт гэзгээ тасдуулж, ихэд айсан тухай хүүрнэсэнд Чинхай эндээс холгүй газарт Найман аймгийн хан явж байтал энэ уулын савдаг Найманы ханы хоол хүнснээс нь гуйж гувшиж, мөн түүнийг илбэдсэн талаар өгүүлсэн”[127] талаар тэмдэглэжээ.

Лус савдгийн тухай ойлголт төсөөлөл одоо ч монголчуудын дунд түгээмэл байсаар буй. Завхан аймгийн Эрдэнэхайрхан сумын иргэн Ганболд[128] ”...Манай сумын дэргэдэх Цагаанхайрхан уулыг ноёны савдагтай уул гэж эртнээс шүтэж, идээ цагаагаа өргөж ирсэн бөгөөд хур бороо хомстох зэрэгт ноён хүнээр тэр уулыг 3 удаа тойруулахад уулын эзэн савдаг баясч, хур бороогоо хайрлаж, нутаг усандаа өгөөжөө өгч,

126 *О.Сүхбаатар. Монголын тахилгат уул усны сангийн судар оршвой. УБ., 2001, т.10-16*
127 *Li Chih Ch’ang. The Travels of an Alchemist.(The Journey of the Taoist Ch’ang Ch’un from China to the Hinukush at the Summon of Chingiz Khan) London: Routledge & Kegan Paul Ltd.1931, т.75-76*
128 *2003 оны 6 сарын 14 нд Отгонтэнгэр уулын Төрийн Их тахилгад оролцохоор ирсэн, Завхан аймгийн Эрдэнэхархан сумын ИТХ ын дарга*

мал идээ арвиждаг гэж шүтдэг... Социализмын үед тухайн нутгийн газар усыг мэдэхгүй дарга нар томилогдож, Цагаанхайрхан уулын дэргэд мал нядалгааны газар байгуулснаар жил дараалан хүнд хэцүү зуд болсон тул уг газрыг нүүлгэн шилжүүлж, үүний дунд өвөлдөө өнтэй орох болжээ...“ хэмээн өгүүлсэн юм. Тус аймгийн Эрдэнэхайрхан сумын харъяат Ц.Дулам гуай (78 нас, 2003 онд) “Хайрхан ууланд хаврын өглөөнөөс орой болтол явахад агуй цаашаа олон салаа болоод, нуур тогтоол, рашаан, шавар болоод цаанаа салаа туурайтай амьтан явсан мөр тохиолддог хэмээгддэг нэг агуй бий. Бас ногоон агуй гэж байдаг. Ногоон агуйд нэг хүн ороход ногоон хуц дайралдсан байна. Түүнээс хойш тэр хүний хонь сүрэг маш их өссөн гэнэ гэж хөгшид настайчууд ярьдаг” гэж хуучилсан юм.

Ц.Дамдинсүрэнгийн тэмдэглэсэн “Сээмий Лувсан” хэмээх нэгэн домог ярианд: “Урьд Зоригт вангийн хошуу, одоогийн Төв аймгийн Бүрэн суманд Сээмий Лувсан гэдэг эрдэм ном багатай хөдөөний лам байжээ. Тэрээр Мишиг гүний хошууны зүүн хойд биед орших Эрдэнэ толгой уулын лусынд залагдан очиж, түүний хөвгүүн болох хүн цээжтэй могой бөгстэй амьтны гуянд шаасан гадсыг сугалан эмчлэхэд лус ‘За гялайлаа. Чи миний хүүгийн өвчнийг эдгээлээ. Энд Очирбат тайжийнх гэж баян айл нутагладаг юм. Тэднийх олон ботготой. Зарц хүүхэн ботгоо сэлж аргамжихдаа гадсаа авдаггүй орхиод өөр газар шинэ гадас шаадаг юм. Нэг гадсыг миний хүүгийн бөгсөн дээр шаагаад өвчтэй болгож хатаасан юм. Тэр хүүхэн ч өөрөө өвчтэй хатаж байгаа даа. Одоо миний энэ зүгээр болохоор тэр хүүхэн ч зүгээр болно. Би чамд өргөл барьц өгмөөр боловч чамд хэрэг болох юм надад байхгүй. Чиний хэдэн унааг харж хандаж байхыг би Дөхөмийн хойт ууланд захья’ ”[129] хэмээн амласан тухай өгүүлдэг. Энэ домгоос харахад газарт хатгасан гадсыг сугалж авахгүй бол лус савдаг шархалдаг, хүн байгаль хүйн холбоотой тул лус савдаг өвчилж шаналбал шархлуулсан хүн ч адил шаналдаг гэсэн агуулгатай санаа тодорхой байна.

Хэрэв лус савдгийг эс аргалваас хор хөнөөл хүргэдэг бөгөөд хад чулуу, мод бут руу ч шээж болохгүй тухай аман домог хууч яриа бий. Ийм нэгэн ярианд: “Сэлэнгэд нэгэн өвгөн хятад тариачин байжээ. Тэр хятад нэг өдөр хөдөө явж байтал нэг жижигхэн сайхан цагаан хад дайралджээ. Эхнэр хүний мээм шиг өөгүй бөмбөгөр цагаан ха байжээ. Түүнийг сонирхон харж байгаад дээр нь шээчихжээ. “Яах ч гэж энэ хөөрхөн хадан дээр би шээчихэв дээ” гэж жаахан гэмшсэн гэнэ. Тэгээд хариад шөнө унтсан чинь зүүдэнд нь нэг залуухан хөөрхөн цагаан хүүхэн ирээд өвөрт

*129 Ц.Дамдинсүрэн. Лус савдаг, чөтгөр шулмастай учирсан хүмүүсийн өчил. УБ., 1991, 14-16-р тал*





нь ороод … Нэг сар өнгөрөхөд өнөөх хятад өлбийсөн цонхигор цагаан өвгөн болжээ. Арьс мах нь шуугдаад тамир тэнхээ нь барагдаад үхэхэд хүрчээ. Эмчид очиж үзүүлсэн чинь 'Дусал задрах гэдэг өвчин болжээ' гээд мэдрэлийг нь эмнэж гэнэ. Хичнээн эмнүүлсэн боловч тус болсонгүй. Нэг удганаас очиж асуухад тэр удган 'Цагаан лусад бузар оруулсан байна. Тэр газартаа очиж сан тавьж тахил өргө' гэжээ. Өвгөн хятад өнөөх цагаан хадыг хайгаад олж чадсангүй… зүүдэндээ жаргаж өлбийж ядарсаар байгаад …нас барсан"[130] хэмээн өгүүлж байна. "Лус савдгийн хорлол болсон гэх иймэрхүү хууч, домог элбэг байдаг нь алив нэгэн сонин учралаас үүдэлтэй бөгөөд угтаа газар ус, хад бутаа ч бузарлахгүй гэсэн үзлийн илрэл юм. Дашрамд дурдахад, содон хэлбэр тогтоцтой хад чулууг шүтэх үзэл монголчуудын дунд түгээмэл билээ.

Эдгээр аман ярианд дурдагдаад буй, ер нь Монголын нутаг орон бүрт яригдаад байгаа эдгээр газар усны эзэн, лус савдаг маань чухам хэн бэ, юу юм бэ, байдаг зүйл үү, байдаггүй зүйл үү гэдгийн эцсийн гаргалгааг "*орчин үеийн*"-"*төгс боловсронгуй*"-"*онолын өндөр төвшинд хүрсэн*"-"*Шинжлэх Ухаан*" хийгээгүй ч, магадгүй цаашдаа баталж нотолж чадахгүй байж болох ч, сүүлийн үед хүний соёл иргэншилд нүүрлээд буй экологийн аюул, байгаль нийгмийг хамарсан гамшигт үзэгдлүүд нь байгальтай зүй бусаар харилцвал хариугаа авдаг болохыг хүмүүст хожим ч атугай ухааруулж буй билээ. Энэтхэгт цас орж, далай тэнгис, том гол мөрний эрэг дагуу оршин суугчид үер усанд олноороо автаж, хүн амьдрахад хамгийн таатай газар, иргэншлийн өлгий асан Хоёр мөрний саваар дайн самуунтай зэрэгцэн +50 хэмийн халуун шатаж буй, эх газрын тэнгис нуур дотроос 4-рт ордог байсан Аралын тэнгис ширгэсэн зэрэг жишээ олон байна.

Байгаль, хүнээс "хариугаа авдаг" тухай 120 гаруй жилийн өмнө Ф.Энгельс "Мич хүн болоход хөдөлмөрийн гүйцэтгэсэн үүрэг"-тээ бичиж байсан ч, байгалийг эрхшээлдээ оруулах, асар их баялгийг "бүтээж", хөрөнгөжих хүсэлдээ хөтлөгдсөн хүмүүс түүнийг анхаарч харсангүй. Мөн үзэл сурталжсан байр суурьнаас хандах хандлага ч үүнд нөлөөлсөн биз ээ. Цөөхөн өгүүлбэр иш татахад, "Бид байгалийг ялсан ялалтаараа хэт гайхуулахыг больё… Тийм ялалт бүр үнэндээ эхний удаадаа бидний товлосон үр дүнг өгөх боловч хоёрдахь, гуравдахь удаагаа бол огт өөр, санаанд оромгүй уршиг тарьж, нөгөө анхны үр дүнг устгах нь олонтаа байдаг… Бид байгалиас гадна оршигч ямар нэг этгээд шиг байгалийг ноёрхон захираагүй, харин бид мах цусаараа, ууraг тархиараа байгальд

130 *Мөн тэнд, 5-6-р тал*

хамааран түүний дотор оршиж байгаа бөгөөд бусад бүх амьтныг бодвол байгалийн хуулийг танин мэдэж, түүнийг зөв хэрэглэж чаддагаараа л байгалийг ноёрхож байна гэдгийг баримтууд алхам бүр сануулж байна"[131] хэмээжээ.

***Бурхны шашны үзлээр газар дэлхийг эзэгнэгч дөрвөн их савдаг*** байдгийн нэг нь газар дэлхийн эзэн Саелхам бөгөөд энэ нь хүмүүс дур зоргоороо газар шороо хөндөх, чулуу ховхлох, мод ургамал таслах, гал түлж хиншүү хярвас гаргах, ан амьтны амь таслан улай гаргах, хамаа бусаар хүүр хаях зэрэгт дургүйцэн хилэгнэж, хар зүгийн тэнгэр нартай хамсан түүнд ил далд зүйл бүрийн хор хөнөөл учруулан өвчин зовлон тусгаж, эд малын гарз учруулдаг гэдэг. Мөн Саелхам өглөө бүр нар тусах үеэс газар дэлхий рүү согтуу, завхай, залхуу, ховдог, тэнэг болгодог таван зүйлийн хийбод сумыг нэгэн зэрэг харвадаг. Тийнхүү сум харвах үес унтах хэвтэхийг жаргал болгогч хэн боловч тэр таван сумны аль нэгэнд өртөн хорлогддог. Хэрэв эрүүл саруул хэн боловч нар тусахаас өмнө босч, цай сүүнийхээ дээжийг өргөн, бурхандаа мөргөж, унд цайгаа ууж, ажил үйлдээ шамдваас тэнгэр бурхан ивээдэг хэмээн үздэг ажээ.

Аливаа *шинжлэх ухаанд* ертөнцийн юм үзэгдлийн талаар тайлбарлахын тулд эхлээд хийсвэр таамаг дэвшүүлэн улмаар тухайн юмс үзэгдлийнхээ зүй тогтлын талаар удаан хугацааны ажиглалт хийн, эмпирик мэдээ баримт цуглуулж, туршлагаар батлан шалгасны үндсэн дээр ямар нэг үзэл онол дэвшүүлдэг. Үүний нэг адил лус савдгийн талаарх үзлийг ч ертөнцийн юмс үзлийн зүй тогтлын талаарх нэгэн үзэл 'онол' гэж болох бөгөөд ийм төрлийн онолыг номт мэргэд 'дэвшүүлдэг'. Харин энгийн ардууд өдөр тутмын амьдралын ажиглалт туршлагаараа байгалийг танин мэдэж, түүний зүйд нь ажил үйлс, амьдрал ахуйгаа зохицуулсаар, энэхүү практик мэдлэгээрээ байгальтай харилцсаар, ариглан хамгаалсаар иржээ.

***Овоо тахих ёс***[132] нь түүхэн урт удаан хугацаанд монголчуудын байгаль шүтлэгийн зан үйл, шашны зан үйл, төрийн ёслолын арга хэмжээ, тодорхой нутаг хошууны ард олны нийтээр хуран цугларч нутаг усандаа хүндэтгэл үзүүлэх ёсон, овог аймгаараа шүтдэг уул усаа тахиж, овог удмаа мэдэх ёсон гэх мэт дэлгэр агуулгатай, төр, шашин, ихэс дээдэс, ард олныг аль алиныг хамарсан зан үйлийн том хэлбэр болон хувьсан хөгжсөн байна.

131 *Ф.Энгельс. Байгалийн диалектик. УБ., 1986, т.154*

132 *Овоо тахих ёсны тухай асуудал ихээхэн өргөн цар хүрээтэй асуудал бөгөөд энэ талаар олон эрдэмтэд зохиол бүтээл туурвисаар ирсэн билээ. Миний бие ч тодорхой тооны өгүүлэл нийтлүүлээд, нилээд арвин хэрэгдэгдэхүүн цуглуулаад байна. Энэ сэдвээр тусгайлан нэгэн сэдэвт зохиол бичих төлөвлөгөө буй тул энэ удаа дэлгэрэнгүй авч үзсэнгүй. Энэхүү авч үзэн буй сэдэв, судалгааны зорилготой уялдуулан цухас авч үзэхийн хамт шашны экологийн онол-аргазүйн үүднээс зарим тайлбар хийхийг чармайлаа.*





Тахилгатай овоог тухайн газар орныхоо хамгийн үзэсгэлэнтэй хэсэгт босгож тахьдаг бөгөөд монголчууд өвс бэлчээр, ус ургамал тэгширсэн, үржил шимт хөрстэй, уудам тал хөндий, уул толгод хосолсон үзэсгэлэнт сайхан тогтоцтой, өгөөж арвин газар усыг тахилга шүтлэгээрээ дархлан хамгаалж ирсэн юм. Мөн тийм газар нь орчныхоо газар нутгийг үржил шимтэй байлгахад чухал үүрэгтэй. Түүнчлэн тахилга шүтлэгтэй уул овоо эртнээс нааш олон үеийн турш тухайн овог аймаг, хүний хамт олны хувьд ойр орчимд нутагласаар ирсэн, нийт олноороо цуглардаг хамгийн чухал газар, төв объект байдаг.

Монголчуудын байгаль орчиндоо хандах хандлага, байгаль хамгаалах уламжлалын асуудлыг шашны экологийн онол, арга зүйгээр тайлбарлах боломжтой юм. Энэ чиглэлийг үндэслэгч нь Шведийн антропологич, шашны түүхч О.Хульткранц[133] юм. Тэрээр Хойд Америкийн индианчууд, Сибирийн бөө нарын дунд явуулсан судалгаандаа тулгуурлан өөрийн үзэл онолоо боловсруулжээ. Шашны экологи нь шашин шүтлэг хүмүүсийн байгаль орчиндоо хандах хандлагад хэрхэн нөлөөлдөг, мөн хүрээлэн буй орчин нь шүтлэг бишрэлд ямар нөлөө үзүүлдэг талаарх асуудлуудыг сонирхдог. Өөрөөр хэлбэл энэ нь шашин шүтлэг болон хүрээлэн буй орчны хоорондын харилцааны тухай чиглэл юм. Шашны экологи нь тахилга шүтлэгтэй ариун газар, экологийн эерэг, сөрөг хүчин зүйлс бүхий газрын талаар өөрийн тайлбарыг өгдөг. Энэ үзлээр монголчуудын тахиж шүтдэг газар нутгийн талаар бага зэрэг тайлбарлахыг хичээе.

"Түүхийн эртний үе шатуудад овог аймгуудын нутаг дэвсгэр нь байгалийн ландшафтын объектуудаар (баянбүрд, уул, гол нуур г.м.) тодорхойлогдож байв. Үүний дунд байгалийн хил хязгаараар заагладсан овог аймгийн нутаг дэвсгэр бүрэлджээ"[134]. Хэрлэн, Онон, Туул 3 голын эхээр Хамаг Монгол аймаг, Туулын хөндий Богд уулаар Хэрэйд аймаг, Сэлэнгийн саваар Мэргид аймаг гэх мэтээр нутаглаж ирсэн. Газар нутгийг эзэмшихэд төвийн объект (уул, нуур, өтгөн сахлаг мод гэх мэт) буюу өөрөөр хэлбэл ямар нэг газар нутгийн тодорхой хязгаарын дотор оршин сууж буй хүмүүс овог аймгаараа цугларч нийгмийн арга хэмжээ явуулах газар юу юунаас чухал. Ийнхүү эргэн тойрондоо хүний хамт олныг нягтруулсан овог аймгийн тахилга шүтлэгийн газрууд бүрэлджээ. Энд орон зайн хувьд сакраль орон зайгаас газар дэлхийн орон зайд шилжсэн

*133 Åke Hultkrantz. Native Religions of North America. San Francisco. 1987*
*- Åke Hultkrantz. Ecological and Phenomenological Aspects of Shamanism /in Shamanism in Siberia by V.Dioszegi/, Budapest: Akademiai Kiado, 1986, т.1-31*
*134 В.Л.Огудин. Экологическая функция религии /Этнографическое обозрение/, 2001, N.1, т.24*

шинжилт ажиглагдана. Хамгийн гол төвд нь тахилгын гол газар овоо, шүтээн оршино. Тойроод сакраль бүс байдаг. Энэ бүсэд сүсэгтнүүд болгоомжтой хандах ба энэ бүс цэвэр ариун байх ёстой. "Ихэнх шашнууд тодорхой нэг газрыг "ариун" гэж "томилдог" бөгөөд сүсэгтнүүд тэрхүү ариун газарт очиж тахил мөргөл үйлдэн, улмаар тэд үр хойчийнхоо тусын тулд тухайн газрыг хамгаалах үүргээ ухамсарладаг. Ердийн газар ариун газар болж хувирах хоёр зам байдаг: хайрофаник (hierophanic)–ямар нэг газрыг ариун дагшин газар гэж шууд тунхаглах; теофаник (theophanic)–хэн нэгэн тухайн газрын үйлчлэлийг мэдэрснээр уг газар ариун газар болох"[135] эдгээр болно.



Зураг 18



Зураг 19

Монголчуудын жишээн дээр авч үзвэл тахилгат уул усны гол тахилгатай овоо болон түүнийг тойрон сакраль бүс оршдог. Тиймээс ч тэд тахилгатай уул усны орчмын газрыг хөндөхөөс, хамаа бусаар харьцахаас ямагт зайлсхийсээр ирэхийн хамт гүн хүндэтгэлтэй ханддаг. Монгол нутагт тахилга шүтлэгтэй газар буюу сакраль орон зай асар олон байдаг. Эдгээр газар нь газарзүйн тогтоц байршлын хувьд тухайн газар нутгийнхаа ландшафтын гол зангилаан дээр буюу газарзүйн олон бүс бүслүүрийг багтаасан уул ус, ургамал амьтан цогц бүрдсэн, орчныхоо нутаг орны газрыг тэжээн тэтгэж чадах газар байх нь түгээмэл. Ландшафтын гол зангилаа газар сакраль (ариун) бүс хоёрын байршил давхцах нь нийтлэг тул хүмүүс ариун халдашгүй хэмээн үзэж хүндэтгэл болгоомжтой хандсанаар тэрхүү ландшафтын гол зангилаа газар хөндөгдөлгүй үлддэг.

135 Park, Chris.C. Sacred worlds: An introduction to Geography and Religion. London, NY, 1994, т.245





Ийнхүү тухайн орчны байгаль унаган төрхөө хадгалан үлддэг. Сакраль бүс нь ойр орчиндоо тасралтгүй нөлөөлсөөр байдаг. Байгалийн орчинд энэхүү нөлөөллийн хязгаар нь өвөрмөц шинж бүхий ландшафтын хязгаарт оршдог: өвөрмөц тогтоцтой нутаг, төгөл шугуй, гол мөрний хөндий савын содон тогтоцтой хэсэг гэх мэт. Мөн түүний нөлөөллийн цар хүрээ хэдэн арваас хэдэн мянга хүртэл хавтгай дөрвөлжин газар нутгийг хамарч болохоос гадна нөлөөллийн хүч харилцан адилгүй байна.

Аливаа угсаатны байгаль, экологийн үзэл нь тухайн бүс нутаг дахь хүн ам, овог аймгийн шүтлэг бишрэл болон байгаль орчны тогтоц, түүний онцлог дээр суурилан бий болдог. Харийн нутаг руу шилжин суурьшигчид өөрийн газар нутгаас холдсоноос, мөн цөөн тоотойгоос, шинэ орон нутгийн экологийн нөхцөл, тухайн орон нутгийн амьдралын дүр төрхийг даган шашин шүтлэг нь уусах, экологийн үзэл өөрчлөгдөх нь ч бий.

Дэлхийн хэмжээний том шашин, тухайлбал буддын, лалын шашин зэрэг нь шинэ орчинд орохдоо эсвэл өөрийн нөлөөгөө бүрэн тогтоодог, мөн тухайн газар нутгийн шашин шүтлэгийн нөлөөнд орж тухайн нутгийн ард түмний шашин шүтлэгийн шинжтэй болдог. Үүний нэг тод жишээ бол Монголд дэлгэрсэн буддын шашин бөгөөд энэ шинж жишээлбэл уул овоо, газар усны тахилгын зан үйлээс тодорхой харагддаг. Газар усны эзэн савдгийг дуудаж, түүнийг мах идээ шүүсээр тахиж буй нь бөөгийн зан үйл боловч тахилгыг бөө бус лам удирдан явуулж буй, сударчлан бичсэн тахилгын судар уншиж буй нь бурхны шашны зан үйл юм.

Бурхны шашин Монголд дэлгэрснээр овоо нь лус савдгийн орон гэр гэсэн утгаас гадна "Ертенцийн мод" "Ертөнцийн уул"-ын төлөөлөл, дүрслэлийн агуулгатай болж, хэлбэр бүтцийн хувьд зарим өөрчлөлт орсон боловч овооны тахилгын зан үйл нь газар усны эздийг хүндлэн тахих гэсэн утгаа хэвээр хадгалж, тахилгын зан үйлийг бөө удирдан явуулдаг байсан бол лам нар явуулах болжээ. И.А.Манжигеев: "Тахилгат овоо нь бөөгийн тайлгын индэр *шэрээ*нээс үүдэлтэй бөгөөд Байгалын өмнөд биеэр амьдардаг буриадуудын зун явуулдаг нийтийг хамарсан тайлгын үед тайлгад өргөсөн мал амьтны шатаасан яс болон дутуу идсэн мах олон жилийн туршид хуримтлагдсанаар овоо бий болдог. Овоо нь бөөгийн тайлгын индрийн дүрс хувирал юм. Учир нь лам нар өөрийн шашныг бөөгийн шүтлэгтний дунд бэхжүүлэхийн тулд бөөгийн хэд хэдэн зан үйл, тухайлбал даваа хөтөл газарт болон хуучин тайлганы газарт явуулж байсан тайлгын зан үйлийн агуулгыг хадгалан хэлбэрийг өөрчлөх хэрэгтэй

байлаа"[136] гэж тэмдэглэжээ. Ийнхүү монотеизм, политеизмийн синкретик хэлбэр бүрэлдэн бий болж, үүний цаана урьд өмнөх үеийн байгальд хандах хандлага хадгалагдан үлддэг. Гэвч дэлхийн хэмжээний том шашныг авсан тухайн нутгийн ард түмэн өөрсдийгөө тэрхүү шашнаар нэрлэдэг.

Монголд дэлгэрсэн буддын шашин хэдийгээр шүтлэг бишрэлийн эртний хэлбэрүүд, бөөгийн шашны нөлөөнд ихэд орсон ч монголчуудын дийлэнх нь өөрсдийгөө буддын шашинтай хэмээн тооцдог. Политеист[137] шашны[138] үзлээр байгаль нийгмийн хоорондын харилцаанд хорио цээр чухал үүрэгтэй бөгөөд үүнийг зөрчсөнийхөө төлөө хэн нэгэн хариуцлага хүлээх, далдын хүчний хариу үйлдэлд өртөх бичигдээгүй хуультай. Жишээ нь газар усыг хамаагүй хөндвөл лус савдаг хилэгнэж үхэл зовлон тохионо гэх мэтийн хорио цээрийг монголчууд хууль мэт дагаж ирсэн билээ.

Овоо тахилгын зан үйл Монголын олон ястан бүрт, аймаг сум, нутаг хошуу бүрт өөр өөрийн онцлогтой явагдсаар ирсэн бөгөөд овоо тахилгын зан үйлийн энэхүү сэдэв ихээхэн өргөн цар хүрээтэй тул аль нутгийн ямар овоог хэрхэн яаж тахьдаг талаар ярихаа түр хойш нь тавья. Бид сүүлийн жилүүдэд овоо тахилгын талаар нилээд материал цуглуулаад буй бөгөөд энэхүү сэдвээр тусгайлан бүтээл туурвих бодолтой байна.

Харин ***овоог хаана ямар газарт босгодог, овоо тахисны ач тус*** юу болох, ямар ямар хэлбэрийн овоо байдаг гэх мэт зарим зүйлийг судар сурвалж болон судлаачдын зарим бүтээлд түшиглэн тодруулъя. 1648-1691 оны хооронд бичигдсэн (У.Э) "Овооны үүдэхийн зан үйл" сударт, хан хүний овоог өндөр уулын оргил, тойд лам ба ер ноёдын овоог газрын дээр дэвсэг өндөр, харц ерийн хүний овоог хөтөл газарт босгодог бөгөөд "өмнөө устай, газрын тусвар цогцолсон ба, олон уулын хошуу нийлэх мэт, энд тэндээс илт үзэгдэх мэт, харуул харсан мэт, өглөгийн эзний махбод лугаа харш бус мэт, олон зам энд тэндээс ирэхүй ихэс аран ба олон улсын чуулах мэт, ямагт тийм газар[139] овоо босговол үлэмж сайн гэж дурдсан байна.

*136 Манжигеев.И.А. Бурятские шаманистические и дошаманистические термины. Москва.1978, т.61*

*137 Политеист – олон шүтээнт*

*138 Судлаачид шашин гэдэг ухагдахууныг янз бүрээр тодорхойлдог бөгөөд Герц "Шашин соёлын тогтолцооны нэгэн болох нь" гэдэг өгүүлэлдээ: "Шашны нийгмийн үүргийг харахынхаа оронд бид нар шашин шүтлэг хүмүүст юуг ойлгуулж байна вэ, хүний амьдралыг чиглүүлэх болон ертөнцийг үзэх үзлийг төлөвшүүлэхэд шашин шүтлэг хүмүүст хэрхэн тусалж байна вэ гэдгийг илрүүлэх ёстой, мөн сүсэгтний нүдэнд хорвоо ертөнц болон хүний амьдрал яаж харагдаж байна гэдэг талаас нь шашин шүтлэгийг судлах хэрэгтэй" хэмээжээ. Э.Дюркгейм "Аливаа нийгэм нь өөрийн дотоодод ариун, эгэл жирийн хоёрын хоорондын ялгааг тогтоосон байдаг ба шашин шүтлэг нь зөвхөн "ариуны эзэмшилд" хамаарах зүйл, шашин гэдэг бол нийгмийн шүтлэг бишрэлийн хамгийн гүн хэлбэр" хэмээжээ.*

*139 obuγan-u egüdkü-yin jang üyile selte orušiba. ҮНС, гар бичмэлийн сан хөмрөг 5109/96 байрлал*





Овооны хэлбэрийн тухайд, судлаачид бичсэнээс харахад, Монгол, Буриад, Тувад нарсан шургаагаар барьсан шовгор урц хэлбэрийн, навч шилмүүстэй модны мөчир овоолж барьсан, голд нь мөчир хатгасан чулуун овоо хэлбэрийн г.м. овоо тархсан байжээ. (Зураг 20-24)



*Зураг 20*



*Зураг 21*



*Зураг 22*



*Зураг 23*



*Зураг 24*

Бурхны шашин дэлгэрсний дараа түгээмэл тархсан голдоо мод бургас хатгасан овоо нь "Ертөнцийн мод", "Ертөнцийн уул" хэмээх ойлголттой холбоотой[140] ажээ. "Ертөнцийн мод" нь амьдрал, амьдралын хүч хайрладаг ба овооны голд "Амьдралын мод " (srog-shing амин мод) хэмээх амьдралыг ивээн, амь насыг хамгаалах модон багана босгодог[141] ажээ. Энэхүү сурвалжид дурдсанаар, овоо босгон тахисны ач нь энэ төрөлд амь насны зэтгэр арилах, хөвгүүн ач үрс дэлгэрэх ба, адал мал эд тавaар тэргүүтэн арвидах, үл болох муу ярс арилах... 360 ад, 404 өвчин, гэнэт учрах 1080

140 Абаева.Л.Л.Культ гор и буддизм в Бурятии // Культовая система обо (т. 66-91) М.,1992. т. 69
141 Герасимова.К.М. Традиционные верования тибетцов в культовой системе ламаизма //Покровители людей из разряда 'хозяев' божесв земли и местности (т.186-218) Новосибирск. 1989. т.209





тотгор тэргүүтэн үл хөнөөх, өлзий хутаг орших, эрхтэн бэрхтэн, их газрын эзэн баяссанаар эцгийн төрөл их язгуур овгийг олох ... зэрэг ажээ. Мөн овоо босгоход юу бэлтгэх, хэрхэн босгох, дараа нь ямар тарни ном уншин овоогоо амилуулахыг нарийн тоочсон байдаг[142].

***Овоо тахилгын явцад цээрлэх зүйлсийн тухай*** *авч үзье.* Цээрлэх ёсны тухай өгүүлэхэд монголчуудын дунд "бишрээд цээрлэх, айгаад цээрлэх, жигшээд цээрлэх"[143] гэсэн гурван төрлийн цээр байдгаас овоо тахилгын явц дахь цээрийг дурдсан гурван цээрийн эхнийхэд хамааруулж болох юм. Овоо тахилгын үед тахиж буй овоо эсвэл тухайн овоо байрлаж буй уул, усны нэрийг хэлэхээс цээрлэнэ. "Отгонтэнгэр уул" гэлгүй "Богд Очирваань хайрхан", "Дарь Овоо" гэхийн оронд "Алтан Овоо" гэх мэтээр хүндэтгэн дууддаг. Энэ нь нэг талаас монголчуудын байгаль дэлхийгээ эцэг эхтэйгээ зүйрлэн хүндэтгэдэг сэтгэлгээтэй холбоотой бөгөөд монгол хүн эцэг, эхээ нэрээр нь дуудахыг цээрлэдэг лугаа адил зүйл юм. Мөн газар усны эзний сүр хүчнээс эмээсэндээ нэрийг нь зөрүүлэн дууддаг. Аливаа их уул, тахилгат овоог хуруугаар заадаггүй, тэр чигт ус цацдаггүй.

Овоо тахилгын үед цээрлэх, чандлан мөрдөх зүйлс дотор хэв хуулийн шинжтэй зүйлс нилээд олон тохиолдох ажээ. Үүний жишээ дурдвал, тахилгын өглөө нар ургатал унтдаггүй тул эртлэн босч, цай сүүнийхээ дээжийг өргөөд, гоё сайхан хувцсаа өмсөж үс гэзгээ янзлан гоёж гоодог. Хэрвээ үүнийг эс тоомсорловол уул усны эзэн савдаг хүндэтгэл үзүүлээгүйд хилэгнэж, улс орон, хүн малд гай зовлон тохионо, ёсоор нь хичээнгүйлэн гүйцэтгэвэл лус савдаг баярлана гэж итгэдэг байна. Мөн төр, шашин, ёс заншлаа дээдэлж буйн илрэл юм. "Овоо руу унаа малтай хамаагүй ойртож болохгүй, морь мал, унаа хөсгөө зайдуу орхиод овоонд явган хүрч очдог. Түүнчлэн тахилгад явахдаа өл халзан морь унаж очдоггүй. Ийнхүү очоод сүсэгтэн олон төрийн хүмүүс, лам хуврагийн дээд талд суух ёсгүй бөгөөд суудлын зиндааг чанд баримталдаг нь ёс төрөө дээдэлж буйн зэрэгцээгээр энгийн ардад хүнддэж магадгүй гэж үздэгтэй холбоотой. Мөн хад чулуун дээр сандайлж суухыг цээрлэдэг байна.

142 У.Эрдэнэтуяа. "Овооны үүдэхийн зан үйл сэлт оршив" судрын тухай. Угсаатны судлал. 2002. Tom-XIV, F.2
143 Х.Дамбийжалсан. Монгол зан үйлийн зүй. Ляонин.1995, т.669-671



*Зураг 25*

Биеэ хэрхэн биеэ авч явахтай холбоотой хорио цээрээс дурдвал, архи дарс уух, балин тахил, идээ будаа руу дайрч сувьдаглах, хэрүүл тэмцэл хийх, билэггүй муу үг хэлэх, санаа алдах, уйлж унжих, энгэр заамаа задгайлах ер нь аливаа зохисгүйг үйлдэх нь хориотой бөгөөд ихэд халууцвал дөчөөс дээш насны хүмүүс дээлээ сугалдаргалж болдог.

Тахилгын явцад тахилгыг эрхлэн явуулж буйгаас бусад бүх хүмүүс ноён түшмэл, харц ард ялгаагүй аливаа үйлдлийг дур мэдэн гүйцэтгэх хориотой ажээ. Жишээ нь: сан тахилгын судар уншсаны дараа уул овоондоо мөргөж, дараа нь идээ будаагаа өргөх ба цацлын судрыг уншсаны дараа сүү, шимээ өргөхөөс бус өмнө нь дур мэдэн аливаа идээ будааг өргөдөггүй. Хэрвээ дээрх дэг ёсыг зөрчвөл тахилга хүчингүй болно гэдэг. Овоонд даатгал хүсэл тавихдаа эхлээд өөрийн төлөө бус бусдын сайн сайхны төлөө даатгах нь илүү буян хураана”[144] гэж үздэг байна. Оролцогч хүмүүс заавал овоондоо өргөх идээ цагаатай очих ба гар хоосон, уранхай ноорхой хувцастай очих нь тухайн хүн өөрөө төдийгүй, гэр орон үр хүүхэд нь, цаашлаад нутаг орон нь үгүйрч хоосорно гэдэг. Хамгийн ихээр цээрлүүштэй зүйл бол овоонд чулуу өргөхгүй байх явдал ажээ. Мөн түүнчлэн овооны сэтэртэй онгон малын дэл сүүлийг хайчилж хяргах, цохиж занчих, арилжиж худалдах, муулахыг эрс хориглож цээрлэнэ. О.Латтимор: “Монголчууд бүгдээрээ овоондоо гүн хүндэтгэл бишрэлтэй ханддаг ч овоо тахилгын үед тахилгын зан үйлийн талаар нэг бүрчлэн тайлбарлах хүнтэй таарaлдсангүй”[145] хэмээн тэмдэглэсэн байна. Энэ нь монголчууд овоо тахилгын талаар мэдэхгүйдээ бус тахилгын явцад

*144 Лувсандаржаа, Түвдэндовдан. Сүсэгтэн та бүхэн минь болгооно уу. Улиастай. 2003, т.2-3*
*145 Lattimore.O. Mongol journeys /Obo sacriice and Obo games/. London. 1941, т.245*





түүний талаар хэлж ярихыг цээрлэдэг байж болох талтай. Овоонд өргөхийг хориглодог зүйлийн тоонд төрийн цаасан мөнгө, цаастай чихэр жимс, улаан мах, хонины сүү, халуун сүү зэрэг багтдаг бөгөөд эдүгээ хог болох зүйлээ овоонд "өргөдөг" нь маш зохисгүй, ёс журамгүй үйлдэл болно. Улаан мах өргөвөл хэл ам ширүүсч, хуй салхи босон, газрын хөрс хатах ба дайн дажин болно гэж үздэг. Халуун сүү өргөвөл ган болно, хонины сүү өргөвөл яр шарх нэмэгдэнэ, эх үрсийн энх амгаланд халтай гэдэг.



*Зураг 26. Тахилгатай уул овооны орчим хог хаях, мал нядалж улай гаргах, газар ухах, өвс ногоо зулгаах, мод хугалах хориотойн дээр ойр орчмын гол усанд биеэ угаах, ан гөрөө хийх (мөн овоо тахилгаас буцах замдаа айл хэсэх, ан гөрөө хийх цээртэй), овооны орчим бие засахыг цээрлэдэг.*

Дээр үед тахилгад оролцохоор ирсэн хүмүүс гүзээнд бие засдаг байжээ. Одоо үед тахилгат овооны орчим хүмүүс жижиг овоо босгодог нь ариун дагшин газрын чулууг ховхолж болдоггүй гэсэн утгаараа буруу зүйл ажээ. "Монголын зан аалийн ойлбор"-т "Овоог тахьсан учир болбоос их эрт цаг тэнгэрийг шүтэж уул усанд аливааг даатган явж байсан цаг, олноор чуулга болж уул буюу их мөрөн гол буюу эс бөгөөс их нуур буй эдгээр газрыг сонгож тахилгын орон болгож, их хүндэтгэмүй. Хэрвээ нуурыг тахисны хойно хэрхэвч тахьсан нуурын загас амьтныг хүнээр бариулж огт болохгүй цээрлэмүй. Уулыг тахиж шүтсэн хойно чулуу мод шороо өвсийг хөдөлгөхгүй, авч хэрэглэхгүй амуй"[146] гэжээ. Цорж лам Агваандоржийн "Газар дэлхийн эздийн сан оршив" нэрт сударт:

146 Лувсанчойндон. Монголын зан аалийн ойлбор. Хөххот. 1981, т.292

*Цөвүүн цагийн бид мунхаг битүү балмадын эрхээр*
*Хиншүү хярвас шатаасан, бузар буртаг тавьсан*
*Хорхой араатан гөрөөснийг хорлосон, газар ус хөндсөн,*
*Мод огтолсон, чулуу ховхолсон, улай гаргасан,*
*Хэрэлдэн цуугилдсан, онгон газарт буудал зассан,*
*Орны тэнгэр, дэлхийн эздийг эс хайхарсан,*
*Ач тус мэдэж цаг цагт эс тайсан*
*Цог жавхлан бадруулахуй ба*
*Газрын шим арвидахын аргад эс хичээсэн тэргүүтэн*

*Дэлхийн эздийн таалалд харшсан бүхнээ дуудан наминчилмуй* хэмээн өгүүлдэг.



*Зураг 27. orun delekei-yin ejed-ün sang orušiba*

Аливаа тахилгат овоог ан амьтан, ус ургамал тэгширсэн, байгаль-газарзүйн хэд хэдэн бүс бүслүүрийн уулзвар, ойр орчны гол мөрний эх авдаг гол зангилаа газарт босгодог. А.М.Позднеев 1890-ээд оны эхээр Монгол нутгаар аялсан тэмдэглэлдээ Богд хан уулын тахилгын талаар: "Богд уул бэлээсээ оройгоо хүртэл шилмүүст мод бүхий өтгөн шигүү ойгоор бүрхэгдсэн бөгөөд энэ уул Монголын ойн (бүсийн) хил зааг болох нь өврөөрөө модгүй буйгаас тодорхой харагддаг. Монголчууд Богд уулыг эртнээс хүндэтгэж иржээ.





Хэдийгээр энэхүү уул нь онгон зэрлэг ой модоор элбэг баян боловч модыг нь тасалдаггүй, ан амьтныг нь агнадаггүй. Бүр саяхны яриагаар Богд уул нүдэнд харагдах газрын дотор гэмт хэрэгтнийг гэсгээх, ялангуяа алах ял заагдсан хүнийг цаазлах хориотой талаар тогтсон заншил байсаар ирсэн бөгөөд алах ял заагдсан гэмт хэрэгтнүүдийг урьдчилан Хүрээнээс зайлуулж, Хаалган руу явуулдаг ажээ. Гэхдээ Хүрээ нь Хутагтын оршин суудаг газар болохоор зарим хэргийг хүрээнд таслах хориотой тул энэ асуудал Хан уул, хутагт хоёрын чухам алинд нь илүү чухал болохыг тодорхойлоход хэцүү... 1890 онд хоёр монгол эр Оросын Улхуны[147] харуул дээр Оросын козакын[148] нэг гэр бүлийн 7 хүнийг бүгдийг алж, эд зүйлийг нь тонон дээрэмдсэн хэрэг гарчээ. Хэрэгтнүүдийг мөрдөн барьж шүүн, толгойг нь авах ял заагаад, ялыг хүрээнд гүйцэтгэхээр болоход лам нар хүрээнд ял гүйцэтгэх тэр шийдвэрийг цуцлахаар эсэргүүцэл гаргасан гэнэ. Хааны Засгийн газар лам нарын хүсэлтийг хүндэтгэж үзээгүй бөгөөд лам нар арайхийж тэр ялыг Хүрээнээс 7 бээр[149] газар орших Улиастай голын нарийн хөндийд гүйцэтгүүлэх шийдвэрийг гаргуулсан байна"[150] гэжээ.

Уул овоо тахилга хүндэтгэлд холбоотой өөр нэг цээр бол тухайн овоонд эмэгтэй хүн гарах, эс гарахтай холбоотой цээр юм. Овоонд эмэгтэй хүн гарч болохгүй гэдэг цээр нь нилээд харьцангуй бөгөөд судлаачид ч энэ асуудлыг өөр өөрийнхөөрөө тайлбарладаг. Эхийн эрхт ёсны үед овоо тахих зан үйлийг удган эрхлэн явуулдаг байгаад эцгийн эрхт ёсны үеэс уг зан үйлийг бөө явуулах болжээ. Гэвч урт хугацааны туршид бөө удган аль аль нь тэнгэр, уул хайрханаа тахих зан үйлийг гүйцэтгэсээр иржээ. Бурхны шашин Монголд дэлгэрснээр овоо тахих зан үйлийн хэлбэрт өөрчлөлт орж эмэгтэй хүн овоонд гарахыг ерөнхийд нь хориглох болжээ. Үүний учрыг тодруулахад овоо тахилгад түгээмэл уншигддаг "Ариун сан" нэрт судрууд тодорхой хэмжээгээр тус дөхөм болох болов уу. "Ариун сан" судрын нэгэн хувилбарт:

*"Сарын бэлгэ цуварсан*

*Самуун гэмд шунасан*[151] эмэгтэй хүн тахилгын ариун газар очихыг хориглоно гэсэн агуулгатай мөр буйгаас насанд хүрсэн... эмэгтэй хүн овоонд гарах хориотой нь харагдаж байна. Өвөр Монголын эрдэмтэн М.Сайнжаргал арван гурван нас хүрээгүй охид эцэг эх, ах ихсийг дагаж

147 *Олхоны харуул бололтой*
148 *Cossack – Козак*
149 *Verst (хуучирсан хэллэг)*
150 *A.M.Pozdneyev. Mongolia and the Mongols. Bloomington: Indiana University press. 1892, Vol.1. т.50-51.*
151 *Ariyun sang. ҮНС-ийн гар бичмэлийн фонд, 5233/96. 10 хууд.*

овоонд гарч болдог талаар[152] Н.Л.Жуковская 18 хүртэлх насны охид овоонд гарч болох талаар[153] тус тус дурджээ. Харин түүнээс дээш насны бүсгүйчүүд зөвхөн овоо тахилгын наадамд оролцож болох ажээ. Эндээс 13 нас хүрээгүй охид овоонд гарч болдог гэсэн нь үнэнд илүү ойр дөт байна. Эмэгтэй хүн сарын тэмдэг ирсэн үедээ шашин шүтлэгийн ариун газар очихыг хориглох ёс монголчуудын дунд төдийгүй дэлхийн бусад олон ард түмний дунд түгээмэл байдаг. Христосын шашин бүхий улс орнуудад эмэгтэйчүүд "тэр үе"-дээ сүмд очих хориотой байсаар ирсэн бол, Тайландын буддын шашны сүмийн орох хаалганы хажууд ийм агуулга бүхий анхааруулга бичигтэй самбар байрлуулдаг. Ийм хорио цээрийн ёсыг антропологийн шинжлэх ухаанд *Сарын тэмдгийн хорио*"[154] гэж томъёолдог.

"Феминистүүд, түүний дотроос зарим антропологичид энэ хорио цээрийг эрэгтэйчүүд өөрсдийнхөө давуу эрх мэдлийг бэхжүүлж, эмэгтэйчүүдийг дарлан хавчих, нийгэмд эзлэх байр суурийг нь доогуурт тавих үүднээс сарын тэмдгийн хорио цээрийг хэрэглэсээр ирсэн хэмээн тайлбарладаг. Гэхдээ ингэж үзэх нь бусад хүчин зүйлсийг орхигдуулсан, жишээлбэл, шашин шүтлэгийн үүргийг эс хайхарснаас үүдэлтэй. Энэ хорио цээрийн агуулга нь соёл бүрт харилцан адилгүй байдаг төдийгүй аль нэгэн соёлын дотор ч ялгаатай. Нийгмийг эм хүний бузраас хамгаалах гэхээсээ илүү, зарим соёлын бүлгүүд эмэгтэй хүний эмзэг амь сүнсийг хамгаалах үүднээс энэ хорио цээрийг мөрддөг байна. Шри–Ланкийн католикууд сарын тэмдэг гэдэг нь эмэгтэй хүний эмзэг байдлын шинж тэмдэг тул энэ үедээ эмэгтэй хүн тусгаар ганцаар байх нь түүнд тустай гэж тооцдог байна. Зарим нийгэмд энэ хорио цээр ариун нандин байдлын бэлгэдэл болох нь байдаг ажээ"[155]. Эндээс харахад сарын тэмдгийн хорио цээрийг ард түмэн бүр харилцан адилгүйгээр ойлгож, тайлбарладаг ажээ. Монголчуудын хувьд, нэг талаас шашин шүтлэг бүхий ариун газар сарын тэмдэг нь ирсэн эмэгтэй хүн очиж болохгүй гэж үздгээс, мөн амь сүнс, энерги эмзэг сул учраас эмэгтэй хүнийг хамгаалах үүднээс ийм хориог мөрддөг бололтой.

Эмэгтэй хүн тахилгат овоонд гарснаар үхэл зовлонд нэрвэгдсэн тухай аман яриа элбэг. Хөвсгөл аймгийн Их-Уул сумынхны яриагаар "Их-Уулыг эмгэн савдагтай гэж нутгийн ардууд ярьдаг. Их-Ууланд охин эмэгтэй хүн гарахыг цээрлэдэг. Бүр уулын оройд гарвал амийг нь авдаг гэдэг. Нэг

152 *М.Сайнжаргал. Монгол тахилга. Хөххот. 2001, т.547*
153 *Н.Л.Жуковская. Ламаизм и ранние формы религии. Москва. 1977, т.43*
154 *Menstrual taboo*
155 *Buckley,T. and Gottlieb (editors). Blood magic: The Anthropology of Menstruation. Berkeley and Los Angeles: University of California press. 1988, т.10-13*





эмэгтэй уулын бэлээс дээш нэлээд өндөрт гарсанд хамраас нь цус гарч эхэлжээ. Айн сандарсан тэрээр өөрийгөө Их-Уулын бэлээс дээш гарсныг мэджээ. Тэр эмэгтэй цус алдаж тэндээ нас барсан гэсэн. Их-Уулыг жил бүрийн 6 сард тахьдаг бөгөөд эмэгтэй хүн тахилгын наадамд оролцдоггүй. Их-Уулыг тахихдаа нутгийн лам нар цугларч эмгэн савдгийг дуудаад эд баялаг, хур оруулахыг гуйдаг. Мөн нутгийн ард иргэд овоонд нь очиж мөргөөд, идээ цагаа өргөдөг. Мөн уулын эмгэн савдгийг аргадаж, морь уралдуулж, бөх барилдуулдаг. Түүний дараагаар савдаг эмгэнийг үдэн мордуулж, ном уншлага үйлддэг”[156] байна.

Овоонд эмэгтэй хүн гардаггүй өөр нэг тохиолдол овог аймгаар тахьдаг овооны тахилгын явцад илэрдэг. Энэ талаар В.А.Казакевич Дарьгангаар зорчсон тэмдэглэлдээ “Овоо нь тухайн овог аймгийн тахилга шүтлэгийн ариун газар тул эхнэр хүн харь овгоос ирсэн гэсэн утгаараа овоонд гардаггүй, энэ ариун дагшин газрыг бузарласныхаа төлөө үхэл зовлонд учирна гэж үздэг”[157] хэмээжээ. ***Өнөөдөр ч гэсэн монголчууд овоонд эмэгтэй хүн гарахыг чандлан цээрлэсээр байна***. (Зураг 29, 30, 31)



*Зураг 28*



*Зураг 29*



*Зураг 30*

*156 Лам Нямжалцан*
*157 В.А.Казакевич. Поездка в Даригангу. Ленинград. 1930 т.59*

Түүнчлэн овооны тахилгыг сохор, дүлий, эрэмдэг зэрэмдэг хүмүүс хөтлөн явуулах нь цээртэй[158] ажээ. Мөн гэр бүлд нь үхэл тохиогоод 49 хоног өнгөрөөгүй хүн, ял эдэлж дуусаад жил болоогүй хүн, нутаг оронд нь өвчин тахал гараад хөл хорионд буй хүн овоо тахилгад оролцох цээртэй гэдэг. Гэр бүлд үхэл зовлон тохиогоод удаагүй байгаа хүн овоо тахилгад очдоггүйн учир нь "Ариун сан"-д дурдсан ёсоор "Үхэгсдийн хүүрийн бузар бэлэвсний харшийн бузар"-тай зарим талаар холбоотойгоос гадна уй гашуу тохиолдоод удаагүй үед аливаа баяр ёслолд оролцохыг цээрлэдэг монгол дэг ёстой холбоотой. Ял зэм эдэлж дуусаад удаагүй буй хүн, мөн хэрэг төвөгт холбогдсон хүн биеэр болон сэтгэлээр нүгэл үйлдсэн бузартай буюу бузар нь арилаагүй тул тахилгын ариун газар очих хориотой.

Дурдсан бүхнээс харахад, өвөг дээдсээс үе уламжлан шүтэж ирсэн газар усаа дээдлэх, газар усны эзэн лус савдгийг хилэгнүүлэхгүй байх агуулгаар овоонд хүндэтгэлгүй хайнга хандахыг цээрлэдэг, тахилгын ариун газар гэсэн утгаар нь овооны орчим аливаа бузар буртгийг ойртуулахыг цээрлэдэг, тахилгат уул овооны орчмын нутаг нь ус ургамал, ан амьтан жигдэрсэн үзэсгэлэнт сайхан газар байдаг тул байгалиа хамгаалах агуулгаар ургамал амьтныг нь хөнддөггүй байна. Эдгээр нь тахилгын цар хүрээ, нутаг орны онцлогоос үл шалтгаалан бүх монголчуудын хувьд нийтлэг юм.

Овоо тахилгын ёслол дуусахад, тахилгын идээ, ундаагаар найрлах, эрийн гурван наадам хийх, ард нийтээрээ цугласныг тохиолдуулан нутгийн хэрэг зарга байвал шийдэх (энэ нь чин үнэн шударга шийдэл болно) зэрэг нь нийтлэг байсаар иржээ. Тахиж шүтсэн уул усны, чулуу мод, шороо өвсийг хөдөлгөж хөндөж авч хэрэглэхийг цээрлэнэ. Эрийн гурван наадам, дуу бүжиг хийдэг газар дэлхий, уул усны эзнийг баясгасан утгатай. Тахиж шүтсэн уул овооны чулуу, мод, шороо, өвсийг хөдөлгөхийг цээрлэдгийн учир нь тахиж шүтсэн уул, ус маань бурхан шүтээн, эзэн сахиус, цаашилбал тэр бүхнийг хүншүүлсэн дүр "хүн" болох тул хүнийг гэмтээж зэрэмдэглэсэнтэй адил адилтгаж буй хэрэг юм.

Тахилгатай уул овоо, түүний ойр орчмын газрыг хамгаалахад нутаг орондоо нэр хүндтэй бөө удган, лам нар нөлөөтэй байсаар иржээ. Тэд эрдэм чадал, уншлага ном, даатгалаараа нутгийнхаа хүмүүст тусалж, заяа тавилан, гэр орон, үр хүүхэд, мал сүргийг нь сахин хамгаалахаас гадна аливаа зан үйл, ёслолд гол үүрэг гүйцэтгэдэг. Ялангуяа уул овоо тахих зан үйлийг голлон удирдан явуулдаг. Түүгээр ч барахгүй тэд тахилгат овоогоо

*158 Сайнжаргал.М. Монгол тахилга. Хөххот. 2001, т.548*





сэргээж, орчныг нь цэвэр цэмцгэр байлган, цаашилбал ойр холын олон хүмүүст ёс жаяг, зан заншлаа таниулдаг уламжлалыг одоо ч гэсэн хадгалсаар буй нь хээрийн судалгааны явцад нилээд ажиглагдсан юм.



*Зураг 31*



*Зураг 32*

Газар дэлхийг эзэнтэй хэмээх үзэл төсөөлөл, сүсэг бишрэл, эдгээрээс улбаатай тахилга шүтлэгийн зан үйл нь зөвхөн монголчуудын дунд төдийгүй дэлхийн бусад олон угсаатны дунд ч түгээмэл байсаар ирсэн юм. Тэгвэл энэхүү нийтлэг үзэгдлийг хэрхэн ойлгох вэ, чухам яаж тайлбарлах вэ? Үүнийг ойлгож, улмаар тайлбарлахын тулд шашны экологийн ойлголт ухагдахууныг хэрэглэж болох юм. Шашны экологийн чиглэл баримтлагчид "шашин шүтлэг нь экологид гол зохицуулагчийн үүрэгтэй. Шүтлэг бишрэл нь байгаль дэлхий, ертөнцийг сакралиар (халдашгүй ариунаар) дүрсэлж, хүмүүс хүрээлэн буй орчинтойгоо харилцахад нь дагаж мөрдөх сакраль шинж бүхий ёсзүйн дүрэм журмыг тогтоож өгдөг" хэмээн үздэг. Монголчуудын газар усыг цаанаа эзэнтэй, ариун дагшин гэх төсөөлөл, сүсэг бишрэл, тахилга шүтлэгийн ёс ч байгаль дэлхийг сакралиар дүрсэлж төсөөлөх үзэл төсөөллийн нэг хэлбэр юм. Монголчууд газар дэлхийгээ сакраль хэмээн төсөөлдөг болохоор түүнтэй энэрэл хүндэтгэлтэй, болгоомжтой харьцах сакраль шинж бүхий ёс зүйн дүрэм журам олон зууны туршид хэлбэржин тогтжээ. Эдгээр "дүрэм журам" нь хүмүүсээс байгальтай харилцах харилцаанд зохицуулах үүргийг гүйцэтгэсээр иржээ.

Монголчууд хүний амьдралын үйл ажиллагаанд тааламжтай, анагаах үйлчлэл бүхий, ер бусын дур булаам хэлбэр тогтоцтой, эерэг сэтгэгдэл төрүүлэхүйц тогтоцтой газрыг онцгойлон шүтэхийн зэрэгцээгээр экологийн сөрөг хүчин зүйл бүхий, айдас түгшүүр төрүүлэм газарзүйн

тогтоцтой газраас зугатааж, тийм газарт зэрлэг догшин, хор хүргэгч сүнс оршдог гэж төсөөлж иржээ. Монгол нутагт ч ийм газрууд байдаг гэж монголчууд үздэг бөгөөд ийм газрыг догшин газар, гүйдэлтэй, чөтгөртэй газар гэх мэтээр нэрлэж аль болохоор цэрвэн дайждаг. Энэ нь ч тохиолдлын санамсаргүй хэрэг биш ажээ. Одоогийн Увс аймгийн Түргэн сумын хуучин төвийн зүүн хойно нэгэн улаан толгой байх ба тэр толгойн ойр орчимд нутагласан айлын хүн мал үхэх явдал цөөнгүй гарч байсан болохоор айлууд тухайн газрыг догшин гэж үзээд тэнд нутаглахаас зайлсхийдэг болжээ. Сүүлийн үед судлаачид, геологичид тэр газарт цацраг идэвх бодис болох урантай гэсэн таамаглал дэвшүүлж байгаа хэмээн нутгийн ардууд ярьж байв.

Бөө судлаач Ш.Сүхбат "Монгол нүүдэлчин ардын шашин шүтлэгийн зан үйл" бүтээлдээ, монголчуудын уул овоо, газар шинжих ёсны тухай олон сонирхолтой зүйлийг өгүүлжээ. Заримаас товчлон, цухас төдий дурдвал:

*"Газар усыг шинжих нь шүтлэг бишрэлтэй холбоотойн зэрэгцээ газар уснаас хүн амьтанд нөлөөлдөг онцгой шинжүүдийг танин мэдсэн хэрэг байжээ... Уул ус, ургамал байгаль жигдэрч, нар сар гийсэн, нэг үгээр хэлбэл доор газар, дээр тэнгэр тэгш хосолсон тийм орныг илүүтэйд үзэж, сонгон олж байжээ.*



Зураг 33



Зураг 34

*Энэ нь усны бол тунгалаг, сэрүүн, хөнгөн, амттай, зөөлөн, бүлээн, хоолой хийгээд ходоодонд хорлолгүй, амгаланг өгөх чанарын найман эрдэм төгсийг, газар бол уулсын эрхисээр хүрээлүүлсэн найман талт*





*лянхуа цэцэг мэт дүгрэг хэлбэрийг, тэнгэрийн бол тэрхүү газрын дүгрэг байрлалаас дээш харахад найман хигээст хүрдэн мэт харагдах дүгрэг мандлыг чухамхүү газар тэнгэр тэгш хослосны бэлэг тэмдэг болгон үзэж байжээ. Мөн үүн дээр ургах наран эрт гарах, жаргах нар орой орох, тийм газрыг давхах нөхцөлдүүлэн шинжиж байжээ…*

*… Газрын муу шинжид тал дундах зүрхэн мэт өнчин ганц толгойг үр ханьгүй ганцаар явахын ёр, түмбэгэр төвгөр газрыг мангасын ходоод, давсаг мэт газрыг юм торох тогтохгүй асгарч арилахын шинжтэй, хол ганц мод үзэгдэх газрыг айх эмээх, нус нулимс болохын муу ёртой, сумны зэв, хотны хошуу, саадаг мэтийн газрыг мэс хорлолын шинжтэй"* гэж үзэж байжээ.

Говь Мэргэн вангийн хошууны эрүү Доёд гэдэг газар шинжээчээс хүрээ буурилах нэг газрыг заан асуусанд "*Боогоод үхэхэд модтой, босоод явахад*[159]*" замтай газар байна*" гэсэн гэдэг. Энэ бол холд үзэгдэх ганц мод, буруу зүгээс орж ирсэн зам жимийг ихэд цээрлэдэг байсан уламжлалаас эхтэй хэлсэн үг аж… Сайд вангийн хошууны Дондог гэж нэг их эрдэмтэй зурхайч маарамба алсын их зам харуулдсан, ганц толгойг "*мангасын ам, матрын соёо шинжтэй газар*" гэжээ. Энд мөн л өнчин ганц толгой, алсын их зам, онь сэтэрхий харалдуулсан газрыг цээрлэж байсан … уламжлал юм. Гэдрэгээ хэлбий биш, тэнэгэр биш, хойноо түшлэгтэй, урдаа уул хөшиглөсөн нарлаг талбиун энгэр газар, эвсэл түмбэгэр төвгөр биш, алсуураа хүрээ хашлага мэт уул хүрээлсэн, аяганы ам мэт тэнгэр дугуйран харагдсан тийм газрыг сайн ёр бэлэг зохион ихсийн газар болгож байжээ"[160].

Монголчуудын шүтлэг бишрэл нь байгалиа хамгаалахад чухал үүрэг гүйцэтгэсээр ирсний зэрэгцээ ***өдөр тутмын ахуй амьдралын дадал хэвшил нь*** ч байгальтайгаа зохицоход чиглэсэн байдаг. Монголчуудын амьжиргааны гол эх үүсвэр нь мал аж ахуй бөгөөд энэ нь байгалиас ямагт хараат байдаг тул нүүдэлчид байгаль орчныг амьдралынхаа амин чухал эх булаг гэдгийг ухаарч, тэдний орших эс орших нь байгаль орчноос шууд хамаарахыг олон зуун жилийн туршид хуримтлуулсан мэдлэг туршлагаараа сайтар ойлгож ирсний улмаас байгаль орчинтой харилцахдаа дагаж мөрдөх соёлоор тогтоосон хэм хэмжээг бий болгон хөгжүүлж иржээ. "Байгаль орчин болон амьдрах хэв маяг нь хоорондоо нягт холбоо хэлхээтэй байдаг учраас аль нь чухам алиныгаа тодорхойлдог

159 *"Ороолон болоод босч явахад" гэсэн санаа. Ороолон нь төвд хэлээр ro-langs буюу "боссон хүүр" гэсэн утгатай үг.*
160 *Ш.Сүхбат. Монгол нүүдэлчин ардын шашин шүтлэгийн зан үйл. УБ., 2005, т.244-246*

болох, мөн энэ хоёрын хоорондын зохицол эсвэл зөрчил нь байгаль орчны тогтвортой байдал эсвэл хувьсал өөрчлөлтийн алиныг бий болохыг ялгах нь заримдаа хэцүү"[161].

*Бэлчээр хамгаалах нь газраа хамгаалж ирсэн хэлбэр юм.* Цөөн өрх, хот айл, саахалтынхан тодорхой бэлчээр нутгийг үе удмаараа дамжин эзэмшиж, түүнийгээ өөрийн өмч мэтээр хамгаалдаг, бие биедээ шаардлага тавьдаг, зааж сургадаг байжээ.



***Зураг 35***

Гэтэл сүүлийн үед малчид бэлчээр, усны нөөцөө даган, аймаг сум алгасан нүүж, нэг газар олноороо буух болж, бусдын нутаг бэлчээрт хайр гамгүй хандах нь нэмэгдэж байна. Хэдий тийм ч нутаг ус, айл саахалтаараа нийлж бэлчээр нутгаа хамгаалах уламжлал зарим талаар шинэчлэгдэн сэргэж байгаа нь бидний 2006 оны 9,10-р сард Сүхбаатар, Дорнод аймгийн нутгаар явуулсан судалгаанаас харагдаж байна. Орон нутагт байгаль хамгаалах малчдын нөхөрлөлүүд байгуулагдаж буй бөгөөд нутаг орныхоо байгалийг хамгаалж, бэлчээрийн талхлагдлаас сэргийлэх, ан амьтнаа хамгаалах ажлыг хийдэг.

Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан суманд буй зарим нөхөрлөлүүд бэлчээр нутаг, ан амьтан, бут сөөг, мойлын төгөл, булгийн эхийг хамгаалахад анхаарал хандуулдаг ажээ. Нутгийн иргэн Х.Ганболдын яриагаар "Сумын зүүн, зүүн өмнөд хэсгээр Хирстийн хоолойн, Хужиртайн, Зэгстэйн гэсэн гурван нөхөрлөл байгаа бөгөөд тэдгээр нь булгийн эх рүү мал, хог оруулахгүйн тулд хашаажуулах, тэр хавийн цагаан зээр, бэлчээрээ хамгаалах, байгаль орчны зөрчил гарсан тохиолдолд холбогдох хүмүүс байцаагч нарт мэдээлэх үүрэгтэй. Хамтын хүчээр малаа оторлуулж, хадлан

161 *Tsui Yenhu. A Comparative Study of the Attitudes of the Peoples of Pastoral Areas of Inner Asia towards their Environments. /in Caroline Humphrey, David Sneath. Culture and Environment in Inner Asia: 2 Society and Culture.The White Horse press, 1996, т.9/*





тэжээл бэлтгэж, нууж байна. Мөн Мойлтын бүлэг гэж бий. Тэд Мойлтын бүдүүн гэдэг газарт мойлын төгөлтэй, жимс ургаад эхлэхээр хүмүүс олноороо очоод модыг нь хугалж, ургамлыг нь сүйтгэдэг байсныг болиулж, тэнд хашаа хайс босгоод, байнга хяналт тавьдаг, бас тарвага агнаж байгаа хүмүүсийг хянадаг болжээ. Хавх тавьсан бол хураах авдаг. Лхачинвандад уулын буганд өвлийн цагт нөхөрлөлүүдийн трактороор өвс, хужир зөөж, буганд тавьж өгдөг" байна.



*Зураг 36*

Дорнод аймгийн Сэргэлэн суманд ч ийм нөхөрлөл нилээд хэд буйгийн нэг нь "254 мянган га нутаг бүхий Яхийн улсын тусгай хамгаалалттай газрыг хамгаалах зорилгоор байгуулагдсан "Яхь нуурын нөхөрлөл" бөгөөд сумын Засаг дарга Ч.Батсүх "Тус нөхөрлөл 22 хүний бүрэлдэхүүнтэй, 4 мянгат малчинтай. Шалгалт хийнэ, бэлчээр усаа хамгаална, гадна дотны малчид, түймрээс хамгаална, хуучны булш ухаж байгаа хүмүүсээс хамгаална. Ан амьтан агнасан хүний талаар мэдээлэл өгнө. Улсын байцаагчид мэдээлнэ, цагдаа хэсгийн төлөөлөгч очно, торгох зэрэг арга хэмжээг тэд авна. Бид 6 булгийн эх хамгаалчихаад байна. Горхи булгийн эхийг хамгаалж, ундаргыг нь тойруулж хашлага тор татдаг. Өвс нь ургаж хашлаганаасаа дээш гараад ирэхээр булгийн ундарга сайжирч, ус нь ихэсдэг. Өгөөмөр уулын аманд хэдэн хайлаас байдаг, түүнд хүмүүс хүрдэг ч үгүй. Улсын сайн малчин Погдорж, Алтан унаганы эзэн Галя, аварга

Нямдаваа, түүний хүү Даваасан нарын 4 мянгат малчин Яхийн нуурыг тойроод хүн оруулахгүй байгаа" гэж ярьсан юм.

Монголчуудын бэлчээр хуваарилах, ашиглах, бэлчээр нутаг сэлгэн нүүдэл суудал хийх, талхагдлаас сэргийлэх талаар эрдэмтэд судлаачид зохиол бүтээлдээ тусган үзсээр ирсэн билээ. П.Гермераад: "Нүүдэлчид оршин тогтнохынхоо тулд, байгалийн нөөц баялаг болон бэлчээрийг зохистой ашиглан, доройтлоос сэргийлэх замаар биофизикийн системийг ашиглаж иржээ. Иймээс биофизикийн нөхцлийг нүүдэлчдийн газар ашиглалтын эх үүсвэр гэж тооцож болох бөгөөд өөрөөр хэлбэл, нүүдэлчдийн газар ашиглалт нь тэднийг хангаж чадахуйц газрын хөрсний нөөцөөр тодорхойлогдоно. Мөн нүүдэлчдийн хувьд байгаль орчин нь нийгмээ зохион байгуулах үндэс суурь нь болж, хүмүүс ч байгаль орчиндоо өөрсдийгөө зохицуулж зохион байгуулдаг байна. Нүүдэлчид байгаль орчинтой харьцахад ёс заншлаас үүдэн бий болж, урт хугацааны туршид уламжлал болж хэвшин тогтсон дүрэм журам, хэм хэмжээ, нийгмийн үнэлэмжийг дагадаг бөгөөд энэ тохиолдолд ёс заншлыг "нийгмийн зөвшилцөл дээр тулгуурласан дадал хэвшил" гэж тодорхойлж болно"[162] хэмээжээ.

Монголчуудын ***бэлчээрээ зүй зохистой, хуваарьтай ашиглах*** зарим аргыг авч үзье. "Бэлчээрийг хуваарьтай ашиглах гэдэг нь түүний ургамлын ургац, хужир усны хангамжийг харгалзан мал шаардлагатай тэжээлээ бүрэн олж идэхүйцээр хэсэглэн хувааж, ээлж дараатай ашиглах"[163] юм. "Хуучин цагийн аймаг хошууны газар нутаг говь тал хээр хангай хосолсон босоо тэнхлэгтэй буюу малын ходоодны хэлбэртэй босоо зуйван байсан нь жилийн дөрвөн улиралд сэрүүн сайхан хангайдаа зусаж, арай урин дулаан говь нутагт өвөлжих зэргээр бэлчээр сонгон нүүдэллэх боломжийг нөхцөлдүүлдэг байв. Түүнчлэн ган зуд, говь хангай бүхий л нутгийг хамрах нь бараг үгүй тул байгалийн гамшгаас зайлан нүүдэллэж өөрсдөө зутралгүй мал сүргээ хорогдолгүй байлгах бөгөөд отор нүүдэл хийхдээ ч энэ боломжийг харгалзан ашигладаг"[164]. "Нүүдэлч малчид мал сүргийнхээ дэргэд бүхэл өдрийг өнгөрөөн байгалийн юмс үзэгдэлтэй байнга тулгаран учрах явцдаа өөрийгөө байгаль орчинтойгоо нягт нэгдмэлээр ухаарч хүний бүх үйл ажиллагаа түүний сайн муу тал байгалиас ихээхэн хамаарч байгааг мэдэрч, байгальтайгаа зохицон түүнийг ялан давах арга ухааныг

162 *P.W.Germeraad. The Mongolian landscape tradition: a key to progress: (nomadic tradtions and their contemporary role in landscape planning and management in Mongolia), Schiedam. 1995, т.24.*

163 *Дурдсан зохиол, т.91*

164 *Х.Сампилдэндэв, Б.Энхтүвшин. Монголчуудын мал мал маллах арга ухааны зарим асуудал /Х.Сампилдэндэв. Монгол зан үйл, аман зохиолын харьцуулсан судалгаа. УБ., 2004, т.111*





эрэн сүвэгчилж ирсэн ажээ"[165]. Б.Сумъяагийн тэмдэглэснээр "Монголын нүүдэлчдийн язгуур онцлог нь байгалийг ноёрхон амьдрах, эсвэл түүнээс бүрэн хараат байж бэлэн хийцээр нь амьдрахын аль нь ч биш, харин байгаль орчинтойгоо зохицон амьдарч, түүнийг хамгаалж нөхөн сэргээх замаар амьдрах баталгаагаа хангадаг"[166].

Монголчууд нутаг сэлгэн нүүдэл суудал хийх, бэлчээрийн даацад малын тоо толгойг тохируулах, бэлчээрийг төрөл хуваан ашиглах, бэлчээрийг амраах болон шинээр нээж ашиглах зэргээр бэлчээрээ зүй зохистой ашиглан, улмаар гал түймрийн аюулаас болгоомжилж, газрыг хамаагүй ухаж сэндчихгүй байхыг чармайсаар иржээ.

Эдгээрээс *нутаг сэлгэх* нь малын тарга тэвээргийг сайжруулах үндсэн арга төдийгүй, бэлчээрийг зүй зохистой ашиглах, хамгаалах хамгийн түгээмэл мөрддөг арга юм. Нүүдэлч малчид "бэлчээрийг өвөлжөө, хаваржаа, зуслан, намаржаа гэж улирлаар хувааж дотор нь эхэн, дунд, адаг гэж зааг тогтоон"[167] ашигладаг. Малчид өвөлжөөнд буумагц бүх бэлчээрээ ойрын ба холын гэж ялган малын зүс танигдах хэмжээний бэлчээрийг ойрынх, түүнээс цаашхийг холын бэлчээрт тооцох ба тарга тэвээрэг сайтай малдаа холын бэлчээрийг, харин ойрын бэлчээрийг тарга хүч муутай цөөн тооны мал (төлөг борлон), саалийн үнээ, унааны морь, мал төллөлт, байгалийн бэрхшээлтэй үед ашиглана. "Ойрын бэлчээр нь нийт бэлчээрийн 8-11-ээс доошгүй хувь"[168] байна. "Бэлчээрийг ойрын алсын гэж хуваарилахаас гадна тус бүрт нь хэсэгчлэн хувааж, өдөр өдрийн ашиглах бэлчээрийг оноон алсаас малаа тууж бэлчээрийн цаад захад хүргээд, цаанаас нь хот руугаа ойртуулах маягаар малыг бэлчээх нь чухал. Ингэвэл бэлчээрийн өвс ургамлыг замбараагүй гишгэчин хөндөхгүй ямагт соргог бэлчээр ашиглах боломж олгоно. Чингэхдээ юуны өмнө намар эрт ганддаг нутгийнхыг эхний ээлжинд, орой ганддаг ургамалтай бэлчээрийг намар орой ашиглахаар тооцно"[169]. Нэг хотонд хэдэн хошуу нийт хэчнээн толгой мал буйгаас хамаарч бэлчээр нутгийн талбай, зах хязгаарыг баримжаалан тогтоохын зэрэгцээгээр мал сүрэг аль чиглэлд хичнээн удаа бэлчээр сэлгэхийг ч тооцдог. Уул нуруутай нутгаар болон ойт хээрийн бүсэд аж төрөх малчид харьцангуй ойрын зайд харин хээр тал говийн бүсийн малчид холын зайд нүүдэг байна.

*165 М.Төмөржав, Н.Эрдэнэцогт. Монголын нүүдэлчин. УБ., 1999, т.44*
*166 Б.Сумъяа. Монголын нүүдэлчдийн соёл: Оршихуй, эс оршихуй. УБ., 1998, т.57*
*167 Г.Батнасан. Нэгдэлчдийн нүүдэл суурьшлын зарим асуудал. Этнографийн судлал.,Tom-IV, УБ.,1972. т.120*
*168 Д.Начин. Бэлчээрийг хуваарьтай ашигладаг ардын уламжлалт арга, түүний шинжлэх ухааны үндэслэл. УБ.,1984, т.91*
*169 Г.Гонгоржав. Монголчуудын эрдэм ухааны уламжлал. УБ., 2001, т.194*



*Зураг 37*

Нүүдэллэн очиж суух нутаг нь голдуу хэвшин тогтсон байдаг ч ган зуд, өн шим, жилийн ерөнхий төлөвөөс хамааран харилцан адилгүй.



*Зураг 38*

“Монголчууд газрыг бэлчээр болгон ашиглахдаа түүний өвс ургамлыг цаг улирлаар малын төрөл байдалд тохируулан зохицуулахын зэрэгцээгээр уул бэлчээрийн ургамлын бүрхээсийг доройтуулан аж ахуйн үнэ цэнийг бууруулахгүйг хичээж иржээ”[170]. Үүний нэг жишээ бол малчид мал сүргийг өглөө, орой нэг замаар бэлчээж, хотлуулдаг. Алс холын отор нүүдэл нь ч малын тарга хүч нэмээд зогсохгүй бэлчээрийг гамнах, сэргээх гол үүрэгтэй.

*170 Д.Гонгор. Халх товчоон, II. УБ., 1978, т.304*







*Зураг 39*

"Малчдын нүүдэл бол байгаль–цаг уурын өөрчлөлт мөчлөгтэй уялдуулан амьдрал байдлаа зохицуулах үндсэн арга учраас нүүдэллэх ёс нь олон талын утга агуулга бүхий аж төрөх мэдлэг ухаан болно. Нүүдэл бол бэлчээр хамгаалах, малын тарга тэвээрэг авахад ашигтай бөгөөд талхлагдсан бэлчээр өвчний нян үүсгэх аюултай гэдэг байв"[171].

Мөн хангай, хээр тал, говь дамнасан нүүдэл нь тус орны цаг улирлын байдал, байгаль газарзүйн орчин нөхцлөөс үүдэн хэвшиж тогтсон нүүдлийн хамгийн зөв хувилбар болно. Хангай говийн хоорондох уудам нутаг дэвсгэрт бүх төрлийн ургамал, эрдэс бодис байх ба хол нүүснээр бэлчээр доройтохоос сэргийлдэг. Тэр ч атугай чухам ямар төрлийн өвстэй, аль газрын бэлчээрт ямар малыг бэлчээх нь зохимжтой болохыг сайтар тооцож байж мал сүргээ бэлчээдэг. Энэ нь тухайн малд тохирохгүй өвс ургамал ихтэй бэлчээрт малыг оруулан газрын хөрсийг талхлуулахаас сэргийлж буй явдал юм.

Бэлчээрийг *амрааж ашиглах арга* гэдэг нь бэлчээрийг тодорхой хугацаагаар амраасны дараа ашиглах арга юм. Үүний тулд хурлуулах хугацаанд тухайн нутагт айл буухгүй байлгахаар айл саахалттайгаа зөвшилцдөг. Заримдаа уг газрыг тусгай хүн хамгаалах ба тэнд мал орвол эзнийг нь мориор торгодог байжээ. Тухайн бэлчээрийн шинж төлөв, хэр зэрэг талхлагдсанаас хамаарч янз бүрийн хугацаагаар амраана. Монгол нутгийн ойт хээр, хээрийн бүсийн бага, дунд зэрэг талхлагдсан бэлчээр

*171 Г.Цэрэнханд. Монголын нүүдэлчдийн байгальтай оршин зохицохуйн мэдлэг ухааны уламжлал /Монголчууд: угсаа¬-соёл, зан заншил – I, УБ., 2005, т.39/*

богино хугацаанд сэргэдэг. Гол мөрний хөндий нуга газрын их ашигласан бэлчээрийг 2-3 жил, уулын хоорондох хөндий, уул толгодын бэл, хормой, тэгш тал зэрэг нэлээд хуурай газрын их ашигласан бэлчээрийг 4-5 жил амраахад хэвийн байдалд ордог.[172]

Малын тоо толгой нэмэгдэн олширч бэлчээрийн даац хэтрэхэд өмнө нь ашиглаж байгаагүй ихэвчлэн соргог өвстэй уул хангай, сөл шимлэг өвстэй ч ус унд ховортой говь тал газрыг шинээр бэлчээр болгон *нээн ашиглах* нь бий. Ийм газарт цас ихтэй өвөл цагт очиж өвөлжих, оторлох, худаг ус гарган очиж нутаглахад тохиромжтой. "Монголын нууц товчоо"-нд Өгэдэй хаан "усгүй газар худаг малтуулж улс иргэнийг ус өвсөнд хүрэлцээтэй"[173] болгосноо хаан эцгийн сууринд суугаад үйлдсэн 4 сайн хэргийнхээ нэгэнд багтаан өгүүлж буй тухай дурдагддаг.

Монголчууд энэ мэтээр газрын хөрс бэлчээрийг амрааж, өнжөөж, халаа сэлгээтэй ашиглаж ирсний учир нь Дотоод Азийн эрс тэс уур амьсгал, экологийн нэн эмзэг орчин нөхцөлд дасан зохицож аж төрөх зайлшгүй шаардлагын улмаас тогтсон хэвшил юм. Монгол орны экосистемийн даац доогуур байдгаас олон зууны турш хүн ам сийрэг суусаар ирэхийн хамт нүүдэлчид оршин тогтнох зайлшгүй шаардлагынхаа улмаас байгаль орчинд хамгийн хал багатай нүүдлийн мал аж ахуй эрхэлж иржээ.

Монголчууд ***төрийн хууль цаасдаа*** байгаль хамгаалах асуудлыг тусган мөрдүүлсээр ирсэн байна. Монгол төрийн байгаль хамгаалал, тэр дундаа хөрс шороогоо хамгаалах ёсны үндэс Хүннүгийн үеэс тавигдсан гэх үндэстэй гэж зарим судлаачид үздэг. "Модунь шаньюй Дунху нарыг хүлэг морь, хатан авхай гуйхад нь өгч явуулсан мөртлөө хэсэгхэн газар гуйхад нь түшмэд нартайгаа зөвлөж, "*газар өгье*" гэсэн түшмэдийг хатуу чанга цээрлүүлж, улмаар цэрэг мордуулан Дунху нарыг байлдан дагуулж байжээ.

Чингис хааны төрийн их заргач Шихихутуг байгаль орчны зөрчил гаргасан хүнд төр улсын цааз хуулийн талаар: Уул дагасан ус, ус дагасан ургамал мод, удам дамжсан нутаг бэлчээрийг сүйтгэвээс хүйс тэмтэрнэ хэмээн эзэн Чингис зарлиг буулгасан гэж сонордуулж байжээ. "Монголын нууц товчоо"-нд "овог аймгууд тус бүрдээ дэвсгэр нутагтай, түүндээ ан гөрөө хийх ёсыг дагадаг байсан тухай дурдсан бий"[174]. "Их засаг" хуульд өвс ногоо ургасан хойно газар нухлэх, гал алдаж малын бэлчээр шатаах

*172 О.Чогний. Монголын нүүдлээр ашиглагдсан бэлчээрийн өөрчлөгдөх сэргэх онцлог. УБ.,2001, т.128-129*
*173 МНТ. УБ., 1990, т.253*
*174 Т.Сэнгэдорж. Экологийн эрхзүйн уламжлал, шинэчлэл, УБ., 1999. т.29*




аваас хатуу цээрлүүлэх, нар сар, ус, газар дэлхийд сүсэглэн мөргөж байхын хамт айл бүхэн цай хоолныхоо дээжийг газар дэлхийдээ өргөж байх ёсыг баримтлах, сүү ундааны зүйлийг газар асгахыг цээрлэх...[175] журам тогтоожээ. "Богд баатар биеэр дайлсан тэмдэглэл"-д: "Тэдний улсын цааанд, өвс ногоорсон хойно газрыг нүхлэсэн ба гал алдаж, бэлчээрийг шатаагсдыг нэгэн гэрийг алмуй"[176] гэж тэмдэглэжээ.

"Их засаг" хуулинд гал алдаж түймэр гаргаваас гэр орноор нь цаазаар авах буюу нэгэн гэрийг алахаар заасан байдаг нь гал түймэр алдахыг бэлчээр газар нутаг, өргөн утгаараа ой мод, ургамал амьтны аймгийг хамарсан байгаль хамгаалах төрийн өргөн хүрээ бүхий бодлого болгож байсны нэгэн илрэл бөгөөд түймрээс сэргийлэх, галтай харьцах хүний хариуцлагыг амь настай нь дүйцүүлэн дээд зэргээр дээшлүүлэхийн тулд ийнхүү чанд хуулийг мөрдүүлж байжээ. Дундад эртний үед хүн байгалийн шүтэлцээнээс улбаалан газар нутгаа нандигнах өөриймсөг үзэл амьдрал ахуйд хэвшил болж байсныг "Монголын нууц товчоо"-н дахь нутаг дархалж, ургийн урагт хүртэл нутаг орноо эзэмших тухай зарлигаас харж болох юм. Тэр үед овог аймаг "... тус тусдаа газар овоо тахилгатай хуучдын нутаг газрыг дээдэлж, бас нуга жалгаар нутаг усаа зохицон ойлгох заншил нь ураг барилдсан овгуудын дунд тодорхой хэллэг үгээр илэрхийлэгдэж *хүний газар хүчтэй, харийн газар хатуу* гэдгээс үүдэн хүүхэн мордуулах үед ачааны өмнөөс очиж, нутгийн зааг дээр *таваг хаях* ёс гүйцэтгэн ... өөрийн нутгаас мууг зайлуулах ..."[177] зан үйл гүйцэтгэж байв.

"Алтан хааны цаазын бичиг"–т "Муу уршгаар буюу санаагаар түймэр тавибаас нэг хэсэг занчиж, есөн өсөөр торго"[178] хэмээн санаатай түймэр тавибал оноох шийтгэл өндөр байхаар заажээ. Түймрээс сэргийлэх, хамгаалах талаар бараг бүх хууль цаазад тусгайлан заасан байдаг нь Монгол орны байгаль, цаг уурын нөхцөл, хүн амын суурьшилтай холбоотой. Учир нь хур тунадасны жилд орох хэмжээ бага, эрс тэс уур амьсгалтай, хавар намрын улиралд хуурайшилт их, ширүүн салхитай байдаг зэрэг нь түймэр хурдан хүрээгээ тэлэх хүчин зүйл болдог. Мөн монголчууд бие биеэс алс зайдуу, ганц хоёр өрх гэрээр нутаглан, отор нүүдлээр байнга явах нүүдлийн амьдралтай тул түймэр гарсан даруй унтраах боломжгүй шахам юм. XVI зууны сүүлч XVII зууны эхэн үеийн 18 цаазын бичигт "түймэр алдсан хүнийг үзсэн хүн нэгэн морь тавлаж авах,

175 *О.Амархүү. Байгаль орчныг хамгаалах монгол зан заншил, хууль цааз. УБ., 2000, т.25-26*
176 *Богд баатар биеэр дайлсан тэмдэглэл. Хөххот. 1987, т.203-204*
177 *Г.Цэрэнханд. Монголчуудын уламжлалт зан үйлийн хувьслын асуудал /Монголчууд: Угсаа-Соёл, Зан заншил, I, УБ., 2005, т.34/*
178 *Ш.Бира. XVI зууны нэгэн монгол цаазны бичиг / ШУА мэдээ, УБ., 1975, N 3, т.38/*

мөн алданги болгож тавыг (таван морь?) төлөөсөнд өгөх"[179]-өөр заажээ.

1640 оны "Монгол-Ойрад цааз"[180]-д нүүсэн нутгаас хүн гал унтраавал шанд нь хонь авах[181], өширхөж түймэр тавибал их бэрхээр[182] болохыг заажээ. Энд мөн түймэр унтраахаар болон түймрээс хүн аврахаар явж байгаад нас барсан хүмүүсийн ар гэрт тодорхой тооны мал өгөхөөр оруулсан нь өмнөх үеийн хуулиудаас ялгаатай байна. Түүнчлэн ган гачиг, зуд, цасан шуурга, хүйтэнд нэрвэгдэж үхсэн малын зовлогыг малын эзэн хүн арав хоногийн дотор авч орчныг цэвэрлэж байх ёстойг хуульчлаад, үүнийг гүйцээгээгүй буруутныг гунжин үнээгээр торгохоор заажээ. Уг цааз дахь "Донровраашийн нөхвөр зүйл" (1741-1761 оны хооронд Торгуудын ноён байсан)–д, сүлд уул буюу тахиж шүтдэг уулын мод чулууг хөндвөөс хүний аминд хүрэх хүнд ялтай ч хоёр гунан тэмээгээр орлуулж болно хэмээсэн байна.

"Халх журам"-д, "Хүрээ ба их гэр засах гэж тэмдэглэсэн газар хэн хүн дур мэдэж байж буух ахул гурван есөт, эс мэдэж буувал морь барьж нүүлгэ, эс нүүвэл гурван есөт, нүүтэл морийг өгөх", "Дээрээс зарлигтай (гэгээний зарлигтай) шахлага байсан газар, Хан-Уул, Хүшгэр, Хөгнө, Түхэм, Шаварт, Онгоны бэрх хошуу, Хоёр шаахт, Онгон, Өнжүүл, Баян-Улаан, Зоргол, Суман-Улаан, Адаацаг, Улааннуур, Өгий эдгээр газрыг язгуурын ёсоор шахахуй байтугай. Давж шахвал аймгийн ахаас нь тайлаг тэмээ, олноос нь нэг нэг хязаалан морь авах олон цөөн гэж үг яриа гаргавал аймгийн ахыг шахах, тайж тавнангийн биеийг шахах, гэрчлэгч хүнд арваас нэгийг өгөх, гурван аймгаас элч гарч авах, гурван аймгийн элчид арваас нэгийг идэх, нэгэн аймгаас хэлтгий шахавч гурван аймгийн элч гарч явах. Гурван аймгийн элч нар арваас нэгийг ид, буруутнаас авах буруугүй хүнээс авахгүй бай (Давж шахвал гэж хууль зөрчиж, хориглосон газар шахаа явуулахыг хэлж буй)" гэх мэтээр заажээ.

Мөн "Ихсийн онголсон газар, хоёр хар цагааны газраас дотогш хүн бууж мал нь хөндвөөс малын эзнээс хөл (морь) авч бай" хэмээн онголж тахьсан газарт улай гаргахыг хориглосон зүйлс байна. "Хэн хүн түймэр алдваас хэдэн хүн ч байсан хүн тус бүрээс морь аваад юуг түлвээс таваар торго, алдагч хүн өөрөө унтраваас торгуульгүй (алдангигүй), гэрчилбээс гэрчлэгч хүн хөл идээд (нэг морь аваад) алдангиас нэг морь ав, үлдсэн

179 А.Д.Насилов (орч. тайл). *Восемнадцать степных законов: Памятник Монгольского права XVI-XVII вв.* Ст.Петербург, 2002, т.24
180 *Ойрад цааз. (тайлбар. Дорнотив) Хөххот. 1986, т.3*
181 *Нүүж явсан нутагт гал байхыг үзээд түүнийг унтрааж түймрийн аюулыг арилгасан хүн тэрхүү нутагтаа галтай хаяж нүүсэн хүнээс хонь авахыг заажээ.*
182 *Их бэрхээр- их хэвээр*





дөрвийг түймэр унтраасан хүмүүс хувааж ид. Улсын дунд түймэр шатааваас түймрийг аль ойр байгаа улс нь (айл нь) зартай заргүй унтраа. Зар сонсож байж ноён хүн эс мордвоос морь ав, ямбатан сайд дарга нараас үхэр ав, энгийн хүнээс хонь ав. Хэн хүн зар тасалбаас энэ зэргээр баалж бай. Хүн үхвээс хүн алсны анзуу болоод ортой. Ямбат хүн түлэгдээд эдгэвэл тэмээ морь хоёр өг. Ямбагүй бол морь өг, эдгэтэл шөл өгч эмчлээд ноёндоо тушааж тавь. Нүүсэн нутгаас гал гарваас гурав хоногийн доторхийг тооцох, гурав хоногоос цаашхийг тооцохгүй. Хэн хүн нүүсэн нутгийнхаа галыг унтраа, эс унтраавал шүдлэн морь өгч бай[183] гэж заажээ. "Монгол цаазын бичиг"-т "Нүх утахад түймэр алдвал хэн мэдсэн хүн нэгэн есөн мал авагтун... Хүн үхвэл гурван есөн мал авагтун. Зүгээр эндэж түймэр алдвал мэдсэн хүн таван мал авагтун. Түймэр унтраад мал үхвэл төлүүлж авагтун. Түймэр унтраад мал үхвэл төлүүлж авагтун. Хүн үхвэл төлөө нь нэгэн есөн мал авагтун"[184] гэжээ.

Гал түймэр тавьсан хүмүүсийг хэрхэн шийтгэх талаар "Гадаад Монголын Төрийг Засах Явдлын Яамны Хууль зүйлийн бичиг"-т "Иргэд түймэр болгоомжилсон үгүй адууны бэлчээрийг түлэхэд хүргэвээс түймэр алдсан хууль ёсоор мал ав. Мал үгүй болбоос авсан малын тооны ёсоор үнэ таацуулж мөнгө авагтун" гэх мэтээр заасан нь "Халх журам" болон дундад үеийн бусад хуулийн заалттай нилээд ойролцоо байна. Энд "Халхын Хэнтий уул, Хан уулыг жил бүр хавар намар хоёр цагт"[185] тайх талаар тусгайлан оруулсныг нь байгаль хамгаалалд холбогдох нэг чухал заалт гэж үзэж болно. Мөн "Хууль зүйлийн бичиг"-т "хаалганы дотор суусан иргэд хаалганаас гарч Монгол газарт тариа хагалж болохгүйг, хэргэм тушаалтан хүмүүсийг элсээж тариа таривал хэргэм зэрэг, цалин пүнлүүг хасах, цаазалсан бэлчээрийг хагалбал ял шийтгэх", "аливаа ван, бэйл бэйс, гүн, туслагч тайж, тавнан, түшмэл, харц хүн хэрвээ цаазалсан бэлчээр газрыг иргэнд зоригоор хагалж, тариулбал... " хэрвээ "ван, бэйл, бэйс, гүн, засаг, тайж, тавнан болбоос ял нь ... түшмэл эвдэж, малаар торгох...", "тайж, түшмэл, иргэн, харц хүн болбоос зуун удаа цавчиргадах, 3000 газарт цөлөх"[186] зэргийг заажээ. Мөн энэхүү хуульд Монголын газарт алт хулгайгаар олборлох хэрэг, түүнд оноох ял шийтгэлийг нарийн зааж өгчээ.

Х.Пэрлээгийн тэмдэглэснээр "XVIII зууны үед Халх нутгийн баруун өмнөд, баруун зах нутагт орших алт төмрийн ордыг хятадууд хулгайн

183 *Халх журам. ред. С.Жалан-Аажав. УБ., 1995, т.39-40*
184 *Монгол цаазын бичиг ( галиг, тайлбар Б.Баярсайхан) УБ., 2001, т.10-12*
185 *Гадаад Монголын Төрийг Засах Явдлын Яамны хууль зүйлийн бичиг. Дээд дэвтэр, Хөххот. 1988, т.466*
186 *Мөн тэнд, т.195-228*

аргаар малтан амин хувьд завших явдлыг зогсоон цагдан хянах хэргийг байнга эрхлэх албаны “Алтны харуул” “Төмрийн харуул” гэдэг хоёр хэсэг цагдаа өрхийг халхын олон хошуунаас томилон суулгаж байсан бөгөөд “Алтны харуул”-ыг Говийн Онгон Улаан гэдэг газраас Хавтаг, Байтаг (богд) уул хүртэл 21 суурин харуул; Улиастай, Ховд хотдын хоорондох Төмөртий уулыг харгалзуулан 8 суурин харуулыг суулгажээ. “Алтны харуул” “Төмрийн харуул XX зууны эхэн хүртэл тогтмол ажиллаж байжээ”[187]. Дээр дурдсан хуулийнхтай адил агуулга бүхий заалт Олноо өргөгдсөн Монгол улсын үеийн “Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг”[188]-т ерөнхийдөө давтагдаж оноох ял шийтгэлийн зарим зөрөө байна.

Авч үзсэн хууль цаазуудаас харахад монголчууд газрын хөрсөн доорх алтны нөөц баялгийг хамаагүй ашиглаж, хулгайгаар ухах явдалтай ширүүн тэмцлийг өрнүүлж, хулгайгаар ухсан хүмүүс төдийгүй хариуцлага алдсан түшмэл засаг, гадаад дотоод иргэд тус бүрт нь оноох шийтгэлийг нэгбүрчлэн гаргасан нь ашиг хонжоо хайн алтны уурхайг олноор нь байгуулж, байгаль орчин, хөрс бэлчээр ихээр сүйтгэж буй өнөө үед ч санаа авч, хууль цааздаа тусгуущтай юм. Манай өвөг дээдэс алтыг “газар дэлхийн гагнаас” хэмээн үздэг билээ.

Аливаа хууль цааз батлагдсан ч тэдгээр нь бүрэн дүүрэн хэрэгжихгүй, зөрчигдөх явдал гардаг. “XIX зууны II хагаст гадны хөрөнгөтнүүд дорно дахины орнуудын баялагт түүний дотроос Монгол газрын нэгэн чухал баялаг болох алтыг цөлбөн мөлжих шунахай бодлого идэвхжсэн бөгөөд түүнийг Манж, Хятадын эрх баригчид дэмжин өөгшүүлж, алтны уурхай нээх саналыг хүлээн авахад бэлэн байв. Манж Чингийн төрөөс Ар Монголын талаар явуулж байсан бодлогын талаар Ж.Урангуагийн тэмдэглэснээр “XIX зууны сүүлч болоход Манж Чин улс нь империалист гүрнүүдийн хагас колони болж хувирсан”[189]–аас гадна “Чин улсын төрөөс зориуд хэдэн зууны туршид гадаад орноос тасархай, феодалын түгжигдмэл байдалд байлгасан Монгол мэтийн... газрыг хятад тариачин иргэдээр дүүргэж, тариаланг хөгжүүлэх, байгалийн баялгийг нь ашиглах, үйлдвэр байгуулах... зэрэг бодлого барьж...ийм аргаар Монголд бүх талаар ноёрхлоо бэхжүүлж, хөрөнгөтөн гүрнүүдийн нөлөөнөөс хөндийрүүлнэ ”[190] гэж үзжээ.

187 *Х.Пэрлээ. Монголчуудын байгаль хамгаалал, утга соёлын түүхэнд холбогдох хоёр бүтээл. УБ., 2001, т.74*
188 *Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын Хууль зүйлийн бичиг.Кириллд буулгасан О.Батсайхан, З.Лонжид, Ч.Хажидсүрэн, УБ., 1995, т.53-54*
189 *Ж.Урангуа. XX зууны эхэн үеийн Ар Монгол дахь шинэтгэл. УБ., 1997, т.8*
190 *Дурдсан зохиол, т.24*





"1906 онд Чин улс Монгол газар явуулах шинэ засгийн бодлогоо алба ёсоор зарлаж ... хагалбарлаж тариалахад тохиромжтой бүх газрыг байцаан бүртгэснээс гадна ашиглаж болохуйц байгалийн баялаг, ашигт малтмалыг нэгэн адил сурвалжлан зохиосон байна"[191]. "Монголын ашигт малтмалын орд газрыг хайж сурвалжлах ашиглах талаар ч зарим алхам хийжээ. Монгол нутгийн хаана ямар ашигт малтмал байдаг, түүнийг хэрхэн ашиглаж байсан тухай судалгаа авснаас гадна Монголын баялгийг гадаадыханд түрээслүүлж байв. Тухайлбал: "Монголоор" алтны уурхайг түрээслүүлэх зөвшөөрлийг Манж-Хятадын тал зөвшөөрсөн. Энэ үед хятадууд хувиараа олон газрыг ашиглаж алт гарган авч байв"[192]. Манж Чин улс төдийгүй хөрш зэргэлдээ Орос, Хятад, цаашилбал тухайн үеийн хөрөнгөтөн улсууд ч Монгол нутгийн байгалийн баялаг тэр дундаас алтанд шунан цөлмөж, олборлон зөөж байсан нь баримтаас харагддаг.

Энэ үед монголчууд гадны шунахай этгээдүүдийг хүлцэнгүй номхон хараад суугаад байсангүй. Халхын дөрвөн аймаг, шавь таван газрын эрх мэдэл, хэргэм тушаал бүхий хүмүүс болон ардууд удаа дараалан эсэргүүцлийн бичиг үйлдэж, зарлага илгээн ГМТЗЯЯ (журган), Манж сайд зэрэг холбогдох газар, албан тушаалтанд хүргүүлж, хариу шаардаж, зарим газрын алтны уурхайг хаалгаж байжээ. Ийм бичгээс заримын нэр дурдвал, 1900 оны 4-р сарын 3-нд үйлдсэн "Халх Монголд алтны уурхай нээхийг эсэргүүцсэн дөрвөн аймаг, шавь таван газрын бичгийг Их Журганд хүргэхээр зарагдсан зайсан Санжмятав нарын захидал"[193], 1900 оны 5-р сарын 8-ны "Монгол газар алтны уурхай нээхийг эсэргүүцэж Халхын дөрвөн аймаг, шавь таван газраас Гадаад Монголын Төрийг Засах Явдлын Яаманд өгсөн бичиг"[194], 1906 оны "Түшээт хан, Сэцэн хан аймгийн чуулганы дарга, жанжин, эрдэнэ шанзудба нар Халх Монголд алтны уурхай нээхээр тушааж ирсэнд дургүйцэн эсэргүүцэж Их Хүрээний манж сайдад өгсөн бичиг"[195] зэрэг болно. Мөн тариа тарих газар хагалбарлахыг эсэргүүцсэн бичиг цөөнгүй тохиолдож байна. Эдгээр бичгээс харахад алтны уурхай нээх болон тариа тарих газар хагалбарлах нь нутаг ус, хөрс бэлчээрт харштай, монголчуудад ашиг бага, хохирол их ажээ.

Газрын хэвлийн бүрэн бүтэн байдал, түүний нөөц баялгийг хамгаалахын төлөө монголчуудын тэмцэл нь 1911 оны үндэсний эрх

*191 Л.Жамсран. Монголчуудын сэргэн мандалтын эхэн. УБ., 1992, т.22*
*192 Ж.Урангуа. XX зууны эхэн үеийн Ар Монгол дахь шинэтгэл. УБ., 1997, т.32*
*193 УТТА, ФМ.85, ХН.926 Б. 5, Эх. /А.Очир,Г.Пүрвээ (эмхт). Монголын ард түмний 1911 оны Үндэсний эрх чөлөө, тусгаар тогтнолын төлөө тэмцэл: баримт бичгийн эмхтгэл (1900-1914), УБ.,1982/ т.8-9*
*194 ТТА, ФМ. 31, ХН. 4620. Б. 2, Хуулга. Дурдсан эмхтгэл, т.10*
*195 ТТХ, ФМ. 31, ХН. 5141, Б. 4, Хуулга. Дурдсан эмхтгэл, т.43*

чөлөөний хувьсгал гарахад нөлөөлсөн хүчин зүйлсийн нэг гэж үзэж болох юм. Олноо өргөгдсөн Монгол улс байгуулагдсаны дараа ч гадны шунахай этгээдүүд Монгол орны баялгийг цөлмөн ашиглаж байв. Үүнийг монголчууд бас эсэргүүцэж байсан юм. Нэгэн жишээ дурдахад, Улсын (Доод) хурлын гишүүн, Сэцэн хан аймгийн харъяат, тэр үеийнхээ өндөр боловсрол бүхий дэвшилтэт сэхээтний нэг Бадрахбаатар[196] "Монгол нутгийн баялаг, зүйл зүйлийн ан амьтан, гол нуурын загас зэргийг гадаадын шунахай ховдог этгээдүүд улс нийгэмд ямар ч орлого оруулахгүйгээр дур зоргоороо цөлмөн сүйтгэж байгаад нэн их харамсаж"[197] Богд хаанд айлтгал өргөж, чухал саналуудыг дэвшүүлж байжээ. Улмаар газар шороо, хөрсөн дорх баялгаа шунахай бүхнээс хамгаалах гэсэн тэмцэл нь үндэсний эрх чөлөөний хувьсгалын нэг угтвар нөхцөл болсон гэж үзэж болох юм.

Монголд Манжийн ноёрхол дуусгавар болох, Богд хаант Монгол улс байгуулагдахын зааг үед[198] холбогдох "Орхон голын зэрэг таван газрын алтны ордыг нээхийг зогсоон шийтгэх явдлыг айлтгасан нугалбарын эх"[199] нэртэй нэгэн нугалбар бичгээс үзвэл хууль зарлигийг зөрчин Орхон, Хараа, Ерөө, Онон, Тэрэлж голын сав газарт алтны орд нээсэн явдал гарч, түүнийг зогсоон хаах талаар арга хэмжээ авч байжээ. Энэ нугалбарт алтны орд нээх нь яагаад бэлчээрт харштай болох талаар "Алтны орд болбоос эрхбиш өвс ус бүхий газарт баймуй. Орд бүхий газар болбоос эсвээс уул эсвээс усанд буй бөгөөд бэлчээрт харштай газар буй. Дөрвөн зүйлийн малыг зун намрын цагт усанд түшмүй, өвөл хаврын цагт ууланд түшмүй"[200] хэмээн тодотгоод орд нээх хороо байгуулбал үлэмж хүн цугларч, өргөн уужим газрыг хамрах тул мал адгуулах газрыг ихээр эзлэнэ гэдгийг гаргажээ.

196 *Гун хэргэмтэй, сэтгүүлч*
197 *Ж.Урангуа. XX зууны эхэн үеийн Ар Монгол дахь шинэтгэл. УБ., 1997, т.52*
198 *Чухам яг хэдэн онд бичигдсэн нь тодорхой бус байна.*
199 *Orqun γoul-un jerge tabun γajar altan-u ordu-yi negekü-i joγsuγan šidkekü yabudal-yi ayiladqaγsan nuγulburi-yin eke. ҮНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг. 8079/96 байршил.*
200 *Äурдсан нугалбар бичиг, т.9*







*Зураг 40. Монгол улсын нутагт үйл ажиллагаа явуулж буй олон тооны алтны уурхайнууд байгальд хэрхэн хохирол учруулж буйн ганцхан жишээг энэ зургаас харж болно*

Тус бичигт дурдагдаж буй нэгэн сонин зүйл бол “Бурхны шашныг байгуулсан нь орос хүн итгэхгүй, монгол хүн итгэх нь маш гүн” хэмээсэн өгүүлэмж бөгөөд үүнийг бид Бурхны шашинд гүнээ итгэдэг учраас алтны орд нээлээ ч монголчууд шүтлэг бишрэлийнхээ улмаас уг ордыг хамаагүй ухахгүй, харин оросууд итгэхгүй учраас дийлэнх алтыг нь ухна гэсэн далд санаа бололтой хэмээн үзэж байна. Мөн орд нээснээр “монгол хүмүүст мөхлөгийн мэт ашиг өгөхгүй мөртлөө уулын чинээ чирэгдэл хүлээлгэх”[201] ажээ. Болгоомж тооцоогүйгээр алтны орд нээж байгаль орчин болон нийгэмд их хор хохирол учруулж буй өнөө үед өнгөрсөн үеийнхээ туршлагаас сургамж авах нь зүйтэй юм. Учир нь энэхүү нугалбарт дурдагдаж буй алтны орд нээхийг зогсоож байсан газар бол Хараа Ерөө зэрэг голын сав буюу одоогийн алтны уурхайнууд олноороо төвлөрөн олборлолт хийгдэж буй газрууд юм. Эдгээр нь Монгол улсын ус зүйн сүлжээний нягтшил ихтэй томоохон гол мөрний сав газрууд тул ийм газрын гол усны хэвийн горим алдагдаж, хөрсийг ухаж сэндийчсэнээр ойр орчмын нутаг бэлчээр асар их доройтох юм.

Монголчууд дэлхийд анх удаа газар нутгаа дархалж байсан ард түмний нэг болно. Ван хан Тоорил Богд хан уулыг дархалж байсан мэдээ бий. 1180-аад онд Тэмүжин Бурхан Халдун уулыг тахиж байсан нь ч газар нутгаа дархалж байсны нэг илэрхийлэл юм. Мөн Монгол улсын зүүн хязгаарт оршдог Соёлз[202] уулыг 1701 онд дархалж, улмаар барга, чивчин,

*201 Äурдсан нугалбар бичиг, т.11*
*202 Соёлз уул Монгол шарын давааны урд байдаг, 1508 м өндөртэй өндөрлөг. Харчингууд Бага Богд уул гэдэг.*

халх, солон зэрэг 4 үндэс овгийн 11, 11 хүнээс бүрдсэн 44 харуулаар хамгаалуулж байсан тухай мэдээ байна.

Хүрээ сайд Юндэндорж тэргүүтэй сэхээтнүүд Богдхан уулыг дархлуулахаар Манжийн хаанд өргөх бичиг барьж, 1778 оны 9-р сарын 24-нд зарлиг буулган албан ёсоор дархалжээ. Хүрээ сайд Юндэндорж Манжийн хаанд өргөсөн бичигтээ:

> *"Чингис хаанд энд төрсөн хэмээхээс гадна Дөрвөн аймгийн чуулган нийлэх бөгөөд хормой дахь шар, хар олон түмэн магтан хайрладаг, холын жуулчдын анхаарлыг татсан энэ сайхан уулыг эцэг өвгөдөөс эхлэн дархалж ирсэн учир үүнийг хуучин ёсоор онгон дархан цаазтай болгож, өгөхийг хичээнгүйлэн гуйсугай"*

гэжээ. Манжийн хаан:

> *"Юндэндорж нараас мэдүүлэхдээ хүрээний өмнөдөд нэг сайхан уул бий. Халхын Дөрвөн аймгийн ван, гүн, засаг, хутагт, шавь нар цөм энэ уулыг гайхамшиг хэмээн хичээнгүйлмүй. Хан уулыг тайх нь сайн хэрэг. Даруй айлтгасан ёсоор жил бүр хавар, намрын улиралд хүж, хэмжээний торгыг илгээж, илгээвээс зохих бусад зүйлийг тэнд нь бэлтгүүлж ван, гүн, засаг нарыг оролцуулан дархлан тайсугай хэмээвэй"*

гэсэн зарлиг буулгажээ. 1809 оноос эрхэлсэн түшмэд томилж, 27 аманд нь ойн цагдаа байнга суулган хамгаалж ирсэн ба энэ нь эдүгээ хүртэл хадгалагдаж, 1988 онд Богдхан уулын дархан цаазат газрын хамгаалалтын захиргааг байгуулж, 22 аманд нь байгаль хамгаалагч ажиллаж[203] байна.

"Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг" болон Богд хааны лүндэн, зарлигуудад байгаль хамгаалахад чиглэсэн зарим заалт байдгийн заримаас дээр дурдсан билээ. Ийм зарлиг, лүндэн, нугалбарууд архив, хүрээлэн, номын сангуудад хадгалагдаж буй бөгөөд "Алтны уурхай байгуулахаар Богд хаанд айлтгасан айлтгал ба буулгасан зарлиг"[204], "Газар бэлчээрийн асуудлын түүвэр"[205], "Аливаа уурхай, ус, мод газрыг түр бусдад түрээслэхийг болохгүй гэж зарласан бичиг"[206] зэргийг дурдаж болно. "Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг"-т Богдхан, Ханхэнтий, Отгонтэнгэр уулыг тайх талаар өмнөх Манжийн үеийн "Гадаад

*203 С.Агваанжамба. Төрийн тахилгат дархан цаазат Богдхан уул, УБ., 1995. т.8*
*204 ХН.3 Т.65, 1912, 1-8 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
*205 ХН.15 Т.504, 1911-1920, 1-9 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
*206 ХН.18 Т- 604 (ШУА, Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*





Монголын Төрийг Засах Явдлын Яамны хууль зүйлийн бичиг"-т байдагтай адил агуулга бүхий заалт байх бөгөөд "Бидний монголчууд язгуураас эрхлэн тахигласан шашныг тэтгэгч их Богд хан Хайрхан уул, Хан Хэнтий уулын тэнгэрийг жил бүр зун амар 2 цагт хуучин удаагаар тайлгагтун" хэмээгээд тахилгад оролцох хэргэм тушаалтан, дагалдаж явах хүмүүс, тахилгад хэрэглэх ном судар, бичиг, торго эд бараа, гэр майхан, морь тэмээ, идээ шүүс, тахил балин, зул, хүж гэх мэт зүйлийг хэрхэн бэлтгэхийг нарийвчлан нэгд нэгэнгүй тоочсон[207] байгаагаас үзвэл дээрх нэр бүхий уулыг тайхад их ач холбогдол өгч байсан нь харагдаж байна.

Түүнчлэн "Богд хан уулын хуучин шинэ тайлгын бичгийн хуулбар" хэмээх нэгэн нугалбар бичигт Манжийн үед Богд хан уулыг хэрхэн тахиж байсан тэр ёсоор тахилгыг Олноо өргөгдсөний 12-р оноос сэргээх болсон талаар гаргажээ[208]. Нугалбарын хэсгээс толилуулбал:

*"Олноо өргөгдсөний арванхоёрдугаар он зуны дундад сарын*
*Шинийн наймны цог учрал бүрдсэн*
*Эрхэм сайн өдрийг сонгон тохиолдуулж,*
*Шашин төрийг хослон баригч наран гэрэлт*
*Богд хаан бээр зарлигаар тухайлан дотоод хэргийг бүгд*
*Захиран шийтгэгч яамны дэд сайд гүн Диндүвийг гаргаж*
*Шашныг тэтгэгч их Богд хаган Хайрхан уулын*
*Тэнгэртээ тайх учир, би сэтгэвээс эрт цагаас эдүгээ дур хүртэл*
*Их Богд хан Хайрхан уулны сахиулсун тэнгэрийн*
*Аугаа хүчин тус эрдэм маш гайхамшигтай бөгөөд, олон*
*Монголын гол охь манлай газарт батад оршоод*
*Сүр жавхланг түмний газарт түгээмэл хүртүүлэн*
*Зөв буруу сайн мууг машид ялгаж, зөв сайн ану дур нөхөрлөн ивээж,*
*Буруу муу ануг нь сөнөөн эцэлгэж,*
*Бурхны шар шашинг сахин тэтгэж,*
*Хамаг амьтны буян чуулганыг хураалган туслахын тухай*
*Дөрвөн улирлыг зүйгээр тэгшлэн, зохилдуулж ивээсээр*
*Ач маш их дээр, нэн ялангуяа тусгайлан тулгар*
*Төр байгуулах чухал цагт онц ивээн хамгаалж,*
*Харгалзан тусалсны тэмдэг илэрхийеэ мэдэгдсэний тулд,*

207 *Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын Хууль зүйлийн бичиг. Кириллд буулгасан О.Батсайхан, З.Лонжид, Ч.Хажидсүрэн, УБ., 1995, т.131-133*
208 *boγda qan aγula-yin qaγučin šin-e tayilγ-a-yin bičig-ün qaγulburi. УНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг. 3541/96 байршил*

*Тухайд гавъяаг илэрхийлэн*
*Шашныг тэтгэгч их Богд хан хайрхан цол өргөмжлөөд,*
*Тухайлан тэргүүн сайдыг гаргаж, тайлгасан бөлгөө.*
*Эдүгээ зуны намрын сайн улирал орж элдэв бодис жигдрэн шингэх,*
*Шинэ төрөн ирэх баяртай сайн сайн цаг тохиолдсон үүнд*
*Эрхэм их тэнгэрийн өршөөн тэтгэж, ивээн хамгаалах*
*Гүнээ ачийг сэтгэж гүйцэшгүйн тул, тухайлан тэргүүн сайдыг*
*Ном унших лам нарын хамтаар гаргаж,*
*Ач хариулахын тахил бэлэг, хүж торго сэлтийг өргөн хүргүүлж,*
*Ном уншуулан эрхэмлэн тайх ёслолыг гүйцэтгэвэй"* хэмээжээ.



***Зураг 41. boγda qan aγula-yin qaγučin šin-e tayilγ-a-yin bičig-ün qaγulburi***

Ийнхүү ач холбогдол өгөхийн учир нь Богд хааны шашин төрийг хослон барих бодлого, тодруулбал, уулын тэнгэрийг тайх ёслолыг өндөр хэмжээнд сүртэй зохион байгуулж, хаант улсын сүр хүчийг өргөн олонд

төдийгүй монгол нутгийн газар шороонд санаархсан харийнханд үзүүлэх, шашнаар дамжуулж төрийг бэхжүүлэх бодлоготой холбоотой юм. Тайлгад бэлтгэх ажил ихэд нүсэр ажил байж, тахилгад хэрэглэх зүйлийг гаргах нь энгийн ард олны хувьд дарамт чирэгдэл болж байсан сөрөг зүйл бий. Гэвч уул ус, газар нутгаа тахин шүтэх нь зөвхөн шашны зан үйл, мухар сүсгийн зүйл төдий бус, хүмүүсийн хамгийн ихээр итгэн үнэмшиж, хүндэтгэн эмээдэг зүйлээр нь дамжуулж, тэдэнд байгалиа хамгаалах сэтгэхүй төлөвшүүлэхэд чухал ач холбогдолтой юм.

***Эцэст нь дүгнэхэд,*** монголчууд олон зууны туршид өдөр тутмын амьдралын зөв дадал хэвшил, хүндэтгэлийн болоод хорио цээрийн ёс, бөөгийн болоод бурхны шашны сургаал, зан үйл, аман болон бичгийн хуулиараа газар дэлхийгээ хамгаалсаар иржээ.

Монголчуудын сэтгэлгээгээр газар нь үржил шим, арвидан дэлгэрэх, газар эх гэсэн бэлгэдлийн утгыг агуулдаг тул газартай хамаа бусаар харьцвал хоосорч ядууран, мал сүрэг хорогдож, өлсөж ундаасах ба амь насанд ч цөвтэй гэж үздэг байна.

Монголчууд газар дэлхийгээ сакраль хэмээн төсөөлдөг болохоор түүнтэй энэрэл хүндэтгэлтэй, болгоомжтой харьцах сакраль шинж бүхий ёсзүйн дүрэм журам олон зууны туршид хэлбэржин тогтжээ. Эдгээр дүрэм журам нь хүмүүсээс байгальтай харилцах харилцаанд зохицуулах үүргийг гүйцэтгэсээр иржээ.

Газар бэлчээрийг амрааж, өнжөөж, халаа сэлгээтэй ашиглаж ирсний учир нь Дотоод Азийн цаг уур эрс тэс, экологийн нэн эмзэг орчин нөхцөлд дасан зохицож аж төрөх зайлшгүй шаардлагын улмаас тогтсон хэвшил юм.

Экологийн тэнцвэр алдагдаад буй эдүгээ үед байгалиа хамгаалахын тулд өмнө дурдсан уламжлалт аргуудаас аль нь эдүгээ илүү тогтвортой хадгалагдаж үлдсэн байгааг, мөн эдгээр аргуудаас аль нь өнөөгийн экологийн асуудал, тэр дундаа бэлчээрийн талхлагдлаас сэргийлэхэд илүү нөлөө үзүүлж чадах вэ, өнөөгийн цаг үед зохицуулан ашиглаж болох вэ гэдгийг нарийн судлан улмаар Төв Азийн нүүдэлч монголчуудын олон зууны туршид буй болгосон энэхүү баялаг арга ухаан, туршлагыг орчин цагийн нөхцөл байдалд зохицуулан байгаль хамгаалалд ашиглах нь зүйтэй.

# § 2.2. УС ХАМГААЛАЛ



*Зураг 42*

Усыг амь амьдралыг хайрлан тэтгэгч газар эхийн судас, дэлхийн амьдралын эх үүсвэр, байгаль орчны оршин тогтнох баталгаа хэмээн үздэг. "Орчин үеийн шинжлэх ухаан технологийн дэвшлийн төвшинд хаана ч юуг ч бүтээн байгуулж, ямар ч өөрчлөлт хийж чадах болсон ч зөвхөн усны нөөц баялгийн хомсдол л түүнийг хязгаарласаар буй бөгөөд ус бол хөгжлийг урагшлуулж чадах бас саатуулж чадах хүчин зүйл юм. Түүх сөхөхөд усны нөөцийн өөрчлөлт дэлхийн угсаатны нүүдэл шилжилт, тархан суурьшилтын үйл явц, соёл иргэншлийн цэцэглэлт, бууралтад шийдвэрлэх нөлөө үзүүлсээр ирсэн нь харагддаг. Зөвхөн ганц жишээ дурдахад, МЭӨ 4000-3000-ы үед дэлхийн хэмжээгээр хуурайшилт явагдаж,





удаан үргэлжилсэн ган гачиг болсноор хүмүүс усны нөөцөө бараадан "Тигр, Евфрат, Нил, Инд, Ганга, Шар, Хөх мөрний савын үржил шимтэй нутгаар бөөнөөр төвлөрч суун, газар тариалан эрхэлж, улмаар хамтарч усжуулалтын систем байгуулан, тариа ихээр тариалан түүнийгээ нөөцлөх, илүүг нь бусад хэрэгцээгээ хангах зорилгоор арилжих болсон"[209] нь соёл иргэншил, үүнд, Эртний Египетийн, Шумерийн, Хятадын иргэншил, Энэтхэгийн газар нутаг дээр цэцэглэж байсан Хараппа, Мохенжодаро, Чархударогийн иргэншил үүсэх, хөгжихөд томоохон түлхэц болжээ.

Ус нь хүний байнгын зайлшгүй хэрэглээ учраас ус хэрэглэхээ огт болихгүй нь мэдээж ч хойч үеийнхэндээ үлдээх ёстой цэвэр усны нөөцийг шавхчихгүйн тулд түүнийг зохистой ариг гамтай ашиглах, гол мөрний усыг бохирдол хомсдлоос хамгаалж, усыг тогтоон баригч мод ургамлыг ашиг хонжоо олох зорилгоор зүй бусаар огтлох, бэлтгэхийг хязгаарлах, газрын хэвлийн бүрэн бүтэн байдлыг хамгаалах нь зүйтэй юм"[210]. Монголчууд усыг чандмань эрдэнэтэй зүйрлэхийн зэрэгцээгээр:

*Ургаж буй арц нэг ариун*
*Уугиж буй хүж нэг ариун*
*Урсаж буй ус нэг ариун* хэмээн ертөнцийн гурван ариуны нэгт багтаан, амьдралыг тэтгэгч, амьтай бүгдийг ундаалагч гэж дээдлэн, ямагт ариун тунгалаг байлгахыг хичээн гол нуур, булаг рашаанаа ариглан хамгаалж ирсэн уламжлалтай. "Усны шастир"-т:

*"Эмийн түрүүч нь ус агаад, өвчнийг эмчилнэ. Усны чанар сэрүүн амтлаг, зөөлөн хөнгөн, шингэц сайтай, тунгалаг, муу үнэргүй, хоолойд хорлолгүй, ууваас ходоодонд тустай"*хэмээжээ.

Бидний сайн мэддэгчлэн, говьд 40 хоногийн туршид ус уулгүй явж чаддаг тэмээ (Гэхдээ нэг удаа их хэмжээний ус уун нөөцөлж авсны тусламжтайгаар), хар ус уудаггүй хагд өвс иддэггүй хэмээн домоглодог тарвагыг эс тооцвол бусад бүх амьтан ургамал ялангуяа хүн усгүйгээр тун цөөн хоног л амьдарч чадна. Сүм хийдүүд гол шүтээнийхээ өмнө усыг тахил болгон өргөдөг. Яруу найрагч Данзанравжаа "*Усны эх ариун аваас рашаан буюу*" хэмээн өгүүлжээ.

*209 - T.M.Wigley, M.J. Ingram and G.Farmer( edited) Climate and History: Studies in Past Climates and their Impact on Man. Cambridge: Cambridge University Press, 1981, т.330-333*
*210 Ц.Чүлтэмнамдаг. Ус ба байгаль хамгаалах уламжлал /МБОХХ "Байгаль" сонин, 2005, N-06(212)/*


*Зураг 43*


*Зураг 44*

“Монголчууд усыг “чандмань эрдэнэ”, “далай ээж”, “хатан ээж” хэмээн эхтэйгээ зүйрлэн хүндэтгэн хамгаалж, “ус уух хувьтай хүн”, “арьс махны завсраар орж, эм тан болж эдгээж илааршуулж хайрла” хэмээн шүтэн биширч өвчин эмгэгээсээ салж байжээ… Бидний өвөг дээдэс арга билгийн ухаанаар сар, ус, бүсгүй хүн гурвыг билгийн чанартай гэж үзэж эмэгтэй хүнийг лусын дагинатай зүйрлэж иржээ. Хүнд амин чухал хэрэгцээтэй зүйлийг ус, агаар хоёртой зүйрлэх нь бий. Хүний амьдралд ус, алт хоёрын чухам аль нь илүү хэрэгтэй, үнэ цэнэтэй болохыг өвөг дээдэс маань үлгэр туульсаар дамжуулан үр хойчдоо ухааруулж ирснийг “Гурван тулам алт” хэмээх үлгэрээс харж болно:

> *“Эрт цагт нэгэн аянчин их элсэн цөлд зүг чигээ алдан төөрч явсаар цангаж үхэх дөхжээ. Замаа олохоос өмнө ус ундаа олох хэрэгтэй гэж унан тусан тэмүүлсээр байгаад гурван арьсан туламтай юм олжээ… Тэрээр “Ус, айраг л байгаасай, биш ч гэсэн хоолой чийглэх унд байгаасай” хэмээн шившиж, тулмыг нээж үзвэл гурван тулам шаргал алт байжээ. Аянчин “Заяа төөрөг минь ийм байжээ” гээд амьсгал хураажээ”.*

“Монгол орон эх газрын эрс тэс уур амьсгалтай, агаарын хэмийн хэлбэлзэлийн зөрөө маш их (80 хэм), хур тунадас багын улмаас хуурай, хүйтэн сэрүүн улирал 8.5 сар үргэлжилдэг. Жилд 200-250 мм тунадас нэн жигд бус хуваарилалттай унах ба хуурай бүс нутагт 50 мм хүрэхгүй унах нь бий. Хоёроос гурван жил ган болж, бороо орохгүйгээс ус чийгийн хомсдолд орж бэлчээр нутаг гандан, нүүдлийн мал аж ахуйг гамшгийн байдалд хүргэх нь цөөнгүй. Мөн эрс тэс уур амьсгалын нөлөөгөөр хүйтэн сэрүүн улиралд газар 3.5 м хүртэл хөлдөн, гадаргын усыг





ашиглах боломжгүй болж зөвхөн газрын доорх усыг ашиглах болдог. Мөнх цэвдэгтэй бүс нутагт гаргасан худгууд дулаан улиралд ч хөлдөж, ашиглалтыг хүндрүүлдэг байна. Хуурай бүс нутгийн гүний усны чанар хэрэглээний шаардлагыг хангахгүй эрдэсжилт хатуулаг ихтэй байдаг.

Монголчууд нутгийнхаа байгаль газарзүйн онцлог ялангуяа усны нөөцийг нарийн ажигласны үндсэн дээр нутгаа Хангай, Говь хэмээн хоёр мужид хуваан энэхүү хоёр мужийн байгалийн нөхцөл байдал, ус ургамлын нөөцөд ахуй амьдралын горим, нүүдэл суудал, хөдөлмөрийн хуваариа зохицуулан аж төрсөөр иржээ. Монголчууд "Говьд хүн болж төрснөөс хангайд бух болж төрсөн нь дээр" хэмээн нутаг орныхоо хатуу ширүүн нөхцлийн тухай егөөдөн хэлдэг. Хангай гэдэгт уул, ус тэгширсэн сайхан бэлчээртэй, амьдрахад бэрхшээл багатай нутаг буюу нутгийн хойд хэсгийг, говь гэдэгт усны нөөц багатай, дулаан өмнөд хэсгийг хамруулсаар иржээ.

Ургамал ургах хугацааны эхний хагаст ус чийг дутагдаж, 7-р сарын эцэс, 8-р сард бороошдгоос ургамлын ургалт хязгаарлагддаг. Өвлийн улиралд нийт тунадасны 5-15%, унаж гүн хөлдсөн газрын цасан бүрхүүл хайлж хөрсөнд нэвчихээсээ өмнө ууршин арилдаг. Хатаж хагссан хөрс ус шингээх чадвар муутай (10%) бөгөөд өндөрлөг нутагт байршсан хэвгий газрын ус богино хугацаанд урсан өнгөрдөг[211]. Өөр нэг тоо баримт дурвал, Монгол улс 67 мянга гаруй км урттай, 3811 байнгын урсацтай гол горхи, 0.1 ам км-ээс том талбай бүхий 500 шоо км нийлбэр эзэлхүүнтэй 3000 гаруй нуур, байнгын ундаргатай 6900 орчим булаг шанд, 540 орчим ам метр талбай бүхий 190 орчим мөсөн гол, 250 гаруй рашаантай. Тус орны цэнгэг усны ихэнхийг гадаргын ус буюу гол горхи, булаг шанд, нуурын ус бүрдүүлдэг.[212]

Манай ард түмэн эрт дээр үеэс эхлэн орчмынхоо газрын хөрсийг ус чийгээр хангадаг, ус зүйн сүлжээний нягтшил ихтэй, томоохон голын сав газрыг хайрлан хамгаалах талаар онцгой анхаарал тавьсаар ирсэн билээ. Тэд усыг хамгаалахтай холбоотой хорио цээр, хэв хууль, хууль цааз гаргахын сацуу, тухайн гол мөрөн, булаг рашаан, нуурыг тахилга шүтлэгтэй, лус савдаг оршсон ариун газар хэмээн итгэж, итгүүлэх замаар хамгаалсаар ирсэн байна. "Байгалийн үзэсгэлэнт тогтоц, загас жараахай арвинтай гол горхи рашаан булгийн орчныг хол ойрын хүн егүүтгэхээс болгоомжилж *догшин газар* хэмээн нэрлэж нутгийн ард түмэн байнгын хараа хяналтдаа байлгаж, онголж дархална. Тэгээд ч монголчууд усны

211 *Л.Жанчивдорж. Байгалийн чийг хангамшлын нөхцөл ба усны нөөц баялгийн хамгаалалт, ашиглалтын асуудалд /Цагаан ном/, УБ., 2002, т.185*

212 *З.Батжаргал. Монгол орны байгаль орчин. УБ., 1995, т.64*

амьтан загасыг хоёр нүдээ аньдаггүй, амарлингүй тайван, урт настай, үхэшгүй мөнхийн бэлгэдэл хэмээн үзэж, эртнээс эдүгээ хүртэл сүлдэндээ дээдэлж, найман тахилдаа багтаан шүтэж,

*"Нуур амар бол*
*Нугас амар",*
*"Хүн хүнийхээ хүчинд*
*Загас усны хүчинд",*
*"Уснаас салсан загас*
*Уулнаас салсан барс"* гэхчлэн ярьж сургаж ирсэн болой. Монголчууд унаж яваа морь, адгуулж байгаа мал сүргээ услахдаа худаг, булаг шандны эхийг гэмтээлгүй байхаар тооцож урсгалтай газрыг сонгох, эсвэл элсийг нь хонхойлж ус дүүргээд ашиглана. Буцахдаа хүний өөрийн ялгалгүй дахиж янзлан хэвийн байдалд оруулаад орхино.

Түүнээс гадна гол усаа хамгаалах үүднээс ихэс дээдэс, хаад ноёд тухайн цаг үеийн нөхцөл байдлыг харгалзан зохицуулах зарлиг айлдаж, лүндэн буулгасаар ирсэн ба тухайн нутгийн ард олон, тэр дундаа зэрэг хэргэмтэн, сэхээтнүүд хаад ноёдод өргөх бичиг айлтган зарлиг гаргуулж, газар усаа хамгаалах талаар их зүйлийг хийсээр иржээ. Богд хаант Монгол улсын үеийн "Орхон голын зэрэг таван газрын алтны ордыг нээхийг зогсоон шийтгэх явдлыг айлтгасан нугалбарын эх"[213] -д Орхон, Хараа, Ерөө, Туул, Тэрэлж голын савд алтны орд нээхийг зогсоох талаар Богд хаанд айлтгал бичиг өргөж шийдвэрлүүлэх талаар бичжээ. Эдгээр голын сав газар Монгол орны усны сүлжээний нягтшил ихтэй хамгийн том гурван мужийн нэг юм.

Гэтэл өнөөгийн байдлаар манай улсын хэмжээнд алт олборлох лиценз бүхий хэдэн зуун компани үйл ажиллагаа явуулж буй нилээд хувийг энэ хавийн нутагт алт олборлож буй аж ахуйн нэгжүүд эзэлж байна. Эдгээр алт олборлодог компаниудын техник технологи машид хоцрогдсон бөгөөд шороон дахь алтны агууламжийн зөвхөн 10%-ийг ялгаж авч чаддаг, үлдсэн 90% нь алт угаах төхөөрөмжийн гадна үлддэг. Газрын өнгөн хөрсийг хуулан алтны агуулга бүхий шороог гарган ирдэг тул газар хөрс, байгаль орчинд маш их хохирол учруулдаг. Ихэнх аж ахуйн нэгжүүд хөрсний нөхөн сэргээлт хийдэггүй. Хийлээ ч нэгэнт байгалийн зохицолдоо нь алдагдсан хөрс хэзээ ч нөхөн төлждөггүй. Үүнээс болж гадаргын болон газар доорх

*213 orqun γoul-un jerge tabun γajar-un altan-u ordu-yi negekü-yi joγsuγan šidkekü yabudal-yi ayiladqaγsan nuγulburi-yin eke (гар бичмэл), ҮНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг. Байрлал- 8079/96, 20 хууд., хэмжээ 27x26 см*





усыг тогтон баригч болсон хөрс гэмтэж,[214] Монгол орны томоохон гол мөрөн ширгэх, усны урсгал нь тасрах аюул хаа сайгүй нүүрлээд байна.

Сүүлийн жилүүдэд алс хязгаар нутгаас нийслэл, төвийн бүс нутгийг чиглэсэн хүн амын шилжилт ихэссэнээс тус бүс нутагт малын нягтшил ихэсч бэлчээрийн даац хэтрэн, доройтол нь нэмэгдэж, улмаар энэ нь усны нөөц хомстох, цөлжилт хүрээгээ тэлэх шалтгаан болж байна. Түүнчлэн, хязгаараас төвийн бүс, нийслэлийн ойролцоо шилжин суурьшигчид шинэ экосистемд дасан амьдрах, амьжиргаа залгуулах санхүүгийн эх үүсвэр олж авах, түлшинд хэрэглэх зорилгоор хот орчмын ногоон бүсийн ой модыг ихээр сүйтгэж, орчныг бохирдуулан энэ нь гол мөрний усны төвшин татрах, ширгэх өөр нэг шалтгаан болж байна[215]. Иймээс өвөг дээдсийнхээ олон зуун жилийн туршид хуримтлуулсан ус хамгаалах арга ухаан, туршлагаас хойч үедээ өвлүүлж, олон нийтэд таниулах нь чухал.

Монголчууд тахилга шүтлэг бүхий, ариун булаг рашааныг шүтсээр ирсэн бөгөөд аливаа өвчнийг анагаах, тамир тэнхээ оруулах зэрэг үйлчлэлээрээ ариун булаг рашаан, тэдгээрийн орчмын газрыг нь экологийн эерэг хүчин зүйлс бүхий газарт тооцож болно. Ус чандмань эрдэнэ гэвэл тэрхүү чандмань эрдэнийн дээд нь рашаан бөгөөд элдэв төрлийн өвчнийг анагаан, тамир тэнхээ, эрч хүч сэлбэж байдаг ид шид увидастай. Рашаан усыг зоргоороо уух, мал сүргээ услахыг ямагт цээрлэсээр иржээ. Учир нь рашааныг хамаагүй уувал архаг хууч хөдөлж, хор болдог тул оточ эмчээс асууж, өдөр судар үзэж, тодорхой цаг хугацаа, тун хэмжээгээр уудаг ба рашаан уухаар ирээд рашаан булгийн дээд талд, саахалт айлаас ойрхон зайд гэр майхнаа барьдаггүй ажээ. Рашаан усанд тухайн нутгийнхны зэрэгцээ өвчин эмгэгээ эдгээхээр хол ойроос зорьж ирсэн хүмүүс өргөл барьц өргөж дээжилдэг нь их байжээ. Рашаан булагт ихэвчлэн хадаг, дал (яс) тэргүүтнийг олноор нь зүүж, түүний эхэнд юм угаах, хог буртаг хаях, сүү цагаан идээ дусаах зэргийг ихэд цээрлэх бөгөөд мал, хүн өвдөх тохиолдолд рашаан усанд элдэв хорио цээртэй юм оруулснаас газар ус догширлоо гэж төсөөлж ойлгосоор ирсэн ба ер нь л монголчууд *ургаж байгаа цэцэг, ундарч байгаа булагт* хиртэй гар хүргэхийг цээрлэдэг.

Рашаан хамгаалах агуулгатай ***хорио цээрээс*** дурдвал, "Рашаан булаг усанд бохир юм оруулах, сүү цэгээ дусаах, дэргэд нь юм угаах, угаадас асгах, гадаалах, морь харах, дэргэдэх мод, бургасыг нь огтлох, хад чулууг

*214 2002 оны 12 сарын 13-нд БОЯ дээр зохиогдсон семинарын мэдээ*

*215 У.Эрдэнэтуяа. Хүний экологи: Нийгмийн систем, экосистемийн харилцан сөрөг нөлөөллийн зарим шалтгаан (МЭШАЗХ-ы ЭШ Бага хурлын илтгэлээс), УБ., 2003*

нь хөндөх хөдөлгөх, түүнд буй загас жараахай, хорхой шавьжийг алж хөнөөх, рашааны усаар мал сүргээ услах, ундаалах" зэрэг нь цээртэй ажээ. Булаг рашааныг тахихдаа түүний урсгал ундаргын эхэн тус газар чулуун овоо босгож, бургас модоор чимэн сан талбин, мөргөж, идээ шүүс, сүү сацал, архи цагаан идээг овоондоо өргөж иржээ. Монголчууд гол мөрөн, булаг рашаан, нуурын усанд аливаа бохир бузар гэж тооцдог зүйлийг оруулах, голын уснаас сүү тос наалдсан шанагаар утгах, булаг шандны усанд хувцас хунар ба биеэ угаахыг чандлан цээрлэдэг. Байгаль орчин бохирдож, уух ус бузартвал хүн малд аюул зовлон тохиохыг мэдэж, дээрх мэт хорио цээрийг тогтоожээ.

Монгол нутагт жилийн дөрвөн улирал ээлжилдэг, хур борoo орох хугацаа харьцангуй богино, газар нутгийн ихэнх хэсгийг гадаргын усны нөөц багатай тал, говь эзэлдэг тул цэвэр усны нэгэн гол эх үүсвэр болсон худаг усаа хамгаалах тал руу анхаарч, түүнийг цэвэр ариун байлгахад чиглэсэн хорио цээрийн ёсыг мөрдсөөр иржээ. Тиймээс булаг шандаа дархлан хамгаалдаг шиг худаг усаа ч эрхэмлэн дээдэлсээр иржээ. Худаг нь ихэвчлэн хот айлаас арай зайтай, хайр чулуутай газар орших ба замын захаар байрлах нь түгээмэл. Худгийн орчим цэвэр цэмцгэр байдаг ёстой, дээд тал, салхин талд нь хог овоолох, бие засах чанд цээртэй.

Монголчуудын худаг усыг хамгаалахад чиглэсэн зарим хорио цээрээс авч үзвэл "Ховоо хувингийн дээс, олс сурыг газраар чирэх, онгоцыг гишгэх, дээгүүр нь алхах, хөөтэй тогоогоор ус авах, усанд нь сүү цэгээ дусаах, гэрийн ар талд худаг гаргах, амсар дээр нь сандайлж суух цээртэй. Суувaас худагт унаж осолдоно, хормой бөгсөөрөө худаг ус бузартуулна, лус хилэгнэнэ, худаг ус ширгэнэ, бохирдоно гэнэ. Шинийн нэгэнд худаг дээр хоосон очдоггүй, цагаан идээ боов авч очдог. Худгаас татаж гаргасан усаа дахин буцааж хийдэггүй, худгийн онгоцыг хоосон орхидоггүй, малаа усалсны дараа заавал ус дүүргэж орхидог нь цангасан малд хишиг хүртээвэл худгийн ус үл дундарна гэж үздэгтэй холбоотой. Худаг дээр хоосон хувин савны амсарыг дээш харуулан тавибал ус татарна гэх тул заавал хөмөрч, эсвэл таглаж тавина. Худаг дээр мал услаж байгаа, ховоо татаж байгаа хүнд заавал ховоо ус татаж өгөөд, хэрвээ яаруу яваа бол учраа хэлээд цааш явна. Худаг усны ойр морь харах, гадаалахыг цээрлэнэ. Зөрчвөөс ус унд бузарлав гэнэ. Худаг дээр эм хүн алцайж зогсох цээртэй"[216] гэсэн хорио цээр байна. "Хэрвээ худагт мал амьтан унаж үхвэл усаа шавхаад улайдмал халуун чулуу хийж хорхоглон ариутгаж лайддаг,

216 *Л.Түдэв. Аман хууль. УБ., 2000, т.128*




мөн усаа шавхаад хусны шатаасан нүүрс хийж хоёр хонуулаад усаа бас дахин шавхаж лайддаг"[217] асан нь хүн малын халдварт өвчин гарахаас сэргийлсэн, мөн ус бохиртож ширгэхээс хамгаалсан арга хэмжээ юм.

Монголчууд "Урсгал усанд алив юм хамаагүй угаахыг цээрлэнэ. Хэрэв угаах бол сав суулгаар уснаас нь утган авч хол очиж угаана. Урсгал ус, нуур, цөөрөм рүү мөр харахыг цээрлэнэ. Эдгээрийг зөрчвөл лус хилэгнэнэ, унд ус бузарлана" хэмээн үзэж, энэ хорио цээрийг өдөр тутмын хэвшил болгон мөрдөж ирсэн бөгөөд өнөөдөр ч ёс заншлаа мэддэг, хүндэтгэдэг хүмүүс энэ дэг ёсыг дагасаар байна. Ер нь "Байгалийн ус өөрийн бохирдлыг арилгах нарийн зохилдлоготой бөгөөд үүнд бактери, мөөг, замаг мэт доод ургамал гол үүрэг гүйцэтгэдэг. Гэвч усны бохирдолт хэт ихэссэн юм уу хорт бодисоор бохирдсон үед ус өөрийгөө цэвэрлэх чадвар нь алдагддаг. Ийм усанд ургамал, амьтан амьдрах боломцоогүй болдог"[218].

"Голын эх, түүний ай саваас мод огтолж, хад чулууг ховхолж болохгүй. Хэрвээ ингэвэл лус хилэгнэж, ус ширгэнэ. Зайлшгүй шаардлага гарвал ховхолсон чулууныхаа ормыг шороогоор дүүргэж тэгшил. Огтолсон модныхоо хожуулыг нойтон шавраар хучиж бай" гэж сургаж, мөрдөж иржээ. Түүнчлэн рашаан усны элдэв могой, гүрвэл, мэлхий, загас, жараахай, усны шувууг егүүтгэж устгахыг цээрлэж, эдгээр амьтад нь рашаан усны эзэд, албат төдийгүй усны шимийг тэтгэгч нар хэмээн үздэг[219].

Монголчууд байгаль орчноо хайрлан хамгаалж, хишиг өгөөжийг нь зүй зохистой хүртэхийн хамтаар жам ёс, зүй тогтлыг нь нарийн ажиглаж, хуульд нь зохицон амьдарсаар иржээ. Хүний үйл ажиллагаа байгаль орчинд нөлөөлдөг төдийгүй, хүн, хүний нийгэм ямагт байгалиас хараат оршдог тул түүний хуулинд захирагдах нь зайлшгүй юм. Иймээс цаг улирал, байгалийн үзэгдлийн давтамжийг гярхай ажигласан монголчууд жилийн тодорхой зарим сар, өдөр, цагт ямар нэг харшлах үйлийг хийхийг цээрлэсээр ирсэн байна. Жишээ нь, "Зуны нар буцахаас өмнө урсгал усанд ордоггүй, хор нь гараагүй цагт усанд орвол өвчин олно, өрөөл татанхай болно. Намрын уур орсон өдөр усанд орж угаалга хийдэггүй, цагаан мараа өвчин олно. Гурван цагаан нуугдлын хугацаанд усанд орох цээртэй" гэх мэт хориг байдаг ажээ. Мөн настайчуул "Зун шар цэцэг гүйцсэний дараа усанд орж болно" гэж хэлдэг байжээ.

217 *Ж.Санжид. Гаднаас гал гуйдаггүй. УБ., 1998, т.29-30*
218 *Л.Чогсомжав, Д.Эрэгдэндагва, Я.Цэнд-Аюуш. Байгаль орчноо хамгаалъя. УБ., 1982, т.55*
219 *Ц.Чүлтэмнамдаг. Ус ба байгаль хамгаалах уламжлал /МБОХХ "Байгаль" сонин, 2005, N-06(212)/*

Монголчууд усанд хамаагүй орохыг цээрлэдэг байсан, тэгвэл яаж удаан хугацаагаар усанд оролгүй явж чадаж байсан юм бол гэдэг асуудлыг өнөөдөр хүмүүс тавьж ихэд гайхдаг. Учир нь өнөөгийн бидний хувьд энэ нь төсөөлшгүй зүйл мэт санагддаг. Гэтэл усанд орох гэдгийг зөвхөн гол нуурын усанд орох гэсэн утгаар нь хэлж буй бөгөөд хувин саваар ундны болон ахуйн хэрэгцээний усаа авч хэрэглэхийг хэзээ ч хориглож байгаагүй. Гэхдээ хээрийн судалгааны явцад сонссон нэг аман мэдээг энд дурдахад сонин байх болов уу. Дорнод аймгийн Халхгол сумын иргэн 62 настай Д.Балгансүрэн: *"Дээр үед настай хүн бол ус бохирдуулна гээд ордоггүй, эмэгтэй хүн ичээд ордоггүй байсан. Би нэг хөгшнөөс "Та нар яаж усанд орж хирнээсээ салж байсан бэ?" гэж асуухад тэр хөгшин "Дээр үед малаа хужирлаж явахдаа 6 сарын 22-ны зуны пүү халуунд давстай шүүтэй усанд очиж орохоор биед хамгаалалтын бүрхүүл тогтдог байсан" гэж надад ярьсан"* хэмээн өгүүлсэн нь сонирхол татаж байна.



*Зураг 45*

Хүмүүсийн өдөр тутмын амьдралын туршлагаас үүдэн бий болсон нуур гол, мөрний усанд ам гардаггүй, хэдий сайн усч боловч усанд ам алдваас үйж үхнэ, амиа алдана, "усч хүн усандаа" гэдэг. "Зуны халуун өдөр худаг булгийн хүйтэн усаар толгойгоо угаах, толгой дээрээ цочмог асгавал цус царцан өвчин олох буюу ухаан балартан үхэдхийнэ", "Үдээс хойш ус авахыг цээрлэнэ. Худаг, булгийн ус өглөө эрт тунгалаг, элбэг устай байдаг тул унд хоолны усаа өглөө эрт авдаг". Мөн "үхсэн хүнийг булаг шандны ойр газар оршуулбал үхээрийн бузар болно, үхсэн хүнийг оршуулах замдаа усаар гарах, гатлахыг цээрлэнэ. Гаталбаас сүнс нь тамаас гарч чадахгүй"





гэсэн цээр байдаг. Үхсэн амьтны цогцос ялзрахад задрах урвал явагдаж, олон тооны хортой бодис ялгардаг. Энэ нь орчин тойрныг бохирлоод зогсохгүй, хүн малын эрүүл мэндэд ч халтай.

Дээр өгүүлсэнчлэн, монголчуудын дунд ус хамгаалах агуулга бүхий үеэс үед уламжилж ирсэн, нийтээр дагаж мөрддөг хорио цээрийн тогтсон ёс байхаас гадна газар газрын хүмүүс өөрийн нутаг орондоо байдаг рашаан усыг хайрлан хамгаалах, хүүхэд залуустаа итгэл бишрэл төрүүлэх үүднээс янз бүрийн аман яриаг өгүүлэх нь олонтоо. Төв аймгийн Лүн сумын ойролцоо нутгийнхны шүтдэг Хангай нэртэй уул байдаг бөгөөд ойр орчмынх нь ургамлыг тасдаж, амьтныг агнаж болохгүй гэдэг. Ялангуяа рашааныг нь бохирдуулж болдоггүй гэж нутгийнхан ярих ба тэд "нэг хүн рашаан авч байгаад хувингийн тагаа усанд унагааснаас хараагүй болсон. Нэг хүүхэд Хангайн хавиар тоглож яваад цэцэг навчсыг нь тасдаад мэдрэл муутай болсон. Гэхдээ рашааныг зөв авбал өвчнийг хоромхон зуурт илааршуулдаг" гэх мэтээр өгүүлдэг.

Завхан аймгийн харъяат Ганболд[220] Эрдэнэхайрхан сумын нутаг дахь "Мухартын гол гэдгийг их догшин ширүүн гэдэг. Хүмүүс амралт зугаалгаар Мухартын гол руу явах болбол аргадан гуйж, "Таны уснаас ундаалж нэг өдөр алжаал юугаа тайлья" хэмээн мөргөдөг. Голд сүү цагаа, хир буртаг оруулахгүйг хичээдэг. Мөн ойр орчмын булгууд ч их ариун дагшин, ширүүн догшин. Мухартын гол хэмээсний учир нь энэ гол элсэн доогуур шургаж яваад гэнэт их өндөр элсний бүүргэний мухраас оргилж гарч ирсэнд оршино. Оргилж гарч ирсэн энэ гол маань бүтэн элсэн дундуур урсана. Захаар нь бургас, хус, далиу, нарс холилдож ургана. Дээрээсээ өөрөө салбарласан олон булагтай" хэмээн ярьсан юм. Энэ гол нь байгалийн өвөрмөц содон тогтоц бүхий, үзэсгэлэнт газар төдийгүй, эрэг дагуу нь олон зүйлийн мод ургамал ургасан газарзүйн чухал байршил бүхий газар тул нутгийнхан түүнийг хамгаалж, шүтэж ирсэн харагдаж байна.

Гол мөрөн, нуур, түүний орчмын газарт хайр гамгүй хандах нь байгалийн үзэсгэлэнт сайхан тогтцыг алдагдуулаад зогсохгүй, хүний амьдрал ахуй, мал сүргийн өсөлтөд ч муугаар нөлөөлж болохыг үр хүүхдэдээ ойлгуулахын тулд янз бүрийн домог ярьсаар иржээ. Дарьганга нутгийн домогт "Урьд цагт холбоо нуурууд холбоотой, элсний зүүн захыг эмжин урссан нууртай байжээ. Нуур нь усны үхэртэй тул Гангын хөвөөнд байсан айлуудын үнээ сувайрдаггүй байсан гэнэ. Нуур тал бүртээ хайлс, буйлс, гүйлс зэрэг төрөл бүрийн төгөл модтой, хөвөөгөөрөө

*220 Завхан аймгийн Эрдэнэхайрхан сумын ИТХТ-н дарга (2003 онд)*

битүү ногоон зүлэг ширэгтэй, өнгийн цэцэгс алаглан жигдэрсэн үзээд ханашгүй үзэсгэлэнтэй байжээ. Гэтэл Ганга нуурыг хайр гамгүй ашиглаж, бузарласнаас болж, нуурын ус 3-5 хоног улаан цагаанаар эргэлдэн хуйларч байгаад гэнэт савнаасаа хальж, нэгэн асар том элсэн манхыг сэтлэн Өргөний болон Баарайн гол, Ар бүрдээр дамжин хойд зүгт урсчээ. Тэр цагаас эхлэн усны үхэр Ганга нуураас дайжин шилжиж, Дарьгангын хошуу үхрээр цөөрч хойт зүгт үхэр зонхилох болсон домогтой гэнэ"[221] хэмээн өгүүлдэг. Энэ домогт нуур усыг бохирлосноос байгалийн өнгө үзэмж хэрхэн доройтож, өгөөж хэрхэн буурдаг болохыг дүрсэлжээ. Дашрамд дурдахад энэ нутгийн оршин суугчид ам дамжин ирсэн дээрх мэт домгоос гадна нуур ус бузарласан хүнд золгүй явдал тохиолдсон талаар итгэж үнэмшмээр зүйлийг ярьдаг.

Дарьганга нутгийн шүлэгч Ай.Төмөр-Очир "1970-1971 оны үед намайг хүүхэд байхад Алтан-Овооны зүүнтээх Дуут нуурын эрэг дээр Цэнд гэдэг хүн аянганд ниргүүлсэн. Тэр хүн өмнө нь нууранд улаан юм оруулсан (үхрийн арьс шир дэвтээсэн)-аас болж эндсэн болохыг би сүүлд нь нутгийн хүмүүсээс сонссон юм. 1995-1996 оны үед "Газар шороо" романаар кино хийхэд Дарьгангад зураг авалтаар болон уг кинонд тоглохоор ирсэн жүжигчид нуур усанд хамаагүй орж зугаацсаны улмаас тус киног эх зохиолтой нь харьцуулахад төдийлөн сайн болоогүй гэж манай нутгийнхан ярилцдаг. Нүцгэн шалдан хүүхнүүд усанд орж байхад нутгийн нэг өвгөн давхин ирж шилбүүрдэж хөөсөн гэдэг. 18 настай нэг сайхан хүү кинонд тоглосныхоо дараахан нас барсан нь шанд булаг, нуур ус бузарласных гэж хүмүүс ярьдаг. Ер нь иймэрхүү тохиолдлыг ажиглаад байхад ихэвчлэн хүмүүсийн болчимгүй үйлдэл, ялангуяа газар устай харилцахдаа гаргасан алдаа эндэлтэй ямар нэг хэмжээгээр холбоотой болох юм шиг санагддаг" хэмээн надад өгүүлсэн юм.

Монголын хаана ч очсон нутгийн ардууд энэ мэтээр хүүрнэх нь түгээмэл бөгөөд нутгийнхаа нуур ус, гол мөрөн, рашаан булгийг ариун дагшин хэмээн сэтгэж, хэрвээ бузарлавал гай зовлон нүүрлэнэ хэмээн гүнээ итгэцгээдэг. Иймээс тэд усанд улаан цагаан, бохир бузар зүйл оруулдаггүй байсаар иржээ. Хүний амьдралд өвчин зовлон, үхэл хагацал тохиох нь хорвоогийн жам хэдий ч энэ бүгдийг монголчууд ус булаг бузарласан, мод чулуу хөндсөнтэй холбон тайлбарладаг нь хэн боловч хазгай гишгэж, санаатай болон санамсаргүйгээр алдаа эндэл гарган эх

221 *Дарьганга нутгийн домог. Баруун-Урт. 1993, 29-30т. /О.Сүхбаатар. Монгол газар усны нэрийн домог. УБ. 2001, т.159-аас ишлэв/*





байгалиа сүйтгэх вий хэмээн болгоомжилсных юм. Дээрх ярианаас үзэхэд нуур усанд оршдог лус нь хүн алдаа эндэл гаргахад догшрон хүний ахуй амьдралд хор хөнөөл учруулдаг хийбод төдийгүй, тухайн газар орны хүн зоныг тэтгэн ундаалагч, авран хамгаалагч, мал сүргийг үржүүлэгч эзэн ажээ.

Монголчуудын дунд газар, ус, мод чулууг санаатайгаар хөндөх тохиолдол бас байсан гэнэ. Буцаж няцашгүй хатуу андгай тангараг өргөх тохиолдолд мод огтлон, шороо чулуу ховхолж, гол ус руу өргөж байсан мэдээ буй бөгөөд тангараг өргөгч этгээд хэрвээ түүнээ зөрчвөл ямар ч хатуу цээрлэл хүлээж авахад бэлэн гэдгээ амладаг байсан бололтой. Монголчууд газар шороо, уул усыг хүний нэгэн адил мэдрэл судастай гэж үзэж байсан нь тэдний сав шимийн ертөнцийн зүй тогтлын талаар нарийн гүнзгий мэдлэгтэйн гэрч юм. “Хүний судас таславал үхэж болдгийн нэгэн адил газрын судас тасалбал байгаль үхдэг гэж үздэг байв. Тийм ч учраас хавар мод тайрах, хамаагүй газар ухаж төнхчихийг хамгийн цээртэй зүйлд үздэг байв. Ерөөгийн эхэнд их намагтай газрыг бартаа туулагч хэд хэдэн машинаар дайран зам гаргасны дараа намгийн ус нь алга болж гол ширгэсэн талаар нутгийн хүмүүс ярьдаг. Чингэлтэй уулын эхэнд нэгэн том мод унагасны дараа ихэнх булаг нь ширгэсэн гэдэг. Энэ нь бас л тэр газрын судсыг тасалсан хэрэг ажээ”[222].

Өнөөдөр Сэлбэ голын ус ширгэж, зөвхөн далан нь л үлдсэнийг бид харсаар байгаа билээ. Энэ нь зах зээлийн харилцаанд шилжсэнээс хойш Чингэлтэй уулын модыг их хэмжээгээр огтлон экспортолж, мөн амины хэрэгцээнд болон ашиг орлого олох зорилгоор ихээр ашиглаж буй, хөдөө нутгаас хүн ам олноороо шилжин ирснээс нийслэл ногоон бүс рүүгээ улам хаяагаа тэлсээр буй зэрэг олон шалтгаантай. XIX зууны эцэст Туулын ус ховордохоос болгоомжилж түүний эхэн савын ойг огтлохыг хоригложээ. Мөн тэр үед “Рашаан усны тус эрдэм” хэмээх товч зохиол гарч түүнд мод чулууны бичиг сийлж, рашааны орчин тойрныг ариун цэвэр байлгах тухай өгүүлсэн байдаг. Эдүгээ ч зарим рашааны дэргэд түүний анагаах чанарыг заасан хуучин бичигтэй самбар, тусгай пайз байдаг.

Монголчуудын бөөгийн шашин дахь газар усны талаарх үзэл нь газрыг хамаа бусаар хөндөхгүй, усыг бохирдуулахгүй байх тал дээр ард олны сэтгэхүйд хүчтэй нөлөөлсөөр ирсэн байна. Энэ талаар доктор О.Пүрэв “Монголын бөөгий шашин” зохиолдоо “Лус нь ертөнцийн бүх усанд оршдог. Ус нь лусын гэр орон учир усыг ариун нандин байлгахын

*222 Ч.Арьяасүрэн, Х.Нямбуу. Монгол ёс заншлын их тайлбар толь. УБ., 1992, т.513-514*

тулд байгаль дээрх ус рүү сүү, цус дусаахгүй, элдэв ялгадас оруулахгүй, усан дотор хуурай газрын амьтан алахгүй, Усны эрэгт ойр суун хог хаягдал ялангуяа үс гэзэгний сэвийг усанд оруулахыг ихэд цээрлэдэг байсан. Гал ус хоёр харш тул усны эхэнд гал түлэхгүй, унтахгүй, хоёр усны бэлчир газар нутаглан сууж болохгүй"[223] хэмээн тэмдэглэжээ. Монголчууд усны эзний орон гэр хэмээн гол мөрний эх, нуур, булаг, рашааны дэргэд овоо босгон тахьдаг ч энэ нь уул овооны тахилга шиг олныг хамарсан өргөн хүрээнд явагдаж байсангүй. Лус хуран чуулах, ирэх өдрийг үзэж овоонд хадаг, идээ цагаагаа өргөн, сан уншлага унших төдийгөөр хязгаарлагдаж байсан бололтой. Харин нутгийн хүмүүс тухайн гол мөрөн, рашаан булгийн орчмын мод чулууг хөдөлгөх, усанд нь бохир оруулахыг цээрлэн шүтэн дээдэлсээр иржээ. Мөн лус тахих тухай нэгэн мэдээ буйг дурдвал "Эмэгтэй хүн бусдаасаа онцлог гол усны эх, булаг шанд, рашаан нуурын өмнөд этгээдэд овоо босгоод тэргэл саран гарах, лусын буулттай шөнөөр овоогоо нар буруу тойрон гороо хийж, өмнө нь усныхаа чигт харан лусын залбирал үйлддэг, харин эрэгтэй хүн арга чаргатай хэмээн уг зан үйлд оролцдоггүй байв"[224].

Монголчууд "булаг ус догширлоо гэж үзвэл эхэнд нь сан тавьж, хөх ямаа сэтэрлэн аргадаж байжээ. Мөн ... усны эзнийг баясгана гэж булгийн эхэнд тариа будаа, улаан зэс оролцуулан сан тавиад, дараа нь шинэ нутагт нүүдэг ёс түгээмэл байжээ... Бас Лустыг баясгахаар булгийн эхэнд алаг мэлхийгээр өнгийн чулуу өрдөг заншил ч байжээ. Алтайн урианхайчууд саяхан болтол ус булгийн эхэнд чулуугаар алаг мэлхий өрдөг ёс заншлаа хадгалсаар байсан байна. Ийм чулуун алаг мэлхийгээр лусын эзэн тоглож баясдаг гэдэгт итгэдэг. Ийнхүү мэлхий өрдөг нь түүнийг лусын амьтан гэж үздэг монголчуудын төсөөлөл болно... Тэд лусын сан тавьж, ус тахихдаа, хаварт хойд зүгээс өмнө зүгт урсах булаг, зуны цагт зүүн талаас баруун тал руу харсан булаг усны эхэнд сан тавьж, мөргөдөг. Ингэхдээ уг булгийн эхэнд бие турш (босоо хүний хэмжээтэй) өндөр модонд таван өнгийн бөс даавуу, таван хошуу малын ноос уяна. Тахих хугацаа нь хаврын эхэн сарын 8, 15, дунд сарын 15, зуны эхэн сарын 15, дунд сарын 15-20-ны өдрүүд ажээ. Эдгээр өдрүүд луу, могой өдрүүд таарвал нэн сайн гэнэ. Булаг усанд бохир зүйл орсон гэж үзвэл мөн ийм тахилга хийдэг байжээ. Сан тавьж тахилга хийх үед хиншүү хярвас гаргахыг хатуу цээрлэдэг."[225] "Усны овоог тахихдаа усныхаа өмнө талд овоогоо босгоод түүнээ нар буруу 3 тойрч,

*223 О.Пүрэв. Монголын бөөгийн шашин. УБ., 2000, т.77-79*
*224 Ц.Чүлтэмнамдаг. Ус ба байгаль хамгаалах уламжлал /МБОХХ "Байгаль" сонин, 2005, N-06(212)/*
*225 М.Ганболд. Алтайн урианхайн уламжлалт шүтлэг. УБ., 2001, т.64*





овооныхоо өмнөөс хойш ус руугаа чигтэй харж залбирна. Усыг мөнгө архиар тахиж, рашаанаар ариулна. Сүү махны зүйл оруулахгүй. Рашааны овоонд хадаг, далны яс зүүж хүндлэн тахина. Ус гатлахдаа мориноосоо бууж уснаас нь духандаа хүргэн адис аваад гатална. Алс явахдаа угаасан уснаасаа амсана"[226].

Манай улсын зүүн хязгаарын Буйр нуурын урд талын ихээхэн хэсэг нь манай нутагт, хойд талын өчүүхэн хэсэг нь Хятад улсад хамаарах бөгөөд энэ нуурт Халх гол цутгадаг. Халх голоор нутаглагсдын дунд Буйрын эзэгтэй цагаан хувцас бүхий нэгэн эмэгтэй нуурын хойд хадан дээр сууж, тэр хавийнханд ач ивээлээ үзүүлсээр байдаг хэмээн нутгийнхан Буйр нуурын хойд хадыг жил бүр тахиж байжээ[227]. Эндээс үзэхэд, усны эзэн, лусыг тахих ёс монгол нутаг даяар нийтлэг байсаар иржээ.



***Зураг 46***

Томхон гол мөрөн, нуурын тахилга өргөн хүрээнд явагдаж ирсэн ба тэднийг алт мөнгөн ембүүгээр тахих өвөрмөц ёс бий. Отгонтэнгэрийн Төрийн их тахилгын үеэр Бадархундага нуурыг алт, мөнгөн ембүүгээр (эдүгээ цагт алт мөнгөн эдлэл, тэр дундаа алтан аягаар) тахиж байна.

Мөн "Орхонд түшээ гүн цол хайрласнаас хойш Улаанцутгаланд жил бүр 20 лангийн ембүү өргөдөг байсан бол Тэрхийн Цагаан нуурыг тахих ёслолоор жил бүр хошууны айлууд ээлжлэн 50 лангийн мөнгөн ембүүг

*226 Ж.Санжид. Гаднаас гал гуйдаггүй. УБ., 1998, т.28-29*
*227 Ч.Арьяасүрэн, Х.Нямбуу. Монгол ёс заншлын их тайлбар толь. УБ., 1992, т.511-512*

сарлагаа уулнаас хураадаг суран дүүгүүрээр шидэн өргөдөг байжээ. Энэ нь нуурынхаа усны гүн рүү, бас нуурын дундах Чандмань толгойнхоо ойр өргөх зорилгыг агуулсан байжээ."[228]

***Бурхны шашин Монголд дэлгэрсний дараа*** гол мөрөн, нуур, булаг рашааныг бурхны шашны дэг жаягаар тахих болж, тахилгын судрууд зохиогджээ. Бурхны шашны нөлөөгөөр усны эзэн лусын талаарх ойлголт төсөөлөл нарийсч, эрдэмтэн лам нар лус хэмээгч нь чухам юун болох, хэчнээн төрөл байдаг, ямар дүр төрхтэй, хаана оршдог талаар сонирхолтой бүтээл туурвих болсон байна. Зурхай судлаач лам Ш.Агваандондов, төвдөч И.Дэмбэрэл нарын "Лус савдгийн ээл ба хорлол, заслагын хураангуй оршив"-т:

*"... Лус хэмээгч нүднээ үл үзэгдэгч газар усны эзэн адгуусан төрөл хийбод амьтан төдийгүй арга билэг буюу эр эм хэмээн ялгаатай агаад эр лус 360, эм лус 360, лусын зарц, нөхөр сэлт тоо томшгүй олон ажээ... Лусын буулт, буцалт, ичилтийг алив хүн сайтар мэдвээс газар усны эзнийг баясгах, ээл ивээлд багтах, хорлол зэтгэрээс сэрэмжлэх, хорлол нөлөөг хариулга хийх засал үйлдэхэд тустай. Лусын буцах өдөр зохист нийцсэн цээр гаргалгүй, арга засал хийлгүй балин тахил үйлдэх, мөргөл соёрхол айлдваас лус нарт үлэмж хорлол гамшиг учран, эзэгнэн оршин буй орон, орд өргөөн дээр цусан бороо, мөндөр, мэс сум бууна.*

*Тэрчлэн лусын буцалтын өдөр зурхайн ёсыг эс баримтлан балин шалсай өргөж, ном буян үйлдсэн лам хувраг хэнд ч болов эрт орой хэзээ нэгэн цагт лусыг хилэгнүүлсний улмаас ил далд гай барцад, өвчин зовлон, гарз гамшиг нүүрлэдэг. Нэн ялангуяа лусын буцалт буулт тохиосон өдөр түүний хамгаас эрхэмлэн хайрладаг могой, морь, үхэр зэрэг амьтныг егүүтгэн муучлах, тарчилган зовоох, булаг шанд урсгал ус, нуур цөөрөмд цус сүү хийх, элдэв бузар бохир зүйл оруулах, хир буртагт хувцас угаахад дургүйцэж тийн ёс бус үйлдэгчийг лус маш их хилэгнэн хорлодог бөгөөд сохор хар лусын хорлол нүүрлэвэл хэн боловч ангижран хагацахгүй, өвдөж зовох төдийгүй амь насаа алддаг байна. Харин лусын буулт, буцалтын үеэр улай гаргах, хүдрийн заар авах зэргийг тэвчин алив ариун бус зүйл үл үйлдвээс лусын хорлолд үл өртөнө. Лусын буулт, буцалт тохиосон өдөр уул ус, ургамал, ан амьтдыг хайрлан хамгаалваас лус баясдаг тул тийнхүү баясгагчийг лус ивээн, ээлтэй хандаг. Лусын буултын өдөр лусын сан тавих, сэржим*

228 О.Сүхбаатар. Монголын тахилгат уул усны судар оршив. УБ., 2001, т.17





*өргөх, овоо, уул ус тахих, далай тэнгис, гол мөрөнд элс өргөхөд лус нар машид баясан цэнгэж хишгээ хайрладаг тул тайлга тахилгыг зурхайн зурлагыг баримтлан үйлдэх нь чухаг ажээ...*

*Харах нүднээ үл үзэгдэх учраас лус хэмээгч огт байхгүй, лусын хорлол гэж юугаа ярьж мунхруулаад байгаа юм хэмээн ... байгаль дэлхий, газар нутаг, амьтан ургамлыг үл хайрлан сэвтээн егүүтгэгч гэнэн мунхаг хүмүүн бусармаг ёс бус үйлдлээсээ болж, лус хилэгнүүлэн өвчин зовлонд өртөх, гай барцад нүүрлэх, тэр ч байтугай амь насанд цөв суусан нь баримт дурдан тоочивч барагдашгүй"*[229] хэмээн өгүүлсэн байна.

Түүнчлэн энэхүү судартлусыг хэрхэн тахих, тахихад юу юу орохыг ч тодорхой гаргажээ.

Мөн "Лус ирэх харихыг үзэх судар"[230] нэртэй гар бичмэл судартлусын буулт, буцалттай өдрийг хавар, зун, намар, өвлийн эхэн, дунд, адаг сарын өдрүүдээр гаргахдаа чухам яах гэж лус буудаг буцдаг талаар тайлбарлажээ:

*"... Хаврын эхэн сарын 5 шинэд идээний завсар үйлдэхүйн тул харьюу.*

*Хаврын дундадын 18, 20 лус бүгд үндсэн ном сонсохын тул харьюу.*

*Адаг сар лус дурадхал олох мөний тул харьюу. 25-аа ирьюү.*

*Зуны эхэн сарын 18-наа лус босохуйн цаг бөгөөс идэш эрэхүйн цуглал буй.*

*15-наа лус садан болох хурал буй, 20-нд халууны тул харьюу, 25-наа ирьюү.*

*Зуны дундадын 20- хүнс эрэхүйн цуглал. 15,18- лус бацаг барих тул харьюу. 20-нд бас тийм хэмээмү.*

*Өчүүхэн шувуун 5 шинэд сансрын хүрдэнээ үйл үйлдэхүйн цуглал.*

*11- найруулахуй, номын угаал үйлдэхүйн тул харьюу.*

*Намрын эхэн сарын 17- хүнс эрэхүйн тул цугламуй.*

*5,6 хийгээд хаврын эхэн сарын 11, 30, 29, хаврын дундадын 16, адгийн 29, Зуны эхэн сарын 8, 15 болой. Намрын эхэн сарын 23, 29-нд үлэмж цугламуй.*

*Дундадын 15, 29 сайн, адгийн 11, 19 сайн, өвлийн эхэн сарын 13, 22, 30 сайн. Дундадын 20, адгийн 29-нд догшин үйлд өлзийт болъюу хэмээн*

229 *Ш.Агваандондов. Лус савдгийн ээл ба хорлол, заслагын хураангуй. УБ., 1995. т.5-10*

230 *Энэхүү "Лусын ирэх харихыг үзэх судраас" хэмээх судар ҮНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөгийн 4560/96 байрлалд 17194 дансны дугаартай хадгалагдаж байна. Энэ судар нь хятад болгомол цаасан дээр хулсан үзгээр бичсэн ба цаасны байдал нилээд шарласан бичгийн хэв зэргээс 17-р зууны орчим үед хамаарах болов уу. Үгүйдээ л 18-р зууны эхэн үед түүхэн талаасаа бурхны шашин Монголд дэлгэрсний дараа цаг үед хамаарч магадгүй юм. Хар нарийн хүрээ бүхий шугамгүй цаасан дээр хар бэх, хулсан үзгээр бичжээ. Энэ судар 14 хуудастай, эхний хуудсуудад лус ирэх харихыг үзэх агуулга бүхий бичвэр, харин сүүлийн хуудсуудад өөр агуулгатай бичвэрийг бичжээ. 4-8-р хуудас нь дутуу байна.*

*Цуглахуй цагт хичээж үйлдэхүй хэрэг.*

*... Эдний ялгалыг эс мэдвээс*

*Өглөгийн эздэд тус үл болоод өөр хийгээд,*

*Өглөгийн эзэн хоёрт аюул их хэмээн Нагажуна багш номлоруун*" гэх мэтээр нилээд дэлгэрэнгүй тоочсон байна. Энэ судраас үзвэл лус жилийн тодорхой сарын тогтсон өдрүүдэд ирдэг бөгөөд ядарсан үед нь тахивал түүнийг хөндсөнөөс ялгаагүй хилэгнэж, хүнд ач тус үзүүлдэггүй байна.

Гол мөрөн, нуур усны эзэн лусын ихэнх нь уулын эзэн шиг тодорхой дүрслэгдээгүй байдаг ч "Лус савдгийн ээл ба хорлол, заслагын хураангуй" судартлусыг хүн лугаа адил тэргүүн болоод лагшин, мутартай, тэргүүнийхээ оройд таван могойтой, мутартаа рашаант хумх барьсан, доод бие хөл нь усны угалзарсан долгио мэт ер бусын амьтнаар дүрсэлжээ. "Зарим нутаг усны эзэн нь хүнд үзэгдвээс хойчийн заяанд нь тус хүргэдэг ажээ. Баянхонгорын Орог нуурын эзэн нь хар ногоон зүсний усан тэлмэн жороо морьтой, ногоон торгон дээлтэй, нүүрнээсээ ногоон гэрэл цацруулсан үзэсгэлэнт бүсгүй байдаг тухай домогт өгүүлжээ. Эгэл хүнд энэ нь барагтайд харагдахгүй. Эр хүн үзвээс эхнэрийн сайныг хайрладаг, эм хүнтэй учирваас эрийн сайныг заяадаг гэж билэгшээн ирсэн буй. Уул усны лус савдаг нь нүднээ үл үзэгдэх хийбод гэх боловч монголчууд түүнд бат итгэн бүр үзсэн харсан мэтээр ярих нь элбэг."[231]

Лус савдгийн талаарх үзэл төсөөлөл гүнзгийрч баяжихын хамтаар газар усыг тахиж шүтэх ёс ч улам нарийн, утга агуулгын хувьд гүн болж иржээ. Сан тахилгын судрууд олноор зохиогдох болов. Эдгээрт тухайн газар усны эзэн савдгийн талаарх төсөөлөл, тэдний дүр төрх, ааш араншинг тусган, тухайн лус оршсон булаг ус, гол мөрний усны онцлог, анагаах шинж чанар, байгалийнх нь тогтоц, нөөц баялгийн талаар өгүүлэхийн хамт тахилгын зан үйлийг хэрхэн явуулах талаар нарийн дүрслэн тайлбарлах болжээ. Мөн судрын хэл найруулга, бичлэгийн хэв маяг ихэд уран яруу болов. Сангийн судрууд нь тухайн гол мөрөн, нуур, рашаанаа оршсон эзэн лусыг урин залж, магтан баясгаж, тахил идээнийг өргөн, хүссэн хэргээ өчин, аврал энэрлийг гуйн, алдаа эндэл гаргасан бол уучлан өршөөхийг хүсэн, ерөөл, өлзий өгүүлж, ажруулан буцааж буй ерөнхий агуулгатай байна. Ерөнхийдөө гол мөрөн, нуур, булаг рашааны эзэн, лусаас хүн малын өвчнийг илааршуулан арилгах, өвчнөөс хагацаан баясгалант амгалангийн өршөөлийн үйлсийг бүтээх, хур ус цагтаа буун үр тариа боловсрон, мод ургамал арвидах, ад өвчин, гай барцдыг

231 *О.Сүхбаатар. Монголын тахилгат уул усны судар оршив. УБ., 2001, т.13-15*





амирлуулахыг гуйн номын болон эд идээний өргөл өргөдөг байна. Усны эзэн лус, нөхөд сэлтэд өргөх тахилгын эд идээ зай нь бусад сангийн сударт өгүүлдэгтэй агуулга нэг байна. Баянтөхөм нуурын сан сударт "лусын хаан нөхөд сэлтэд":

*"Сэрүүн тунгалаг тахил эрдэм, цагаан цэцэг*
*Сэнгэнэм улаан цагаан зандан, хүж зул,*
*Сэндэн гавар, үнэрт ус, зуун амтат идээн хийгээд*
*Сэтгэл яруу аялгуу ….*
*Бас гурван цагаан, гурван амтат идээ ундаан*
*Балингийн чуулган, элдэв олон эрдэнэ тэргүүтэн баялаг эд*
*Агуурсыг бодитой бэлтгэн сэтгэлээр хувилган"*[232] өргөх тухай тоочжээ. Ихэнх судрат гурван төрлийн цагаан идээн өргөх талаар дурдсан буйгаас рашаан гол усны овоог цагаан идээгээр тахих нь уламжилж хэвшсэн зүйл бололтой гэж дүгнэж болох юм. Цагаан идээг гол нуур руу бус зөвхөн овоонд нь өргөнө.

Тэгэхээр гол мөрөн, нуур, рашаан, булгийг тахиж шүтэхүй нь нэг талаас усанд оршсон эзэн лусаас өвчин барцдыг арилган, ургамал мод, үр тариаг арвитгаж өгөхийг хүсэх буюу амьдралыг тэтгэгч болсон уснаас анагаах шид, шим ундаан, аврал энэрэл эрсэн агуулга бүхий, нөгөө талаас энэхүү анагаах шидтэн, бүхнийг ундаалагч ус хэмээх эрдэнийг дээдлэн, улмаар хайрлан хамгаалах агуулга бүхий уламжилж хэвшсэн эрхэм ёс юм. Монголчууд эрхэм, ариун нандин хэмээн дээдэлсэн аливаа зүйлээ ямагт хиргүй, халдашгүй байлгахыг эрхэмлэдэг болохоор монгол нутгийн ус мөрөн цэвэр тунгалаг байдлаа алдалгүй үеэс үед хүн мал, амьд байгалиа ундаалсаар ирсэн юм.

***Монголчууд усыг хамгаалах талаар хууль цаазда́а*** хэрхэн тусгаж байсны заримаас дурдвал; "Их засаг" хуульд "Ус болон үнс рүү шээвэл цаазлах. Усанд гараа дүрэхийг хориглож, ус утгахын тулд ямар нэгэн сав суулга хэрэглэж байх"[233], "Хавар зун хоёр улиралд өдрөөр усанд орох, гол мөрөнд гар угаах, алт мөнгөн саваар ус татахыг хориглох"[234]-ыг заажээ. Өвөр Монголын эрдэмтэн Сайшаалын тэмдэглэснээр "Хааны алтан ургийнхан 'Их засаг'-ийг зөрчвөөс хүнд хөнгөний байдлаар гяндлах буюу цөлөх ялаар шийтгэмүй… Голын усанд бие угааж үл болох хуультай"[235]

232 Мөн тэнд, т.189
233 В.А. Рязановский. Чингис хааны Их засаг хууль. (орч. Ч.Баатар), УБ., 2002, т.21-22
234 Х.Нямбуу. Чингис хааны Их засаг хууль, УБ., 1995, 23т. /О.Амархүү. Байгаль орчныг хамгаалах монгол зан заншил, хууль цааз. УБ., 2000, т.28-аас дам ишлэв /
235 Р.Сайшаал. Чингис хааны товчоон /Дээд дэвтэр /, Хөххот. т.505

гэжээ. Монголчууд усыг чандмань эрдэнэтэй зүйрлэн дээдэлдэг тул ус руу шээх нь цаазаар авахуйц ноцтой гэмт хэрэгт тооцогдох ажээ. Мөн монголчууд усны шинж чанар өөрчлөгдөхөд ус ширгэж дундрах сөрөг нөлөөтэйг ажиглаад, ийн чанд хатуу цааз тогтоож байжээ.

Ус хамгаалах, ашиглах талаар "Үйсний хуулиуд"-д заасан байдгаас дурдвал, 1620 оны "Мичин жилийн их цааз"[236]-д: "Хүний ээлсэн усыг булаалдаж хэрэлдвээс нэгэн морь, усалж дуусч байж уснаас эс өгвөөс нэгэн морь, хазаарт моринд ус эс өгвөл нэг хонь ав" хэмээн ус гэгч байгалийн хишгийг эв найртайгаар, бусдаас харамлахгүй хүртэж байхыг, "Ус буртаглахул морин үхэр хоёр ав. Үзсэн гэрч үхэр ав"[237] хэмээн гол усыг бохирдуулахгүй, эх ундаргыг хамгаалж, зүй зохистой ашиглаж байхыг заан тогтоож өгсөн байна. Ус буртаглах гэдэгт гол, нуур, булаг, худаг усанд улаан цагаан, хог новш оруулах, усанд гараа дүрэх, бохир сав шанагаар ус утгах, усны булингарыг хөдөлгөх бүгд багтана.

"Халх журам"-д "Хүний шинэ ухсан зассан усыг булаацалдаж хэрэлдвээс нэг хязаалан морь ав. Өөрийнхөө малыг усалж дууссан боловч усаа эс өгвөөс мөнхүү морь ав. Хазаарт моринд ус эс өгвөөс шүдлэн хонь ав. Мэдээ байж (зориудаар) шоглож ус бохирдуулбал шүдлэн морь, үхэр хоёрыг ав. Үзсэн гэрчид үхэр өг"[238] хэмээн заажээ. "Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг"[239]-т ус хамгаалах агуулгатай заалт алга буй ч Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн сан хөмрөг дэх Богд хаант Монгол улсын үеийн баримт бичиг, Богд хааны зарлиг лүндэн дунд "Богд хан Хайрхан уулын газар хүний нүдэн адил булаг буй эсэхийг лавлахаар буулгасан зарлиг"[240], "Богд уул, Гурван Сонгино, Чингэлтэй, Бэлх, Өндөр улаан, Баянзүрх уул, Туул голд загас, шувуу агнах, мод огтлохыг цаазалсан газруудад пайз хадуулах тухай бичиг"[241], "Аливаа уурхай, ус, мод газрыг түр бусдад түрээслэхийг болохгүй гэж зарласан бичиг"[242], "Хэрлэн голын зарим газрын загасыг агнуулахгүй болгохыг хүссэн бичиг"[243] гэх мэт ус хамгаалах агуулгатай зарлиг бичгүүд олонтоо тохиолдож байна. "1911 онд Богд хааны зарлигаар … Дунд гол, Сэлбэ голоос загас барих, ангир буудах, Сонгино, Баянзүрх уулаас ан хийх зэргийг хориглож, зөрчил гаргасан

*236 Х.Пэрлээ. Монгол ба Төв Азийн орнуудын соёлын түүхэнд холбогдох хоёр ховор сурвалж бичиг /Халхын шинэ олдсон цааз-эрхэмжийн дурсгалт бичиг/, Monumenta Historica, Tomus VI, Fasc.I, УБ. 1974, т.102*
*237 А.Д.Насилов (орч. тайл). Восемнадцать степных законов: Памятник Монгольского права XVI-XVII вв. Ст.Петербург, 2002 т.25*
*238 Халх журам. ред. С.Жалан-Аажав. УБ., 1995, т.32*
*239 Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын Хууль зүйлийн бичиг. Кирилл буулгасан О.Батсайхан, З.Лонжид, Ч.Хажидсүрэн, УБ., 1995*
*240 ХН.5 Т.196 1914, 1-3 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
*241 ХН.8, Т.263, 1916, 1-7 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
*242 ХН.18 Т- 604 (ШУА, Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
*243 ХН.8 Т.232. 1916 1-3, (ШУА, Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*





оросуудад шаардах бичиг өгч байсан. 1915 онд Туул, Сэлбэ голд модыг тасалбаргүйгээр цавчихыг хориглож"[244] байсан байна.

***Дээрх бүхнээс үзэхэд***, монголчуудын усыг амьдралыг тэтгэгч, чандмань эрдэнэ, ертөнцийн гурван ариуны нэг хэмээн дээдэлж, зөвхөн хууль цааз төдийгүй, хорио цээрийн ёс, бөөгийн болон бурхны шашны номлол, тахилгын зан үйл зэрэг бүхий л аргаар хамгаалж ирсний учир нь юун түрүүнд газар ус, эх дэлхийгээ эхтэйгээ зүйрлэн дээдэлж ирсэн уламжлал, сав шимийн ертөнцтэй зохицон амьдрахыг эрхэмлэж ирсэн уламжлал, сэтгэлгээтэй холбоотой.

Эдгээрээс гадна эх нутгийнхаа газарзүйн байршил тогтоц, уур амьсгалыг ажиглаж, байгалийн нөөц, тэр дундаа цэвэр усны нөөцийн талаар олон үеийн туршид ажиглан практик туршлага хуримтлуулсан монголчууд гол мөрөн, нуур цөөрөм, булаг шандны усыг бохирлож ширгээвэл эрс тэс, хуурай уур амьсгалтай, усны нөөц багатай, эмзэг хөрстэй манай орны нутагт усны хомсдол нэмэгдэж үүний улмаас бэлчээр нутаг гандан, мал сүрэг хорогдож, нүүдэлчдийн амьдрал ахуй доройтож, ундны ус ч үгүй болох гамшиг нүүрлэхийг ажиглаж мэдсэний үндсэн дээр ийнхүү усаа хамгаалж, ариг гамтай ашиглаж ирсэн юм.

*244 Т.Сэнгэдорж. Экологийн эрхзүйн уламжлал шинэчлэл , УБ., 1999, т.34*

## “Мондулаан Трейд” ХХК

“Мондулаан трейд” ХХК нь анх 1998 онд дулааны зуух үйлдвэрлэл, түгээлтийн чиглэлээр үйл ажиллагаагаа эхэлж байсан. 2000 онд анх өөрийн хөрөнгөөр уул уурхайн салбарын үйл ажиллагаар амжилттай эхлүүлж. Өдгөө уул уурхайн салбарт тасралтгүй 13 жил ажилласан арвин туршлагатай компани төдийгүй улсдаа алт тушаалтаараа тэргүүлэгч компанийн нэг юм. Бид алтны шороон ордоор дагнан ажилладаг ба хөдөлмөр аюулгүй ажиллагаа, эрүүл ахуй, байгаль орчны нөхөн сэргээлтийн олон улсын туршлага, менежментийг үйл ажиллагаандаа нэвтрүүлсэн Монголын цөөн компанийн нэг.

Бид байгаль орчны талаарх стандарт, хууль дүрмийг үйл ажиллагааныхаа чиглэл болгон сөрөг нөлөө багатай, дэвшилтэт технологийг нэвтрүүлж, үүсч болзошгүй аливаа эрсдлээс урьдчилан сэргийлж, нийгмийн өмнө хүлээсэн хариуцлагаа биелүүлж, хариуцлагатай уул уурхайг цогцлоогч тэргүүний компани байх бодлоготой ажиллаж байна.

Бидний зорилго:

•Ажилтан бүр хүрээлэн буй орчныг хамгаалах мэдлэгийг эзэмшиж, хариуцлагаа ухамсарлах

•Байгаль орчныг хамгаалах дэвшилтэт аргуудыг үйл ажиллагаандаа нэвтрүүлж, удирдлагын системийг хэрэгжүүлэх

•Бүх шатны үйл ажиллагаандаа 3R зарчмыг мөрдөх

•Байгаль орчныг хамгаалах ажлын гүйцэтгэл, хяналтыг тасралтгүй сайжруулах




## Аюулгүй ажиллагаа

Бид үйл ажиллагаандаа дараах стандартуудыг нэвтрүүлэн ажиллаж байна.

○Хайгуул судалгааны стандарт

○ХАБЭА-ны стандарт MNS OHSAS 18001: 2012 он

○Нөхөн сэргээлтийн стандарт /MNS-5917, MNS-5918:2008 он/

○Ил уурхайн олборлолтын стандарт

○НББОУС2, НББОУС7, НББОУС17, НББОУС12, СТОУС6, СТОУС7 гэх мэт стандартуудыг хэрэгжүүлэн ажилладаг



## Байгаль орчин

Уурхайн ашиглалтыг байгаль орчны нөхөн сэргээлттэй зэрэгцүүлэн гүйцэтгэж, хүрээлэн буй орчныг хамгаалах ажлыг тасралтгүй сайжруулснаар сөрөг нөлөөллийг боломжит хамгийн бага хэмжээнд хүргэх нь манай хамт олны *эрхэм зорилго*.



Манай компани нь олборлолтын ажлыг байгаль орчны нөхөн сэргээлттэй хослуулан хийснээрээ шимт хөрсний чанарын алдагдлыг багасгаж, олон наст ургамлын вегетацийн хугацаа хэвийн байх зэрэг олон давуу талтайгаар ажиллаж байна.




## Байгаль Орчны чиглэлээр хийгдсэн ажлууд






## “Мондулаан трейд” ХХК-ны Заамар суманд гүйцэтгэсэн нөхөн сэргээлт

Багахайлааст төслийн талбайд-Техникийн нөхөн сэргээлт 15.5 га талбайд, биологийн нөхөн сэргээлт 25.5 га талбайд хийж гүйцэтгэсэн.
Баянгол төслийн талбайд-Техникийн нөхөн сэргээлт 34.4 га талбайд, Биологийн нөхөн сэргээлт 15,9 га талбайд хийж гүйцэтгэсэн.

| Он | хөндсөн талбай /га/ | Биологийн нөхөн сэргээлт хийсэн талбай /га/ | Техникийн нөхөн сэргээлт хийсэн талбай /га/ | Зардал /сая.төг/ |
|---|---|---|---|---|
| **2010** | 28.10 | | 6.90 | 33.60 |
| **2011** | 16.35 | 19.70 | 21.30 | 39.30 |
| **2012** | 32.52 | 26.56 | 17.90 | 119.50 |
| **2013** | 14.20 | 41.40 | 49.90 | 524.60 |
| **Нийт** | 91.17 | 87.66 | 96.00 | 717.00 |

5

## Хариуцлагатай уул уурхай

Бид хариуцлагагүй уул уурхай түүнээс үүдэн гарсан сөрөг үр дагаврыг анхааралдаа авч бусдадаа үлгэр болохуйц нөхөн сэргээлтийг эрчимтэй хийдэг тул олны итгэл бахархлыг илүү хүлээсэн, түүнийг Төв аймгийн Заамар сумын нутагт байрлах Баянголын хөндийд хэрэгжүүлсэн “Салтгарын ам” төслөөс харж болно.

МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК

## “Салтгарын ам” төсөл




МОНДУУЛААН ТРЕЙД ХХК 7

## “Салтгарын ам” төсөл




МОНДУУЛААН ТРЕЙД ХХК 8

## “Салтгарын ам” төсөл

### Баянгол “Салтгарын ам” төслийн биологийн нөхөн сэргээлт хийсэн талбай /2013 он/



МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК 9

## “Салтгарын ам” төсөл

### Баянгол “Салтгарын ам” төслийн биологийн нөхөн сэргээлт хийсэн талбай /2013 он/




МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК 10





## Заамар сум “Бага хайлааст” төсөл




МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК

## Бага хайлааст төсөл




МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК 12

## Багахайлааст төсөл
## Нөхөн сэргээлтийн гүйцэтгэл



MNS 5917 : 2008 “Уул уурхайн үйлдвэрлэлийн үйл ажиллагаагаар эвдэрсэн газрын нөхөн сэргээлт. Техникийн ерөнхий шаардлага”




## Багахайлааст төсөл
## Нөхөн сэргээлтийн гүйцэтгэл




**Хэлбэршүүлэлт хийхдээ :**

- Орчны газрын тогтоц (ландшафт)-ыг харгалзан ойролцоох газрын хэлбэрт ойртуулан хэлбэржүүлэгдсэн
- Хэлбэржүүлэлт хийсний дараа уулын тоног төхөөрөмжөөр нягтаршуулсан








## Багахайлааст төсөл
## Техникийн нөхөн сэргээлт



- Дүүргэлт хийж хэлбэршүүлж нягтруулсны дараа 20-25 см зузаантай шимэрхэг хөрсөөр хучилт хийсэн.

- Багахайлаастын нөхөн сэргээлтийн дүүргэлтэнд 206829 $м^3$ ашиглагдсан



МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК 15

## "Газар шорооны ажлын үед үржил шимт хөрсийг хуулалт, хадгалалт MNS 5916:2008"




МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК 16

## Багахайлааст төсөл
## Шимт хөрсний хучилт






Шимт хөрсийг MNS 5918 : 2008 “Байгаль орчин Эвдэрсэн газрыг ургамалжуулах техникийн ерөнхий шаардлага” стантартын дагуу дэвсэлт хийсэн




17

## БАГА ХАЙЛААСТ төсөл
## шимт хөрсний хучилт










## Бага Хайлаастын ордын хаалтын төсөл



- Байршил: Төв аймаг, Заамар сум, Хайлааст баг, Багахайлаастын ам
- Төсөл эхэлсэн хугацаа: 2010
- Уурхайн дотоод овоолгын аргыг нэвтрүүлэн олборлолтын ажлыг 3 жилийн хугацаанд гүйцэтгэсэн




19

## Биологийн нөхөн сэргээлт












20

2011- 2013 онуудад биологийн нөхөн сэргээлтийг 87.66 **га** талбайд хийсэн

| 2011 | 2012 | 2013 |
|---|---|---|
| 1. Халтар арвай | 1. Халтар арвай | 1. Халтар арвай |
| 2. Соргүй соговоор | 2. Соргүй соговоор Ерхөг | 2. Шүдлэг хошоон |
| 3. Саман ерхөг | 3. Шар царгас | 3. Соргүй соговоор |
| | 4. Шүдлэг хошоон | 4. Сибирь хүцэнгэ |
| | 5. Цагаан хошоон | 5. Шар царгас |
| | 6. Сибирь хүцэнгэ | 6. Саман ерхөг |
| | | 7. Ботууль |

21

## Нөхөн сэргээсэн талбайн мониторинг



Баянгол, Бага хайлаастын нөхөн сэргээсэн талбайд МУИС-ийн ГеоЭкологи орчин судлалын тэнхимийн багш оюутнуудтай хамтран ургамлын судалгаа хийсэн, нөхөн сэргээлт хийсэн талбайд мониторингийн 7 цэг тогтоож ургамал хөрсний хяналт шинжилгээг тогтмол хийж байна.

МОНДУУЛААН ТРЕЙД ХХК 22





## КОМПАНИЙН БАЙГАЛЬ ОРЧНЫ БОДЛОГО

Агаар мандал, газрын хэвлий, үржил шимт хөрс болон гүний усыг бохирдуулахгүй байх. Ан амьтан, ургамлын олон янз байдлыг хамгаалах, байгалийн унаган төрх, хэв шинжийг хадгалах, байгалийн нөөцийг зохистой ашиглах, нөхөн сэргээлтийг стандартын дагуу үр ашигтайгаар хийх, хог хаягдлын менежментийг сайжруулах зэрэг хүрээлэн буй орчныг хамгаалахад чиглэсэн эдийн засаг, нийгэм , экологийн цогц арга хэмжээ хэрэгжүүлэх бодлого баримтлан ажиллахаар төлөвлөөт ажлуудыг хийж байна.



МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК

**Соргүй соговор**



**Нэг наст арвай**



**Сибирь хүцэнгэ**



**Шүдлэг хошоон**



**Цагаан хошоон**



**Шар царгас**



Биологийн нөхөн сэргээлтийг 2014 онд нийт 32,49 га талбайд биологийн нөхөн сэргээлтийг хийж гүйцэтгэх бөгөөд тухайн талбайд нутгийн зонхилон ургадаг ургамалаас гадна Арвай, Соргүй соговор, Буудай, Шүдлэг хошоон, Цагаан хошоон, Царгас тариалан ажиллана.

МОНДУЛААН ТРЕЙД ХХК

# § 3.1 УРГАМАЛ ХАМГААЛАЛ

Газар дэлхийгээ хамгаалахуй гэдэг нь зөвхөн газрын хөрсийг бүрэн бүтэн байлгах асуудлаар хязгаарлагдахгүй өөр хоорондоо салшгүй холбоо бүхий хөрс шороо, цаашилбал хөрсний үржил шимийг хадгалахад чухал үүрэг бүхий бичил организм, эрдэс баялаг, ус, ургамал хамгааллын асуудлыг бүхэлд нь багтаасан өргөн хүрээтэй ойлголт юм.

Эдгээр нь нэгдэн нийлж амь амьдралыг тэтгэгч газар эхийг бүрдүүлдэг болохоор дээрх бүгдийг нэгийг нь нөгөөгөөс нь салгаж болшгүй юм. Гэвч байгаль хамгаалах монгол уламжлалын далайц, цар хүрээ ихэд өргөн учраас газар дэлхийгээ хөрс шороо–ус–ургамал–амьтан гэсэн нэгдмэл тогтолцоонд хэрхэн хамгаалж ирснийг харуулахын зэрэгцээ энэхүү тогтолцоог бүрдүүлэгч хэсгүүд болох ус, ургамал, амьтныг хамгаалах арга хэлбэрүүдийг тус бүрт нь авч үзэхгүй бол өрөөсгөл болов уу.

Манай ард түмэн эрт дээр үеэс эхлэн мод, ургамал, өвс, цэцэг ногоо гээд урган төлждөг бүхнийг хөрст газар этүгэн эхийн гар хөл, үе мөч хэмээн сэтгэж, тэдгээрийг хамаа бусаар таслахыг цээрлэсээр ирсэн уламжлалтай бөгөөд "зуун ногоо тасалбал нэг нас хорогдоно" гэдэг. Мөн модны мөчир салааг гэмтээвэл гар хөл татаж муруйн өрөөл татанхай болно гэж итгэсээр иржээ. Ялангуяа монголчууд хавар мод бут ногоорч цэцэглэж байх үед мод огтлохыг ихэд цээрлэх бөгөөд зулзаган модыг хэзээ ч огтолдоггүй байсаар иржээ. Түүнчлэн цэцэг ногоо, үр жимсний бут, иш, үндсийг зулгаахыг цээрлэдэг.

"Монгол оронд эх газрын эрс тэс уур амьсгалд зохицсон 2200 гаруй зүйл ургамал ургадгаас 500 гаруй нь мал сүрэг, ан амьтны тэжээлийн, 500 нь эмийн ургамалд багтдаг. Тэдгээрээс 400-аад зүйл ургамлыг ховордож буй, хамгаалах дорвитой арга хэмжээ авахгүй бол устаж арга болж болзошгүй ургамалд тооцдог"[245].

Мод ургамал шүтэх ёс нь амьдчилахуй ёс, цалиг шүтлэг, онгон шүтлэг, өвөг дээдсийн шүтлэг, бөөгийн шашны аль ч хэлбэрээр илэрч болох монголчуудын дунд төдийгүй дэлхийн бусад олон угсаатны дунд түгээмэл байсаар ирсэн байгаль орчны талаарх төсөөлөл, шүтлэг бишрэл, зан үйлийн нэгэн тогтолцоо юм. Түүнчлэн "мод ямарваа нэгэн зүйлийн бэлгэдэл болох нь ч бий. Славян ард түмний хувьд хус мод нь дарь эхийн бэлгэдэл буюу түүнтэй утга ижил байдаг байна. Онгон ариун модны шүтлэг нь ертөнцийн модны талаарх ойлголттой холбоотойгоос гадна сүүлийн

*245 О.Амархүү, Т.Баасансүрэн, А.Батсуурь. Чингисийн Монголын онгон байгаль. УБ., 1995, т.90*

үеийн судлаачид түүнийг аливаа соёл дахь тэмдэгтийн системийн нэгэн элемент, дэлхийд түгээмэл хэрэглэгддэг өөртөө ертөнцийн тогтцын бүх үндсэн элемент, параметрийг тусгасан тэмдэгтийн иж бүрдэл гэж үзэх болжээ. Бөөгийн шашны ойлголтоор ертөнцийн модны дүрслэл нь эртний хүмүүсийн ертөнцийн үзлийн тусгал, ертөнцийн босоо загварт, гурван хэсэгт тогтцыг бэлгэдсэн дүрслэл болж байв”[246].

“Монголчуудын дунд янз бүрийн мод ургамлыг далдын ид шидтэйд тооцож, эзэд онгодтой болгон үзэхийн хамт хүн малд тохиох муу юм, саад тотгорыг зайлуулах тэрчлэн өвчин эмгэгээс хамгаалах онго хэлбэрээр зүүж хэрэглэх ёс элбэг байв.

***Шүтэж эрхэмлэх мод ургамлын байдал нутаг нутгийн байдлаар арай ялгаатай, говийн бүсийнхэн хайлаас, яргай, заг, сухай зэргийг илүүд үзэж байхад хангай нутгийнхан бургас, хус тэргүүтнийг онцгой эрхэмлэдэг”.***[247]



*Зураг 48*



*Зураг 49*

246 Ю.В.Ионова. О кульmе деревьев в Корее /Мифы, Культы, Обряды народов Зарубежной Азии/ М.,1986, т.216
247 С.Бадамхатан (ред). БНМАУ-ын Угсаатны зүй: Халхын угсаатны зүй. УБ., 1987. т.382





"Харин нутаг уснаас хамааралгүй нийтлэг байсан нэгэн уламжлал бол ганц нэгээр ургасан онцгой содон мод, хэсэг бусаг бут модыг ихэд хүндэтгэж иржээ. Онцгой содон модыг *удган мод, шанш мод, саглагар мод* гэх мэтээр нэрлэн, хадаг яндар уян шүтэж, мөчрийг авах гэмтээх байтугай заримдаа ойртож очихыг ч цээрлэж иржээ. Энэ нь сүсэг бишрэлийн шинжтэй мэт харагдавч, ганц болон цөөн мод үрээ ойр орчимдоо хаяж, олшрон үржих нөхцлийг хангах холын хаялгатай заншил юм"[248].



*Зураг 54*

"Дэлхийн олон ард түмний бөөгийн практикт бөө (удган) мод зам, харгуй гэсэн утгыг илэрхийлдэг. Тунгусчууд бөө модыг *туру* гэж нэрлэдэг бөгөөд энэ нь 'бөө болон түүний онгоны тэнгэрт хүрэх зам' гэсэн утгатай ажээ. Солонгосын бөөгийн практикт их хаалга (торёнъ) босгох зан үйл гэж байдаг бөгөөд энэхүү зан үйлийг нас барагсдын сүнсийг тахих зан үйлийн өмнө гүйцэтгэдэг. Ийнхүү бөө мод буюу их хаалга нь хүмүүсийг үхэгсдийн ертөнцтэй холбох зам, харгуйн үүрэг гүйцэтгэж хүний ертөнц, сүнсний ертөнцийн бэлгэдэл болдог".[249]

"Тиймэрхүү онцгой сүрлэг том модод нь нааш цааш явах замын аянчдад зүг чиг, газрын байц дохио тэмдэг болж байснаараа замын овоотой ойролцоо юм. Эдгээрт говийн элсэн дундах өнчин ганц мод,

*248 Ж.Болдбаатар, С.Дэмбэрэл. Монголчуудын байгаль орчноо хамгаалах зан заншил, хууль тогтоомжийн түүхэн тойм./ Түүх: Эрдэм шинжилгээний бичиг/, УБ., 2002, N188(14), т.82*

*249 Ю.В.Ионова. О культе деревьев в Корее /Мифы, Культы, Обряды народов Зарубежной Азии/ М.,1986, т.217*

онцгойрч ургасан хэсэг бусаг модод, булгийн эхэнд ургасан мод, хуурайшиж өгөршсөн мод буюу хүн дүрстэй, араатан амьтан мал адгуусны дүрст модод багтана. Хүмүүс ийм моддоос дуу чимээ, гэрэл гэгээ гардаг, элдэв зөн совин илэрдэг гэж үзэн эмээж, холуур тойрон гарах нь түгээмэл".[250]



*Зураг 55*

Мөн сондгой ургасан өнчин ганц мод, онцгойрч ургасан хэсэг бөөндүү мод, булаг усны эхэнд ургасан болон хуурайшиж өгөршсөн мод, онцгой тунгалаг устай горхи булгийн эхэнд ургасан мод, тэрчлэн бүр эртнээс нааш тахилгатай явсан уул, ус бүхий газрын модонд тусгай эзэд орогнодог гэж төсөөлдөг. Иймээс сондгой ургасан ганц модны доор суух, ойрхон явж өнгөрөхөөс цээрлэх ба өгөршиж гандсан модонд гар хүрдэггүй заншилтай.

Мод ургамлын тухай эдгээр ойлголт нь газар дэлхийг амьдчилах сэтгэлгээ төсөөллөөс улбаатай юм. Эртний хүмүүс урт удаан хугацааны туршид голын эргийн мод, ганц содон модыг огтлоход гол ус татран, ойр орчмын газар хатдаг болохыг ажиглаж, улмаар бөөн цөөн, эсвэл сондгой ганц, өтгөн сахлаг модыг огтлохыг хориглох болжээ. Мөн "*ой модон олон болович үндэс нэгэн хэлхээтэй*" хэмээн онцгой содон, сүрлэг саглагар, захад ургасан модыг сэвтээвэл тэр хэлхээ тасарч, ой модыг бүхэлд нь хөнөөж магадгүй гэж болгоомжлох ажээ. Ийнхүү эртний хүмүүсийн байгальтайгаа зохицон, түүний хуульд нь захирагдан амьдрах зайлшгүй шаардлагын улмаас бий болсон дадал мөрдлөг нь яваандаа үеэс үед ам дамжуулан өвлүүлдэг бичигдээгүй хууль болон тогтжээ.

250 Р.Сүхээ. Монгол ёс заншил хийгээд амь ахуйн орчин тойрон. Хөххот. 2002, т.44

Эрт үед хүмүүс байгалийн үзэгдлийг ухаарч ойлгоогүй байх үед аянга цахилгаан өнчин ургасан ганц мод, өгөршиж хувхайрсан модон дээр бууснаар, ойр орчимд нь байсан хүн амьтан аянганд ниргүүлэхийг ажиглаад тийм модонд ямар нэг далд эзэн эсвэл муу юм орогнодог гэж төсөөлөх болсон ажээ. Байгалийн юмс үзэгдлийн зүй тогтлын талаарх эртний хүмүүсийн ажиглалт ойлголт нь эмпирик төвшинд байснаас бус, цаад дотоод нарийн учрыг нь бүрэн танин мэдэж чадаагүй байсан нь тодорхой юм. Иймээс дор нь суухад аянганд ниргүүлдэг, огтолж тасдахаар ойр орчмын газар нь хатаж ганддаг тэрхүү ер бусын нууцлаг модыг тахиж шүтэх болжээ. Мод бургасыг шүтэх болсон нь мөн эртний хүмүүсийн "модны мөчир бургасаар чулууны нэгэн адил өөрсдийн аж амьдралд чухал хэрэгтэй зүйл саваа, шөрөг, сум, жад төхөөрч эхэлсэнтэй холбоотой. Мөн модны мөчир, бургасыг чулуугаар үзүүрлэж шовхлох юм уу, үзүүрт нь чулуу, ясан зэв бэхэлж, ан агнуурын болон амь биеэ хамгаалах зэвсэг бүтээсэн"[251]-ээс улбаалан модны ид чадлыг биширэх болсон биз ээ. Өөрөөр хэлбэл гараар хийж дийлэхгүй зүйлээ мод бургасаар орлуулах болсноор тэдгээрийг эрхэмлэн шүтэж эхэлсэн биз ээ.



*Зураг 56*

Тахилгатай модод дотроос *удган модны шүтлэг* нэлээд эрт үеэс уламжлалтай бөгөөд ялангуяа бөөгийн шашин илүү хүч нөлөө бүхий нутгаар удган модыг илүү тахиж шүтдэг. Сибирийн ястангууд, манж, түнгүс, монгол бөөгийн ертөнцийг үзэх үзэлд орчлонг нэвт ургасан мод

251 *С.Дулам. Монгол домогзүйн дүр. УБ., 1989, т.26*

байдаг, энэ нь орчлон ертөнцийн бүрдэл болсон доод, дунд, дээд гурван ертөнцийг холбож байдаг хэмээн үзэж түүнийгээ тур мод, само мод, удган мод гэж нэрлэсээр ирсэн бөгөөд түүний үзүүр нь дээд, их бие нь дунд, үндэс нь доод тивд оршсон байдаг гэсэн ойлголтын үүднээс тэдгээр тив ертөнцийн эзэд бурхадтай удган модоороо дамжуулан онгон сахиусаа илгээн харьцдаг гэсэн бат тогтсон ойлголт байжээ. *Удган* гэх тодотгол *эмэгтэй бөө* гэсэн утгаас гадна *этүгэн* гэсэн үгтэй гарал нэгтэй тул *этүгэн мод, ээж мод* гэсэн утгыг бас агуулдаг. "Харин харын бөө нар, ялангуяа Хөвсгөл нутгийн баруун өмнөд нутгийнхан *бөө мод* гэдэг. Энэ нь голдуу хар мод, хуш, шилмүүст мод байх ба лус савдгийн эзэн тахилгатай, гишүү мөчир нь атиралдан эргэлдэж, бөөн ургасан мод байдаг. Ийм модыг тахихдаа таван хошуу малыг бэлгэдэн, таван өнгийн даавуу, хадаг самбай, адууны сүүлнээс хэсэг хялгас авч уян, архи дарс, цагаан идээ, цаасгүй чихэр, амттан, үзэм өргөдөг. Энэ нь газар усаа онголон дархалж, гэр бүл, мал сүрэгтээ аврал хайр буян хишиг гуйж буй хэрэг. Харин мах, улсын мөнгөн тэмдэгт тавьдаггүй.

Монголчууд байгалийг догшруулахгүйн тулд удган модыг шүтэж байжээ. Удган мод өөрийн тогтсон газарт ургах тул ийм модыг сонгож тахиж болохгүй. Зарим удган мод мөнх оргилох хөлддөггүй булаг шандны эхэнд ургадаг. Ийм модонд үүрээ зассан шувууг дархалж, түүнийг ард нийт, гэр бүлээрээ шүтнэ. Академич Б.Ренчин "Удган мод бол өвчилсний улмаас гишүү мөчир нь атиралдан бөөн ургадаг" гэж тэмдэглэжээ. Гэхдээ дан ганц өвчилсөн мод биш байгаль дээр өөрөө тогтож ургасан, мөн аянга цахилгааны улмаас догширсон мод удган мод болдог. Мод өвчилнө гэдэг нь бусад тойрон буй мод, ургамлынхаа гэмтлийг өөртөө шингээнэ гэсэн үг. Ийм удган модыг монгол бөө нараас гадна оросууд шүтэж, үүнийгээ *алмасын туужуур* гэдэг.

Удган мод дээд, доод, дунд тивийнх гэж байна. Манай тивд энэ гурван мод гурвуул ургадгаас хамгийн сонирхолтой нь доод тивийн удган мод юм. Учир нь энэ модны удган буюу мушгирч атиралдсан мөчир нь газартай ойрхон ургасан байдгаараа газар усны эзэдтэй илүү их холбоотой байж, удган хэсэг дотор нь лус савдаг хуран чуулдаг байна. Доод тивийн удган мод нөгөө хоёроосоо илүү хүчтэй догшин гэж хүмүүсийн ярьдгаас ийм модонд авирч, гишүү мөчрийг нь хугалах, уяа чимэглэл тахилаас нь хулгайлах, үндэс юм уу сүүдэр дээр нь гишгэх, дэргэд нь унтах, чангаар хашгирах, исгэрэх, шүгэлдэх бүгд хатуу цээртэй.

Ийм нэгэн бөө мод Хөвсгөл аймгийн Рэнчинлхүмбэ сумын Ивэд багийн нутаг Өвөр голын Алгаг гэдэг газарт байдаг бөгөөд энэ бөө модны эзэдтэй 1757-1826 оны үед байсан улаан хуулар ясны Сэмжээгийн Мэнд заарин, 1899-1936 онд байсан цагаан хуулар ясны Шаравын Дашдаваа удган нарын зэрэг бөө нөхцөж байснаараа газар усны эздээр хөллөж, хүч авсан сайн бөө нар болсон юм гэдэг. Мөн Дэлгэр мөрний эхний нэг цутгал Балги нутгийн дээрэмчид Ивэдийн голын энгийн айлын адуу дээрэмдэж, явсныг "дэлдэн шар" хочтой Мэнд гэгч залуу араас нь мөшгөн, Өвөр голыг өгсөж явтал, нэгэн бөө модны үндсэн дээр ямар ч залуу эр хүний дурыг булаахаар хурц гялгар юм үзэгджээ. Мэнд түүнийг авах гэхэд тэр үзэгдэхгүй болчихсон нь Алгаг хэмээх энэ нутгийн эмэгчин эзэн Мэндийг ойртож очиход түүнтэй нөхцчихсөн хэрэг байжээ. Иймхүү Алгагийн эмэгчин эзэнтэй нөхцсөн дэлдэн Мэнд бөө болох учиртай болмогц Халхын Засагт хан аймгийн Эрдэнэ Дүүрэгч вангийн хошууны Ар ширхтэн овгийн Жөгд аравны дарга Аюуш зааринд шавь орж, бөө болсон гэдэг. Дашдаваа удган бас иймхүү Алгагийн эрэгчин эзэнтэй нөхцөж, олон хоног хээрээр гэр хэцээр дэр хийж яваад эцэст нь төрсөн эх Галсангийн Цэвэг (1877-1950) удганаар багшлуулж бөө болжээ[252]. Эндээс харахад бөө мод, удган модонд ер бусын ид шид оршдог гэж монголчууд эрхэмлэн шүтсээр ирсэн төдийгүй, хөндөж зүрхэлдэггүйн ачаар ийм модод онгон төрхөө үе улиран хадгалсаар ирдэг байна.

Дашрамд дурдахад, дээд, дунд, доод гурван ертөнцийн талаарх төсөөлөл бөөгийн шүтлэгтэй олон ард түмний дунд нийтлэг байдаг бөгөөд үүнийг шашны экологийн шинжлэх ухаан загварчилж, ерөнхий зүй тогтлыг нь гаргах оролдлого хийжээ. Энэ загвараар тэнгэр нь газар дээр биш харин уулын оройн цэвэр мөнх цас, оройгоос эхэлдэг. Өндөр уулын нугад оршдог нуур нь бурхдын орших орон гэр, гол ус нь тэнгэрийг дунд ертөнц төдийгүй доод үхэгсдийн оронтой холбодог, мөн мод нь гурван ертөнцийг холбох ажээ. Үүнд тулгуурлан монголчуудын уул овоо тахилга, удган модны шүтлэг, нуур усны шүтлэгийг тайлбарлах боломжтой юм. Монголчууд дээр үеэс уул овооны томоохон тахилгыг явуулахдаа өндөр сүрлэг уулын орой дээр овоо босгон тахилга хийсээр ирсэн билээ. Энэ тахилгын үеэр тэнгэр дэлхий, газар усыг хамтад нь тахих нь ч түгээмэл. Өндөр уулын орой нь тэнгэр–газар–усны бүгдийн уулзвар ажээ. Эндээс дээшээ тэнгэр эхэлнэ, мөн доошоо газар дэлхий ч эхэлнэ, оройнх нь мөнх цаснаас гол мөрөн эхэлнэ.

252 *О.Пурэв. Монголын бөөгийн шашин, УБ., 1999. т.70-72*





Мөн шашны экологи дээд, дунд, доод гурван ертөнцийн тогтоц, тэнд орших амьтдын талаар загварчлан дүрслэхийг хичээдэг. Энэхүү дүрслэл нь хүн төрөлхтөн эртнээс нааш гурван ертөнцийг хэрхэн төсөөлж ирсэн төсөөлөл дээр тулгуурласан байдаг. Эндээс “газар доорх ертөнцийн амьтан нь ариун бус сүнс, шулам чөтгөр байх агаад биеийн хэлбэр нь эрэмдэг зэрэмдэг, жижиг, эсвэл ер бусын том, заримдаа олон толгойтой, үсээр бүрхэгдсэн, эсвэл нүцгэн, муруй тахир биетэй, эсвэл биеийн эрхтэн дутуу, гандаж шаргалтсан үстэй, зооморф, антропоморф, зооантропоморф, харагдах байдал нь бүүдгэр сүүмгэр өнгөтэй, бохир заваан, царгисан дуутай, ой гутам үнэртэй, хүртэхүй байдал нь арзгар барзгар, өргөстэй ширүүн. Сэтгэл гутрал, цочрол айдас үүсгэдэг. Өмхийрсөн тогтонги ус, намаг, харанхуй бохир газар, хог, тэгш бус гадаргуу, ан цав, байгалийн аюултай газар зэрэг нь газар доорх ертөнцийн ил гарсан хэсэг ажээ. Ургамлаас мөөг, хорт ургамал, уд мод, шавьжнаас ялаа шумуул гэх мэт нь доод ертөнцийнх ажээ. Газар доорх ертөнц илэрч гарахад байгаль нийгмийн гамшигт үзэгдэл тохиолддог. Аливаа өвчин нь ад шулмын хорлол буюу хор хөнөөл авчрагч экологийн хүчин зүйлээс шалтгаалдаг.

Харин дунд ертөнц буюу газар дэлхийн амьтан нь хүн, араатан гөрөөс, эзэн савдаг. Тэдний амьдардаг нутгийн цар хүрээ маш өргөн бөгөөд газар доорх ертөнцийн дээд хязгаараас тэнгэрийн орны хэсэг хүртэл тархсан (даваа, гарам, замын бэлчир г.м.). Эзэн савдаг нь антропоморф, зооантропоморф, фитоморф янз бүрийн хэлбэр дүрстэй байна. Экологийн сөрөг хүчин зүйлстэй буюу чөтгөр шуламстай байгаль хүнд нөлөөлснөөр хүн доголон, солир, эрэмдэг зэрэмдэг, элдэв муу араншинтай болно. Харин экологийн эерэг хүчин зүйлс, үзэсгэлэнт сайхан байгаль хүнд нөлөөлснөөр царай зүс ер бусын гоо сайхан, авъяас билэгтэй болно”[253] гэдэг.

Шашны экологийн энэ үзэлтэй төстэй үзэл монголчуудын дунд ч байсаар ирсэн бөгөөд гүйдэлтэй газар, лус савдгийн гүйх замд хоноглосноос нөлөө саа, дайрлагад өртөж эрэмдэг зэрэмдэг болно гэх үзэл түгээмэл байдаг. Бидний байгаль дэлхий хэмээн ойлгодог өргөн цар хүрээ бүхий оршихуй нь дунд ертөнцөд хамаарна. Бүх хүн амьтан, араатан гөрөөс, загас, ургамал мод, ус гол, булаг шанд дунд ертөнцөд хамаатай. Мөн байгалийн эзэн буюу газар усны эзэн савдаг дунд ертөнцийн амьтанд тооцогддог. Тэд хаа сайгүй орших ба байгалийн таатай үзэгдэл, өгөөж, үржил шимийг бий болгодог. Харин тэд уурлавал байгаль, нийгмийн сөрөг үзэгдэл тохионо. Тэд тухайн газар нутгийнхаа экологийн төлөв байдлыг

*253 В.Л.Огудин. Экологическая функция религии /Этнографическое обозрение/, 2001,N.1, т.30-31*

бий болгох үүрэгтэй. Байгалийг эрс хувиргах хүний үйл ажиллагаа нь экологийн мангасыг бий болгодог бөгөөд энэ нь байгалийн өөрийнх нь үзэгдлээс илүү аймшигтай аюултай.

Шашны экологи дахь энэхүү үзэлтэй ижил үзэл санааг монголчуудын байгаль орчиндоо хандах хандлага, тэрхүү хандлагын зан үйлээр илэрхийлэгдэх хэлбэр болох газар ус, уул овооны тахилгын зан үйлээс хялбархан илрүүлж болно: Монголчууд ган зуд, өвчин тахал аливаа гамшиг зовлонг лус савдаг хилэгнэснээс боллоо гэж үзэн газар усаа тахин эзэн савдгийг аргаддаг нь "Орон дэлхийн эздийн сан оршив" хэмээх судрын

> *"Цөвүүн цагийн бид мунхаг битүү балмадын эрхээр хиншүү хярвас шатаасан, бузар буртаг тавьсан, хорхой араатан гөрөөсийг хорлосон, газар усыг хөндсөн, мод огтолсон, чулуу ховхолсон, улай гаргасан, хэрэлдэн цуугилдсан, онгон газарт буудал зассан, орны тэнгэр, дэлхийн эздийг эс хайхарсан, ач тусыг мэдэж цаг цагт эс тайсан, цог жавхлан бадруулахуй ба газрын шим арвидахын аргад эс хичээсэн тэргүүтэн дэлхийн эздийн таалалд харшсан бүхнээ дуудан наминчилмуй*[254] гэсэн өгүүлэмжээс харагдаж байна. Үүнтэй төстэй өгүүлэмж сан тахилгын олон судрат бий.

Дээд ертөнц буюу тэнгэрийн орны хүн амьтанд бурхад, гэгээнтнүүд, хүнийг бусад ертөнц болон амьтантай зуучлах увидас эрдэм бүхий хүмүүс багтана. Энд уянгалаг дуу сонсогдож, тааламжтай үнэр анхилж, өнгөний ганган тансаг зохицол нүд баясгаж, сэтгэл хөдлөм таатай мэдрэмжийг төрүүлж байдаг ажээ. Уснаас өндөр уулын нуур, булаг шанд, гол мөрний эх; амьтдаас цаа буга гэх мэтийн амьтад; модноос онцгой содон мод, үзэсгэлэнтэй тэгш гоолиг мод зэрэг нь тэнгэрийн оронтой холбоотой. Мөн мөсөн гол, уулын орой болон газарзүйн тогтцын хувьд ер бусын хэлбэр тогтоцтой, үзэсгэлэнт газар нь ариун орон буюу тэнгэрийн орны илрэц ажээ. Ариун газар орон түүнд оршигч эзний талаарх монголчуудын төсөөлөл дээр дурдсантай агуулга ижил байдгийг уул овоо, газар усны тахилгын зан үйлийн явцад уншдаг сан тахилгын судрын агуулгаас харж болно. Тухайлбал, өмнөх судрат:

254 ҮНС-ийн гар бичмэлийн фонд дахь 4502/96 шифрт 38 хуудас 9х20,5см хэмжээтэй "Орон дэлхийн эздийн сан оршив" (orun delekei-yin ejed-ün sang orušibai) судрыг орос цаасыг балын харандаагаар шугамдаж, бийрээр бичжээ. Хэдийгээр энэхүү сонгон авч галигласан судрын төгсгөлд зохиогч бичээчийн талаар аливаа мэдээ байхгүй ч доктор О.Сүхбаатарын "Монголын тахилгат уул усны судар оршвой"(УБ.,2001, 46-57т.), Ж.Саруулбуянгийн "Ханхэнтий уулын тэнгэрийн тайлга" (УБ., 2000) зэрэг бүтээл дэх ижил агуулга бүхий судруудтай харьцуулан Цорж лам Агваандоржийн зохиосон судрын нэгэн хувилбар хэмээн тогтоох боломжтой байна. Мөн ҮНС-д энэхүү судрын хэд хэдэн (4231/96-γajar usun-i mongγul-iyar takiqu sang, 4501/96- orun-u tngri delekei-yin ejed-i ariγulan takiqu sang-un sudur orušiba г.м.) хувилбар байна. (т.7a-7b)





*"Манай төрсөн нутаг ба, агуулсан дэлхийн эх адгийн уул тал, мод чулуу, хад асга, гол ус ... тэргүүтнээ агч цаглашгүй буяны цог жавхлан бадарсан ... их риди хувилгаан, агуу хүчит энэ орны хүн малыг ивээн асрагч, тэнгэр, лус найман аймаг, дэлхийн эзэд, хатад эхнэр ... цөмийг урин залмуй*[255] хэмээжээ.

Монголчуудын мод тахиж шүтэх өөр нэг хэлбэр нь *саглагар мод* буюу *шанш модны* шүтлэг юм. Шанш мод гэдэг нь тухайн нутгийн хүмүүс мөчир салаанд нь хадаг уяж, идээ цагаагаа өргөн хүндэтгэл үзүүлж ирсэн сахлаг саглагар мод, энэ нь гэхдээ удган мод шиг догшин байх албагүй. "Шанш мод хэрвээ хоёр суурьтай байвал эр шанш ба эм шанш гэж ялгана, ганц суурьтай бол ингэж"[256] ялгадаггүй байна. Шанш гэж уул хайрхан, шил тал газар ганцаар ургасан саглагар мод бөгөөд хүмүүс түүнд ямар нэг далдын ид шид оршдог гэж төсөөлөх тул ийм модыг аймшиггүйгээр огтолж гэмтээдэггүй. Настайчууд шанш модыг цэвэр цэнгэг устай, гүн хударгаас ургадаг, түүнийг огтолбол лус савдаг хилэгнэж, тухайн газар оронд ган гачиг, гамшиг зовлон тохионо хэмээн ярилцдаг нь шинжлэх ухааны үндэстэй юм.

Учир нь ийм мод тухайн нутгийнхаа хөрсөн доорх усны гол зангилаа судал дээр оршиж хөрсөн доорх усыг тогтоон барьж байдгаас өтгөн сахлаг, мөчир салаа нь саглагар байдаг бөгөөд түүнийг огтолбол ус нь уг модны тайрсан хожуулаар ууршин замхарч газар хатан, өвс ургамал нь гандана. "Шанш модыг олонх газар тогтсон цагт, голдуу зуны дунд сард тахиж байсан ба өрхийн тэргүүн, эсвэл тухайн овог аймагтаа хүндтэй хүн идээ цайныхаа дээжийг өргөдөг. Мөн хадаг самбай, торго уян чимнэ.

Модныхоо дөрвөн талд арц, анхилуун үнэрт ургамлаар сан тавьдаг. Тахилгад оролцогчид шанш модонд идээнийхээ дээжээс өргөөд, модоо нар зөв гурав эргэн залбиран мөргөл үйлддэг. Шанш модонд авирах, дээр нь зассан шувууны үүрийг хөндөх, мөчирт нь уясан хадаг самбайнд хамаагүй хүрэхийг хориглодог. Тэр ч байтугай сүүдэрт нь сууж сэрүүцэх ч хориотой. Иймээс ч монголчуудын удган, шанш, онгон модны талаар "Онгон ганц модыг огтолж, гэмтээвэл гай гамшиг дайрна, савдаг хилэгнэн гэм тавина", "Сэтэрт онгон модыг цавчих огтлох гэмтээхийг цээрлэнэ. Зөрчвөөс дайрлага дайрна, өвчин олно, осол нүүрлэнэ", "Удган модны сүүдэрт сууваас өвчин тусна, лусын хорлол болно" гэх мэтээр ямагт "лус, савдаг"-тай холбосон хорио цээр байдаг. Мөн "Шанш модон дээр гарч

---

255 *oron delekei-yin ejed-ün sang orušibai (4b-5a тал)*
256 *Х.Буянбат. Монголын бөөгийн шашны учир. Хөххот. 1985, т.54*

тоглох (хүүхэд), шанш модыг огтлох, сүүдэрт нь наадан тоглох, мөчрийг нь хугалах, охид хүүхнүүд шанш модны дэргэд очих цээртэй. Өндөр газар ургасан ганц модыг огтлох цавчихыг цээрлэнэ. Насандаа ганц бие, гон бие явна" гэдэг.

Эндээс хорио цээр чухам хэрхэн үүсдгийг тодруулбал "Табу үүсэх гол шалтгаан нь "айдас", "туршлага" хоёр юм... Амьтнаас, хорхой шавьжнаас, байгалийн үзэгдлээс айх айдас дээр хүн хүнээсээ айх, хүн үйлдлээсээ болон бусдын үйлдлээс айх, тулгарсан нөхцөл байдлаас айх айдас нэмэгддэг. Эрт үед газар усны айдас буюу агрофоби ноёрхож улмаар мухар сүсэг, ааджмаар далдын их хүчинд итгэх шүтлэг шашны сэтгэлгээнд хүнийг шилжүүлж өгсөн. Айдас нь хоригийг төрүүлжээ. Хамгийн анхны айдас нь бодитой байсан бөгөөд дараах айдас нь болзолт буюу гашуун туршлагаас улбаатай айдас байсан гэлтэй. Хориг цээрийг аль нэгэн хуульч юм уу гүн ухаантан эрдэмтэн мэргэд тогтоосон биш, харин ерийн хүмүүс ерийн амьдралаас олж авсан мэдлэг сургамжаас үүджээ. Хориг цээр нь олон үеийн хүмүүсийн амьдралын урт хугацааны баялаг туршлагаас аяндаа хуримтлагдсан өвөрмөц мэдлэгийн төрөл зүйл юм. Хориг цээр бол нэгд, хүмүүсийн гашуун туршлага сургамж, хоёрт, айдас хүйдсийн хариу үйлдэл, гуравт, сүсэг бишрэлийн далд ухамсар, дөрөвт болзошгүй аюулаас сэрэмжлэх дохиолол, тавд, ёс суртахууны ердийн хэм хэмжээ, зургаад, хувь хүмүүсийн хууль зүйн зохицуулгын үүрэгтэй өвөрмөц мэдээллийн цогц"[257] юм.

Онгон содон модтой холбоотой дээрх хорио цээрээс харахад, мөн хорио цээр судлаачдын дүгнэлтээс үзэхэд, сондгой ганц мод, мөн усны эхэнд ургасан, уулын оройд ургасан, бусад модноосоо онцгой том мод нь тухайн газрынхаа хамгийн үржил шимтэй хэсэгт, хөрсөн доорх усны гол зангилаа, хагалбар газарт оршдог тул тийм мод[258]-ыг огтолбол, модны үндсээр дамжин хөрсөн доорх ус ууршин, газар үржил шим чийгээ алдах, гол ус ширгэхийг өвөг дээдэс маань ажиглаад модыг онголон дархалж ирсэн биз ээ.

Онголж дархалсан, тахилга шүтлэгтэй модыг хамаагүй оролдсоноос болж хүнд үхэл зовлон тохиолдсон талаар ярих нь элбэг. М.Ганболдын "Алтайн урианхайн уламжлалт шүтлэг"-т өгүүлснээр "1943 онд Ховд аймгийн төвд байрлаж байсан 4-р морьт хорооноос хэсэг цэрэг Хойт Цэнхэрийн голын Улаан говийн аманд улиаснаас банз зүсэхээр очиж эхний

*257 - Л.Түдэв. Аман хууль, УБ., 2000, т.4-5*

*258 "Рашаан усны дэргэдэх мод, бургасыг огтлох, хад чулууг хөндөх хөдөлгөхийг цээрлэнэ. Үл хэрэгсвээс рашаан ширгэнэ, газар доогуур шургана, лус савдаг хилэгнэнэ" гэсэн цээр бас байгаа нь дээрх тайлбарын нэг баталгаа болох болов уу*





удаа хэсэг мод хөрөөдөж унагажээ. Гэтэл шөнөөс нь эхлэн унтаж байсан цэргүүдийг элс шороогоор цацаж, нохой хуцах, тэмээ буйлах, хүүхэд уйлах элдэв дуу чимээ гарч, өдөр нь майхан савыг унагах, ор дэр, хоол ундыг асгаж сандайчих зэргээр амруулахаа больжээ. Цэргийн дарга нар хичнээн хатуу харуул манаа гаргаад ч байдал өөрчлөгдсөнгүй. Улмаар зарим цэргүүд өвдөж эхэлсэн учир ажлаа орхин ангидаа яаравчлан буцсан... 1953 оны цагаан сарын өмнөхөн сумын нарийн бичгийн даргаар ажиллаж байсан Цэрэнгийн Галжав гэдэг хүн тэр улиасны дэргэдээс мод бэлтгэхээр очоод түүнд хандан "Чи чадалтай бол одоо намайг чадаад аль, би чадалтай бол чамайг тасдаж тайраад түлш болгоё" гэж ам гарч байгаад хэсэг хуурай улиас унагаж таван тэмээнд ачин хөдөлж, 200 м орчим газар яваад ухаан алдан унаж, хэдэн хоногийн турш халуурч дэмийрэн – "Онгон улиас тайрлаа, онгон орж ирлээ гэхчлэн элдвийн үг хэлсээр нас баржээ"[259].

Булган, Архангайнхны дунд тархсан ганц хоёр ярианаас иш татъя: Булганы Бүрэгхангай суманд *бодь мод* гэж бий. Нутгийнхан "Дээр үед Бүрэгийн нуруунд маш их хэмжээний түймэр гарч нуруу тэр чигээрээ үнс нурам болтлоо шатжээ. Түймэр намдсаны дараа тэнд ганц мод шаталгүй үлджээ. Харин ойр хавийн мод сөөг бүгд үнс нурам болсон гэдэг. Тэр цагаас хойш хүмүүс тэр модыг *бодь мод* хэмээн тахиж шүтэх болсон байна. Нэг удаа нэгэн согтуу эр уг модны хажуугаар гарахдаа модонд өргөсөн шилтэй архийг гуйж аваад: – Гурав хоногийн дараа энэ архийг буцааж авчирч өгөхгүй бол эхнэрийг минь аваарай гэжээ. Харин 3 хоноод эхнэр нь нас баржээ" гэсэн яриаг ам дамжуулан ярьдаг. Архангайнхан "тус аймгийн Чулуут сумын Зуунмод багт Цохиотын өвөлжөөний ард Цохиотын хэсэг гэдэг модтой, дор нь булагтай газар байдаг. Балжингийн Донгой гэгч тэндээс мод авч хашаа барьсны дараа ганц хайрладаг морь нь уг мод руу гулсаж үхжээ. Мөн дараа нь түүний хүү Дагвасүмбэрэл нь энэ модонд боодог хийж буцах замдаа машинтайгаа онхолдсон учир түүнээс хойш уг Цохиотын хэсэгийн нэрийг өөрчлөн Авдаггүй хэсэг гэж нэрлэх болсон ба нэг ч хүн мод авалгүй өнөөг хүрсэн байна"[260]. "Чулуут сумын Тооромт гэдэг газарт хоёр хэсэг мод байдгийг хүмүүс угаасаа авдаггүй байжээ. 1960-аад оны захиргаадалтын үед гээдэн Долгор гэдэг хүн хэдэн хүмүүсийг дайчлан энэ модноос авч явахад хамт явсан хүмүүс нь:

–Бид аваагүй Долгор авсан хэмээн хэлж аваад хашаа барьсан ба дуусах үед Долгор дарга ирж үлдсэн ганц шургаагийг нь өргөж тавих гээд

259 *М.Ганболд. Алтайн урианхайн уламжлалт шүтлэг. УБ., 2001, т.67-68*
260 *Лам Дэмчигхорол /53/, иргэн Лхамзав /62/*

хөл дээрээ унагаснаас болж 4-5 жил хөл нь өвдөж байгаад насан өөд болсонд үүнээс хойш энэ хоёр хэсэг модыг догшин гэж үзээд Нүд мод гэх болжээ" гэх мэтээр хүүрнэдэг.

Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан сумын Хөндлөн хайлааст гэдэг газрын наана буюу сумын төвөөс 27-28 км-т Онгон мод гэж бий ажээ. 1970-аад онд нутгийн Тостоо гэдэг нэг өвгөн Онгон модыг "Энэ муу мод чинь ямар ид шидтэй юм бэ!" гэж очиж цохисноос үхрүүд нь үхсэн. Тэр модонд нэг хонх уяатай байсныг сумын архинд дуртай Бат-Өлзий гэж хүн авснаас болоод эхнэр нь тэр модноос зүүн урагш байдаг Егүзэрийн худагт унаж нас барчихсан. Тэгээд тэр хонхыг нь буцааж аваачиж тавьсан ч Бат-Өлзий ч нас барсан, тэднийхээс хүн үлдээгүй хэмээн нутгийнхан ярьдаг[261] байна.

Дээр дурдсан аман ярианаас үзэхэд онцгой содон ургасан онгон догшин, удган модыг хөндсөнөөр хүн, малд үхэл зовлон гай барцад тохиолдсон тухай яриа Монголын газар нутаг бүрт түгээмэл байгаа нь харагдаж байна. Ер нь хээрийн судалгааны явцад нутгийн ардууд ийм төрлийн яриаг хүүрнэх нь элбэг байх ба ярианы агуулга сэдэв ч өөр хоорондоо төстэй байдаг. Хамгийн сонирхолтой нь ийнхүү хүүрнэж буй хүмүүс тодорхой нэр ус бүхий газар орон, хүмүүсийн жишээн дээр ярьдаг.

Мод ургамлыг зайлшгүй шаардлага гараагүй үед аль болохоор огтлохгүй байхыг эрхэмлэх явдал Монгол улсын монголчуудын дунд төдийгүй нийт монгол туургатны дунд түгээмэл байсаар байгааг Дотоод Азийн соёл болон байгаль орчны талаар Кембрижийн Их сургуулиас явуулсан судалгааны тайлангаас харагдаж байна. Тус судалгааны багийнхан энэхүү бүс нутгийн янз бүрийн оршин суугчдын дунд "Та мод ургамлыг тасалдаг уу, хэрвээ тасалдаг бол яагаад тасалдаг вэ?" гэсэн асуултыг тавихад Оросын Буриадын Читын малчин "Бид байгальд анхаарал тавьдаг, бид мод огтолдоггүй" (BAL 11), Монгол улсын Дорнод аймгийн багш "Байгалийн нөөцийг маш зүй зохистой ашиглах хэрэгтэй" (BAT 04), Өвөр Монголын Шилийн гол аймгийн нэгэн албан хаагч "Манай нутагт мод байдаггүй болохоор бид мод огтолдоггүй, харин хадлан хийхийн тулд өвс хаддаг ч бид өвс ургамлыг нөхөн төлжүүлэхийн тулд хадлан авсан газраа хоёр жил тутам өнжөөдөг" (QXH 10), Монгол улсын Сүмбэр сумын (Дорнод) албан хаагч "Би өвс ургамал таслалгүй өссөн" (DAV 01), Шинжааны Ховог сайрын нэг багш "Ургаж байгаа модыг огтлох нь байгаль орчны хуулиар хориглогдсон зүйл, харин унанги модыг огтлохыг

261 *Н.Мөнхөө /75 нас, эр/, Х.Ганболд /53 нас, эр/*





хориогүй. Настай хүмүүсийн яриагаар эрт дээр үед модны цөөхөн мөчрийг огтолж болохоос бус бүх мөчир салааг нь тасалдаггүй заншилтай байсан. Мод огтолбол газрын луст уурлаж, түүнийг уурлуулсан хэн боловч өвчинд нэрвэгдэж, тэр ч байтугай үхэж магадгүй. Мөн өвс зулгаах хориотой. Өвс ногоо зулгаасан хүний хүүхдийн хөл гар нь эрэмдэг зэрэмдэг болж өснө... гэдэг" (TSE 04), Оросын Тувагийн Овюр дүүргийн нэг малчин "Бид хэзээ ч мод өвс тасалдаггүй. Яагаад тэгэх ёстой гэж? Байгаль биднийг бүтээсэн, биднийг тэжээдэг, бид яагаад түүнийг аюулд өртүүлэх ёстой гэж? Манай орчин тойрны малчдын байгальд хандах хандлага ч бидэнтэй ижилхэн. Бид мал малладаг болохоор мал аж ахуйн ашиг шим шууд байгалиас хараат гэдгийг ойлгодог. Бид байгальдаа муугаар хандвал энэ нь эргээд бидний мал сүрэгт нөлөөлнө" (MON 1)[262] гэх мэтээр хариулсан байна.

Дээрх жишээнээс үзэхэд Дотоод Азийн нүүдэлчид мод ургамал, өвс ногоог ахуйн хэрэгцээнээс хэтрүүлж хэрэглэх, буруу ашиглахыг байж болохгүй зүйл хэмээн үзэх хандлага нийтлэг байна. Мөн энэ бүс нутгийн оршин суугчид хүн байгаль хоёрын хооронд харилцан үйлчлэл байдаг гэж ойлгох нийтлэг хандлагатай нь ажиглагдаж байна. "Монголчуудын үзлээр байгаль нь тэнгэрийн захиргаан дор байдаг, бүхнийг өөртөө багтаасан, тэнцвэртэй оршин байх ёстой тогтолцоо"[263] бөгөөд хүн ямагт байгалийн эрхшээл дор байдаг. Ер нь монголчуудын байгаль орчиндоо хандах хандлага нь байгалийн юмс үзэгдлийг хүншүүлэн ойлгох төсөөллийнх нь үндсэн дээр хэлбэржин тогтдог байна. Монголчуудын байгаль орчинд хандах хандлагад задлан шинжилгээ хийх явцад байгаль орчиндоо хандах хэдэн төрлийн хандлага ажиглагдаж байна. Үүнд: Байгаль шүтэхтэй холбоотой илэрч гарч ирэх хандлага, тодорхой хууль дүрэмд захирагдах шаардлагаас үүдэлтэй байгальд хандах хандлага, амь зуух, оршин тогтнох зайлшгүй шаардлагаас үүдэлтэй хандлага гэх мэт. Гэвч энэ бүхнээс илүүтэйгээр ***аливааг энэрэн хайрлах өр нимгэн, энэрэнгүй нинжин сэтгэлээр, өндөр ёс зүй ухамсараараа байгаль орчиндоо хандах хандлага монголчуудын хувьд хамгийн тод томруун ажиглагдаж байна***.

Хорио цээрийн ёс, тахилга шүтлэгийн зан үйл, ам дамжсан хууч яриа төдийгүй ардын үлгэрт туульст ч мод, ургамлыг хамгаалах үзэл санаа туссан байдаг. Монгол ардын "Долоон өвгөн" хэмээх нэгэн үлгэрт " Эх эцгээс өнчирч хоцорсон ах дүү хоёрын нэг нь баян нөгөө нь хоосон ядуу байжээ. Хоосон нь нэгэн баян айлд зарцлагдаж амь зууж байв. Тэр

262 *Tsui Yenhu. A Comparative Study of the Attitudes of the Peoples of Pastoral Areas of Inner Asia towards their Environments. /in Caroline Humphrey, David Sneath. Culture and Environment in Inner Asia: 2 Society and Culture.The White Horse press, 1996, т.4*

263 *Мөн тэнд, т.6.*

ядуу хүү нэгэн өдөр ойд мод хөрөөдөхөөр очоод нэг сайхан мод байхыг хөрөөдөх гэснээ "Энэ миний ах шиг ямар сайхан гоолиг мод вэ" гэж бодоод түүнийг хөрөөдөхөө больж, өөр нэг мод дээр очвол муу үмхэрсэн юм байв. Түүнийг үзээд "Энэ мод яг л над шиг болсон эд юм даа" гэж бодоод бас хөрөөдөж чадсангүй. Тэгээд тэр өөр хөрөөдөх мод эрж хайсан ч үгүй гэртээ буцаж очжээ. Эзэн нь түүнийг харааж загнаад ой уруу буцааж хөөв. Хүү ойд очоод мод хөрөөдөх гэсэн боловч түрүүчийн адил зарим нь баян тарган ах шиг нь сайхан санагдаад нөгөө зарим нь болохоор хоосон ядуу өөртэй нь адил бодогдоод байхаар нь мөн л мод хөрөөдөж буулгасангүй хэдэн мөчир чирээд харьжээ. Эзэн улам хилэгнэж, гурав дахь удаагаа түүнийг ойд хөөж явуулахдаа гэртээ бүү буцаж ир гэжээ"[264] гэх мэтээр өгүүлдэг. Өнчин хүүгийн дүр нь монголчуудын байгалийн сайхныг хайрлан хамгаалах үзэл, энэрэн нигүүлсэх сэтгэлийн нэгэн тод жишээ юм.

Байгаль орчноо хайрлан хамгаалахад хэргэм зэрэг бүхий хүмүүс, баяд ноёд, язгууртнууд жирийн ард олонд үлгэр дууриал үзүүлж, байгалийн нөөц баялгийг, тухайлбал мод ургамлыг хэрхэн хамгаалж, ариг гамтай ашиглах, нөхөн сэргээх талаар зааж сургасаар иржээ. Баруун Монголд, Хан Хөхийн нуруунд ургадаг хулслаг харгай хэмээх чилгэр сайхан модыг Лу[265] гүн хамгаалж байсан тухай яриа байдаг. "Энэ хулслаг харгай нь хулс харгай хоёрын хослол гэлтэй, хөнгөн болоод шулуун, уян болоод бэхлэг, нар салхинд өгөршдөггүй, ус чийгэнд өмхөрдөггүй чанараараа жирийн шинэснээс давуу чанартай ажээ. Хөхий хангайн хулслаг харгайн цуурай 4 зуг 8 зовхист дуурсаж, түүнийг зоргоороо ашиглагчид олширсныг Лу гүнтэн мэдэрч:

- *Хулслаг харгайг уургын мод гэж нэрлэж байгтун. Харийн хүнд бүү зааж өгч сайрхагтун. Халуун зуураа хайр гамтай авч сурцгаая!* хэмээсэнд энэ ёсоор болж"[266] хамаа бусаар авах нь багассан байна.

Бидний өвөг дээдсийн аж төрөх ёсны нэгэн онцлог бол тэд байгалийн нөөц баялгийг өөрсдийн хэрэглээнээс илүү ашиг хонжоо олох зорилгоор ашиглах, шунахай сэтгэлээр хандахаас ямагт зайлсхийсээр ирсэн төдийгүй, байгальдаа гар хүрэхээс өмнө ямар бололцоогоо ашиглан хэрхэн

264 *Д.Цэрэнсодном (эмхтгэсэн). Монгол ардын домог үлгэр. УБ., 1989, т.63*

265 *Сэдбазарын Лувсандондов (1854-1909). Засагтхан аймгийн Ачит засгийн хошуу буюу одоогийн Увс аймгийн Өндөрхангай суманд төржээ. Бага наснаасаа эрдэм ном сурч, монгол манж бичиг сайн мэддэг болжээ. 1876 онд хошууны ноён болж, Халхын өрнө замын Зүүн гарын хошууг захирах тамгатай, жун вангийн зэрэг, засаг төрд туслагч гүн болжээ. Улмаар 1897 онд Засагтхан аймгийн туслах жанжны тушаалд томилогдож, "Жанжин гүн" хэмээн олноо алдаршсан юм. Тэрээр мөн XIX зууны сүүлийн үеийн Монголын улан зохиолын томоохон төлөөлөгч юм.*

266 *Х.Сампилдэндэв. Монгол домгийн чуулган. УБ., 1999. т.120*





ахуй амьдралын хэрэгцээгээ хангаж болох вэ гэдгийг сайтар тунгааж, хамгийн оновчтой шийдвэрийг гаргасаар ирсэн билээ. Монголчууд малаас гарах ашиг шимийг бүрэн ашиглаж ирсэн бөгөөд малаас хаях зүйл огт гардаггүй, ер нь нүүдэлч монголчуудын амьдрал ахуй байгальд ямар ч хор хөнөөл учруулдаггүй, хог хаягдал гаргадаггүй онцлогтой. Жишээ нь, малын хашаа хороо барихдаа мод тайрахаас өмнө аргал хөрзөн, байгалийн сул чулуу ашиглах ба өвлийн цагт хунгарласан цас ашигладаг, түлээ түлшиндээ мөн л малынхаа аргал хомоол, модны хатаж унасан гишүү мөчир хэрэглэдэг байв. Монголын төв нутагт, "Далай чойнхор вангийн хошууны толгой цохидог баячуудын нэг Пэрэнлэй гэж хүн байжээ. Шанаган хоолой гэдэг газрыг үхэр сүрэг нь бүрхэж байв. Их аж ахуйч хүн байсан учир 'Нарийн Пэрэнлэй' гэдэг байжээ. Насан өөд болохын өмнө нэгдлийнхээ музейд бэлэглэсэн аргалын жижиг савар дээрээ:

*Хангай дэлхийн модыг арвилан*
*Халтар аргал түлшиндээ хэрэглэх*"[267] гэрээслэл бичжээ.



***Зураг 57***

*267 Р.Сүхээ. Монгол ёс заншил хийгээд амь ахуйн орчин тойрон. Хөххот. 2002, т.46*



*Зураг 58*

Монголын зүүн нутагт, “Егүзэр хутагт Галсандаш Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан сумаас зүүн тийш 20 км-т Мойлтын ам гэдэг газарт мойлын төгөл байгуулж, тойруулаад тэхийн шээг болон, өргөстэй харгана бутнууд тарьсан тул хүмүүс түүнийг хамаагүй түүж чаддаггүй байсан ажээ.



*Зураг 59*



*Зураг 60*






*Зураг 61*


*Зураг 62*


*Зураг 63*

Тэрээр Хэнтийн Дун хан уулнаас гандигар модыг авчирч, Хуран гэдэг газар тариалах, Өнө өглөгт хийд, Хуранд цэцгийн мандал байгуулах, алтангагнуур, лидэр, ганга, зандан, бонго, тавилга харгана, тэхийн шээг, хайлаас, бургас, улиас, яргуй зэрэг олон ургамлыг энд тэндээс түүн авчирч янз бүрийн газар ургуулах"[268] зэрэг олон ажлыг байгалиа хамгаалах, нөхөн сэргээхэд зориулж хийжээ.

Завхан аймгийн Улиастай хотоос 45 км зайтай "Даян" амралтын орчимд "... ар өврөөрөө битүү модтой нэг уул байдгийг Сампилын овоо гэх ба төрж өссөн нутгаа хайрлаж хамгаалах сэтгэлтэй Сампил гэдэг хүн энэ уулнаас мод авахыг хориглон цагдаж, орой дээр нь овоо босгосноос ингэж нэршжээ. Түүний ачаар энэ уул битүү модтойгоо эдүгээ хүрч"[269] иржээ. Дурдсан жишээнээс харахад зөв сэтгэлтэй, ухамсартай, идэвх санаачлагатай хүмүүсийн үйл ажиллагаа байгаль хамгаалалд чухал үүрэг гүйцэтгэж ирсэн нь тодорхой байна.

Монголчуудын ургамлын холбоотой хорио цээр нь хүмүүсийг нутаг бэлчээр, газар шороогоо хамгаалж, байгалийн өгөөж, үр шимийг зүй зохистой ашиглаж сургахад чиглэдэг. Ургамлыг үндсээр нь сугалан газрын хөрсийг эвдэх, үржил шимийг нь бууруулах, самар жимс, ургамал ногоог түүхийгээр нь түүх, мод бутыг нь гэмтээн, иш мөчрийг нь хугалах, шунан хомхойрч, ихээр нь түүх цөм хориотой. А.Пунсаг: "Монголчууд тариа ногоо, жимс ургамлыг байгаль иж (ээж) буюу этүгэн эхийн үр шим хэмээн ухамсарладаг тул газар шороог нэн хайрлан хамгаалж, газрыг дурааараа

*268 Ө.Гомбодорж. Эрдэнэцагаан сумын түүхэн товчоон. УБ., 2004. т.45*
*269 Л.Сэлээд. Завхан нутгийн байгалийн урлан. УБ., 2006, т.59*

сэглэж, энд тэндгүй нүх малтах, өөрөөр хэлбэл үр үндэс таслах явдлыг чанд цээрлэдэг. Нялх ногоо, цэцэг ургамлыг тасдахгүй, боловсроогүй жимс ногоог түүхгүй нарийн ёс журамтай. Зэрлэг үзэм, улаагана, долоогоно, үрэл, мойл, үхрийн нүд самар, чацаргана, мөөг, халиар гогод, хүмүүл зэрэг байгалийн жимс ногоог аль эртнээс түүн цуглуулж, идээ ундааны нөхвөрөөр ашиглаж ирсэн ч жимс ургамлыг үндсээр нь ухаж малтахгүй, салаа мөчрийг нь хугалахгүй, боловсроогүй үед нь түүхгүй, бүгдийг нь дуустал авахгүй, мөөгний хүрээ эвдэхгүй зэрэг хатуу цээртэй билээ"[270] хэмээн жимс ургамлын хорио цээрийн талаар бичжээ.

"Бут ургамлыг хүн малын тэжээлд зориулан түүхдээ тухайн бутны 30-40 хувийн үндсийг тасдалгүй авдаг, мөөгний хүрээг цөлмөж хоосолдоггүй заншилтай байв"[271]. Монголчууд уулнаас үрэл, мойл, гүйлс, самар мэт зэрлэг жимс ургамал түүхдээ модны мөчир салааг хугалахыг цээрлэдэг. Зэрлэг сонгиныг үр нь боловсроогүй үед үндэстэй нь сугалдаггүй, хаана байгаа газраас нь дур мэдэн түүдэггүй. Учир нь үндэстэй нь сугалваас үржиж төлжихгүй, онгон дархан газраас түүвээс газар лусын хорлол болно гэж үздэг бөгөөд сонгино ухаж авбал ганц хуруудна, үлд гарна хэмээсээр иржээ. Мөн зэрлэг сонгиныг олон тоогоор малтаж авбал хонь мал татаж үхдэг, сонгины хальс галд оруулбал малын нүд өвддөг, хүүхдийн толгойд үлд яр гардаг, мөн зэрлэг сонгино хайр гамгүй зулгаасан хүний нүд нь өвдөж сөлөр болно гэж үздэг байв. Нар буцахаас өмнө зэрлэг сонгино зулгаасан хүний гар хөл нь татаж үхдэг гэдэг. Бас ганц хуруутах, гар хуруу буглах, юм гарахад зэрлэг сонгины хальсаар боовол эдгэдэг гэсэн домтой. Монголчууд сонгино түүсэн тохиолдолд толгойн үрийг нь заавал газарт булдаг байжээ. Ингэснээр нэг сонгино дараа жил нь арав хорь болж ургадаг.



*Зураг 64*

270 А.Пунсаг. Монголчуудын уламжлалт цээрийн ёс. УБ., 2003, т.43-44
271 Ж.Болдбаатар, С.Дэмбэрэл. Монголчуудын байгаль орчноо хамгаалах зан заншил, хууль тогтоомжийн түүхэн тойм./ Түүх: Эрдэм шинжилгээний бичиг/, УБ., 2002, N188(14), т.83

Сонгино хамаагүй авснаас болж хүн малд гай тохиолдсон талаар хүмүүсийн дунд ам дамжсан яриа Монголын нутаг бүрт түгээмэл байдаг. Архангай аймгийн Чулуут сумын ард олны дунд "Тус сумын Зуунмод багийн нутаг Эхний эрэг гадаг өвөлжөөний дээд талд Наадам жалга хэмээх сонгинотой газар байдаг. 1970-аад оны үед уг сумын харъяат Чанарав гэдэг хүн нэг удаа энэ жалганы хажуугаар гарахдаа ил гарсан 7 сонгиныг авч гэртээ харьсан гэнэ. Гэтэл тэр шөнө 7 үхрийг нь чоно идсэн байв. Үүнээс хойш энэ газрыг догшин хэмээн сонгиныг нь авахаа больсон гэдэг"[272] гэсэн яриа ам дамжин яригддаг бол Хөвсгөл аймгийн Их-Уул сумынхан "Их-Ууланд сонгино их ургадаг. Гэвч нутгийн ард иргэд хүнсэндээ хэрэглэдэггүй. Учир нь Их-Уулнаас юм авбал хариуг нь өдөрт нь авдаг гэж ярилцдаг. Шивээ багийн иргэн Батаа гэгч залуу Их-Уулнаас сонгино ухаж аваад сумын төвд түр зуур саатах явцад морь нь сураггүй алга болсон бол Их-Уулыг тойрон нутагладаг айлууд хадлангаа авч байгаад нэг нь Их-Уулнаас санаандгүй нэг шаам хадчихжээ. Тэр хүн ихэд айсан байжээ. Тэгээд гэртээ ирж хоноглоод маргааш нь өвсөнд явах болсонд морийг нь чоно идсэн байв. Ийм учраас Их уулнаас хамаагүй өвс ногоо зулгааж мод тасдаж болдоггүй"[273] хэмээн хүүрнэж байна. Дурдсан энэ жишээнээс үзэхэд эхний хүн гар хүрч болдоггүй газраас сонгино авснаасаа айгаад морио аргамжсан эсэхээ ч мэдээгүй, эсвэл тохиолдлоор морио алдсан байж болох талтай ч хоёр дахь хүний морийг чоноо идсэнээр нутгийн хүмүүст Их-Уулын сонгиныг авснаар золгүй явдал давтагдаж буй зүй тогтол ажиглагдаж, үүний улмаас хүмүүсийн сэтгэхүйд байгалийн далдын хүчинд итгэх айдас, бишрэл гүн шингэсэн байна.

Монголчуудын дунд өөрсдийн гарал үүсэл, өвөг дээдсийг мод ургамалтай холбон үзэх ёс буй. Ойрадын цорос овгийнхон уд мод, ууль шувуунаас, хорь буриад нар хун шувуу, хус модноос өөрсдийгөө гаралтай хэмээдэг бол нийт монголчууд бут бургасыг уул хаданд оршсон өвөг дээдэс хэмээн үзэх сэтгэлгээ байдаг. "Овооны үүдэхийн зан үйл сэлт оршив" сударт:

*"... Модны эцэг их бут,*
*Модны эх гурван үет хулс нэгэн баглаа,*
*Модны хөвгүүн балхун нэгэн баглаа,*
*Модны нагац хос үндэстэй их бут, модны охин бургас ба*
*Элдэв модныг овооны шүтээн болгон талбитугай"* хэмээжээ.

272 *Жавзмаа, 58 нас*
273 *Чанарав, 59 нас*

Бургасыг халхчууд "монгол мод" гэж нэрийдэн эрхэмлэж иржээ. Тийм ч учраас голын хөндий дагаж бөөн бөөнөөрөө ургасан цагаан бургасыг огтолж хугачих, гишгэчихийг цээрлэдэг байлаа. Уул давааны оройд босгосон овооны оройд бургас хатгадаг. Үүнийг залам гэдэг. Залам хийх бургасны мөчрийг огтолж авдаггүй, цуулж авдаг заншилтай. Учир нь огтолж авбал бургас дахин нөхөн төлжиж, ургах нь муу, харин өөрийнх нь ширхэгийн дагуу цуулж авбал тухай ургамлын торлог хэлхээ гэмтэх харьцангуй бага байдаг тул монголчууд бургас модыг хамгаалах үүднээс ийнхүү цуулж авдаг болов уу. Халхаас гадна өөлд, дөрвөд, баяд, захчин, урианхай, дархад зэрэг ястан овоо тахихдаа оройд нь залам болгон бургас хатгадаг заншилтай.



*Зураг 65*

Монголчууд төдийгүй бусад угсаатны дунд ч бургасыг эрхэмлэн шүтэх үзэл буй. Жишээ нь Солонгосчууд бургас модыг шүтэж овоо босгож байсан талаар мэдээ байдаг байна. "Когуре улсыг үндэслэгч Түмэн хааны ээжийн нэр Рю Хуа буюу бургас модны цэцэг гэсэн утгатай. Солонгосчууд бургас модыг лусын хааны охин хэмээн үздэг"[274] байжээ.

"Хус модыг түүнд тэнгэрийн аянга буудаггүй гэдэг утгаар нь *тэнгэрийн мод* хэмээн үзэж сүх сэлэм, жад зэрэг байлдааны зэвсгийн иш болон гэрийн багана, эмээл, хүүхдийн модон өлгий "бөөв" зэргийг хусаар үйлддэг

*274 Сон Покее, Хан Чангюн, Чанг Хосу, Ёо Вонсу (ред). Монгол-Солонгосын хамтарсан эрдэм шинжилгээ–2, Сөүл, 1993, т.150*

байсан ба бөө хүн хэрэв зулзаган хусаар өргөл чимэглэж залбирал үйлдвэл маш хүчтэй залбиралд тооцдог байв"[275]. Гэрийн баганыг заавал хусаар хийж байсан бөгөөд уг баганаа мал сүрэг, хүний аж амьдралтай холбоотой янз бүрийн ёслол, зан үйлд нэгэн өвөрмөц эдлэл болгон өргөн дэлгэр ашигласаар иржээ... "Бөө мөргөлийн шүтлэгт хус онцгой үүрэгтэй бөгөөд бөө удган нар онгод тэнгэрүүдээ дуудах, тэдэнтэй харилцахад хусан залам мод нь дамнуур гишгүүр нь болдог мэтээр домоглодог ажээ. Монголчууд хус модыг тайрахад цус гардаг, үүнээс болж хус мод их өвдөж шаналдаг хэмээдэг нь хус модноос гардаг шүүс улаан байдагтай холбоотойгоос гадна мод ургамлыг тайрах нь хүний гар хөлийг тайрахаас өөрцгүй хэмээн зүйрлэн бодож, амьтай, урган төлждөг бүхнийг энэрэн хайрлаж ирсэн сэтгэлгээтэй нь холбоотой юм. Буриад нар өөрсдийгөө хун шувуу, хус модноос гаралтай гэж үздэг. Алтайн урианхайчууд "Хусыг жилийн аль ч улиралд тайрдаггүй байснаа Алтайн савдаг хус модонд их хайртай гэдгээр тайлбарладаг".[276]



*Зураг 66*

Монголчууд арцыг ариун мод хэмээн ихэд хүндэтгэж, үндсээр нь ихэвчлэн айраг сүү хутгах халбага, цацал, морины хусуур зэргийг хийхийг эрхэмлэхийн сацуу арцны урыг төл малд сайн хэмээн хананд дүүжлэх ч заншил байдаг. Арцаар сан тавьж, аливааг ариулах, ад чөтгөрийг хөөн зайлуулах зан үйл эртний үүсэлтэй.



*Зураг 67*

Манай ард түмэн вансэмбэрүү цэцгийг таслаж авахыг ихэд цээрлэж иржээ. Энэ цэцэг элдэв өвчнийг анагаах чадлаар сайн гэхээс гадна цаг үргэлж хосоор ургаж бие биенээ харж байдаг учраас хамаагүй тасдаж болохгүй. Тун чухал хэрэгцээ гарсан үед тусгай ёс гүйцэтгэж, дээр нь майхан барьж, ном уншуулаад авдаг. Ёсыг зөрчвөл тэнгэр задарч хүний амь сүйднэ гэж итгэж иржээ.

275 О.Пүрэв. Монголын бөөгийн шашин, УБ., 1999. т.94
276 М.Ганболд. Алтайн урианхайн уламжлалт шүтлэг. УБ., 2001, т.68

Говь нутгийнхан тэнгэрийн дуу, төл малд сайн хэмээн загийн зангилааг тооно хананд зүүх нийтлэг заншилтай. Бас хайлаас, яргай, сухай зэрэг модыг ихээхэн эрхэмлэнэ. Говь газар шулуун, гуалигхан ургасан сухайг авч болдоггүй, охин шулмас орогнож байдаг, ийм сухайг шатааж, дээр нь мах тавиад шарахад шуламс нь биежиж, эхнэр хүний дүртэй болж харагддаг гэж домоглосоор иржээ"[277]. Энэ нь мод ургамал цаанаа хийбод эзэнтэй гэж шүтэх шүтлэгийн нэг илрэл бөгөөд оюун санаа, сүнс хэлбэртэй хийбод эзэн нь махтай нэгдсэнээр биежиж амилна гэж үзсэнээр ийм домгийг гаргажээ. Нөгөө талаас ус ургамал ховортой говийн мод ургамлыг хамгаалахын тулд чөтгөр шулмасаар айлгаж иржээ.

Монголчууд уулнаас түлээ түлш, ахуйн хэрэгцээний мод авахдаа зөвхөн хэрэгцээний хэмжээгээр энд тэндээс цоолдон авахаас бус нэг дороос бөөнөөр авдаггүй уламжлалтай. Гэхдээ нялх зулзаган мод, нойтон мод, тэгш сайхан ургасан модыг огтлох ямагт цээртэй байсаар иржээ. "Зулзаган модыг огтлох, гэмтээх, булгалахыг цээрлэнэ. Уул ой тайгын сахиулсан хилэгнэнэ гэнэ"[278], "Түлээ түлш бэлтгэхдээ залуу зулзаган мод, иш мөчир гоолиг сайхныг нь огтлохыг цээрлэнэ. Заавал уланги буюу хөгширсөн, мөчир гишүү нь хатсаныг түүж, огтолж, түлшинд хэрэглэдэг заншил буй"[279] зэрэг хорио цээрийг дурдаж болно.


*Зураг 68*

Мөн "Самар болж гүйцээгүй байхад түүж идэхийг цээрлэнэ. Самрын мод гэмтэнэ, дараа жил ургац муудна, мөн түүхий самар амт шимт нь гүйцээгүй тул хоол биш хор болно гэнэ. Самрыг түншиж түүхдээ хуш модны холтос, мөчрийг гэмтээхийг цээрлэнэ. Хангай дэлхийн хишиг татарна гэхийн учир нямбай түүхийг чухалчилна", "Мод тарих, бургасаар хашаа хороо барихдаа гол толгой мөчрийг нь мухарлан огтолбол толгойг нь хяргаснаас өөрцгүй гэх буюу мод бургас, ховордоно" гэдэг.

Монголчууд мод ургамлыг холбогдох хорио цээрийн ёс, тахилга шүтлэг, ардын аман домог яриа, ахмадын захиас сургаал болон ариг гамтай хэрэглээнийхээ тусламжтайгаар хамгаалж ирсэн уламжлалтайгаас гадна төрийн хууль цаазад ч тухайн асуудлыг тодорхой

*277 С.Бадамхатан (ред). БНМАУ-ын угсаатны зүй: Халхын угсаатны зүй. I боть. т.382-383*
*278 Х.Нямбуу, Ц.Нацагдорж. Монголчуудын цээрлэх ёсны хураангуй толь. УБ.,1993, т.25*
*279 Мөн тэнд, т.46*




хэмжээнд тусгасаар иржээ. Энэ талаар хууль цаазын бичгүүд болон гадны жуулчид, аянчдын тэмдэглэлд нилээд буй. "Их засаг" хуульд өвс ногоо ургасан хойно газар нүхлэх, гал алдаж малын бэлчээр шатаах аваас хатуу цээрлүүлэх талаар тусгасан байдаг. "Халх журам"-д "... хүрээ зассан газар (байгуулсан) хүрээнээс хуурай нойтон мод огтолж болохгүй. Хүрээний захаас гадагш гарвал өндөсч[280] харваас наашнойтон мод огтлохгүй байх. Хэн хүн огтолсон бол багаж болон биедээ авч яваа эд юмыг бүгдийг авах. Тэр эд юмыг хэн үзсэн хүн авах, тэр үзсэн хүн аваад заргандхүрэлгүй шингээвэл үзэгч хүнд хамаагүй болоод дам гэрчлэгч хүнд өгөх, хэн хүн эс өгвөл гурван этгээдээс эрхгүй нэхэж авах.[281] Нойтон мөчир нойтон модны ёсоор, хуурай мөчир хуурай модны ёсоор цаазаар болох. Гурван этгээдээс элч гарч үзэж байх. Гаднаас ирэх ноёд зочдод тэр гурван этгээдээс буюу гурван газраас гарч эргэж шалгаж буй элч хэлж танилцуулж байх. Огтолсон модноос мэрэг бүү ав[282] Хэрэв авах бол хутганы чинээ юм ав... Хуурай мод огтолсон нойтон модыг хуга дайрсан байвал сүхийг нь ав. Мод огтолсон хүний эд юмнаас элч сүх ид... Нойтон модыг хүрээний захаас хоёр хар цагааны[283] газраас нааших модыг бүү огтол. Огтолбоос багаж эд юмыг нь авч бай"[284] зэргээр заасан байна. "Гадаад Монголын төрийг засах явдлын яамны хууль зүйлийн бичиг"-т "Олон засгийн хошуудын монголчуудын дотор зоригоор ... модыг хулгаж цавчихыг нь шүүх цаазны бичгийн ёсоор ял торго. Ялт хүн дөнгө дөнгөлүүлж, ташуур занчваас зохих ял халдваас, байцаахыг алдсан харьяат захирах түшмэдийг нэгэн есөн мал торго...[285] гэснийг мод ургамлыг хамгаалалд холбогдох заалт хэмээн үзэж болох юм.

Богд хаант Монгол улсын үед ургамал хамгаалахад чиглэсэн агуулга бүхий "Богд уул, Гурван Сонгино, Чингэлтэй, Бэлх, Өндөр улаан, Баянзүрх уул, Туул голд загас, шувуу агнах, мод огтлохыг цаазалсан газруудад пайз хадуулах тухай бичиг"[286], "Аливаа уурхай, ус, мод газрыг түр бусдад түрээслэхийг болохгүй гэж зарласан бичиг"[287] зэрэг зарлиг, бичгүүд гарч байжээ. Мөн "1911 онд Богд хааны зарлигаар Хан ууланд Хайрхан цол өргөмжлөн Богд хаан Хайрхан гэж нэрлэн, Чингэлтэй ууланд жимс түүж,

280 *Өндөсч- өндийн хараад нүдний хараа тусах газрын модыг огтлохгүй гэсэн үг.*
281 *Заргандхүрэлгүй шингээвэл- аливаа зарга шүүх газар очилгүйгээр өөрөөр авах. Хэн хүн- зарга шүүх газар очилгүй өөрөө авсан хүн.*
282 *Огтолсон модноос мэрэг бүү ав – түүнээс олз бүү ав*
283 *Хар цагааны газар- малын өнгө зүсийг ялган таниж чадахуйц зайны газрыг хэлж буй.*
284 *Халх журам. ред. С.Жалан-Аажав. УБ., 1995, т.31-33*
285 *Гадаад Монголын Төрийг Засах Явдлын Яамны хууль зүйлийн бичиг. тайлбар. Найралт, Алтан-Оргил. Дээд дэвтэр Хөххот. 1988, т.596-597*
286 *ХН.8, Т.263, 1916, 1-7 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
287 *ХН.18 Т- 604 (ШУА, Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*

зугаалахыг хоригложээ. 1915 онд Туул, Сэлбэ голд модыг тасалбаргүйгээр цавчихыг хориглож"[288] байсан байна. "Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын Хууль зүйлийн бичиг"-т ургамал хамгааллын асуудал хэрхэн туссан буй сонирхвол, "Аливаа зарлигаар тайх эрхэмсэг ууланд ... мод огтолж болохгүй... Хулган явж мод огтолбоос, битүү хулгай хулган явж, эд олсон эс олсныг ялган салгаж, эдийг бодож, хууль ёсоор нэгэн зэрэг нэмүүлэн шийтгэ. Агнаж олсон зүйл, огтолсон мод, жич, унасан морь, буу зэвсгийг цөм албанд оруул. Осол сул захирсан харьяат занги, даргыг цөм тус тус 5 малаар торго. Байцаахыг алдсан цагдаа 80 ташуур занчигтун"[289] хэмээсэн байна. Тус хуульд буй өөр нэг сонирхолтой заалт гэвэл "..тариа, хээрийн амуу, буудай, сонгино, жимс, жич, хүн сахисан үгүй сав юм, угаас сахиж тавьсан үгүй, юмыг хулгаваас цөм хулгасан юмыг бодож, битүү хулгай дор болгож хэлэлц. Хэрвээ уул хээрийн өвс шарилж, мод чулууны зэрэг юмыг гүн хүчин гарч, цавчиж хороолгосныг зоргоор авбаас ял мөн тийнхүү өвс шарилж, мод чулууг хэдий уг газраас хөдөлгөсөн боловч ачсан үгүй, агуулсан үгүй болбоос эд олсон үгүй ёсоор 50 ташуур занч. Өмнө зүйлийг нь барих хүнд эсэргүүцвээс ялт хүн барихад эсэргүүцсэн ёсоор оноохтун"[290] гэсэн заалт юм.

*288 Т.Сэнгэдорж. Экологийн эрхзүйн уламжлал шинэчлэл , УБ., 1999, т.34*
*289 Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын Хууль зүйлийн бичиг. Кирилл буулгасан О.Батсайхан, З.Лонжид, Ч.Хажидсүрэн, УБ., 1995, т.232-233)*
*290 Дурдсан зохиол, т.207-215*




# § 3.2. АН АМЬТАН ХАМГААЛАЛ



*Зураг 69*

Хангай, говь, тал хээр хосолсон өргөн уудам Монгол нутаг олон зүйлийн ан амьтан, араатан жигүүртнээр баялаг бөгөөд монголчууд эртнээс ан араатан жигүүртэн шувуудаа хайрлан хамгаалж, зөв зохистой ашиглан хойч үедээ үлдээхийг эрмэлзсээр ирсэн билээ. Марко Поло эртний монголчуудын баримталж байсан ангийн хууль дүрмийн тухай "Их хааны захиргааны бүх газар нутагт чухам үнэн голыг өгүүлэхэд гуравдугаар сараас арван сар хүртэл ан амьтан үржиж төллөх үед ямар ч хан ван, ноёд, сайд ер хэн хүн бүх төрлийн ан амьтан, марал буга, туулай чандага, зээр гөрөөс мэтийг авладаггүй. Хэрэв зөрчвөл хатуу шийтгүүлэхийг их хааны зарлигаар тогтоосон аж. Түүний зарлигт гол төлөв туулай, марал, дээр нэрлэсэн бусад амьтан багтах бөгөөд эдгээр амьтад хүн рүү шууд тулан ирсэн ч тэдэнд хор хүргэж болохгүй хэмээн тогтоосон бөлгөө"[291] гэж тэмдэглэжээ. Сяо-Да-Хэний тэмдэглэлд: "Ан авлах нь монголчуудын байнгын үйл болсон ч ангийн[292] төрж бойжих, хайрлах ёсыг бас мэднэ. Иймийн тул хавар авлахгүй, гагцхүү тав гурваар нийлж, арваадаараа хоршиж бага сага гөрөөлөх болой"[293] хэмээжээ. Б.Буянчуулганы "Аж ахуйн тэмдэглэл"-д: "Цагаан шүүдрээс цагаан зээрийг наран буцах ес хүртэл агнана, үүнээс бусад цагт агнах аваас ашиг нь бага бөгөөд ангийн баялагт

*291 Марко Поло. Орчлонгийн элдэв сонин. УБ., 1987. т.111*
*292 Б.Буянчуулган. Аж ахуйн тэмдэглэл. Гар бичмэл, 1933*
*293 Сяо-Да-Хэн. Монголчуудын зан заншил. Хөххот. 1962, т.49 Сяо-Да-Хэн. Монголчуудын зан заншил. Хөххот. 1962, т.49*

тусгүй" хэмээн тэмдэглэжээ. Ер нь "нүүдэлчин монголчуудын байгаль хамгаалах соёлын нэгэн гол агуулга гэвэл байгалиас авахаа авч, үлдээхийг үлдээж, өгөхөө мөн өгдөгт орших"[294] бөгөөд энэхүү сэтгэлгээ, дадал заншил нь ан амьтныг агнах, хамгаалах ёс горимд илүү тод харагдддаг.

Амьтны аймгийг хамгаалах ёс нь ан амьтныг шүтэх тахих ёсноос улбаатай. Эртнээс нааш хүмүүсийн амьжиргааны гол үндэс нь түүвэр, ан агнуур байсаар ирсэн бөгөөд хүмүүс хүнс тэжээл, ахуй амьдралын зайлшгүй шаардлагын улмаас ан амьтны талаарх практик мэдлэгийг тасралтгүй хуримтлуулсаар иржээ. Овгийн байгууллын үеэс эхлэн хүмүүсийн амьжиргааны гол үндэс нь ан агнуур байсаар иржээ. Ойн анчин гөрөөчин иргэдийн хувьд ан агнуур гол эрхлэх аж ахуй, нүүдэлчин монголчуудын хувьд мал аж ахуйн хавсарга нэгэн чухал аж ахуй байж, олон үеийн туршид ард түмний амьжиргааг тэтгэсээр ирсэн болохоор ан амьтантай харьцах, ан агнуурын дэг ёс ч улам боловсронгуй болсоор иржээ.

Анчин хүмүүс ангийн бичигдээгүй хуулийг чанд мөрддөг заншилтай. Амьтны үс ноос нь гүйцээгүй үед нь болон хавар, зун, өвөл хүч тарга муутай үед нь, хээлтэй үед нь амьтныг агнадаггүй. Нялх үр төлөө дагуулж яваа хөхүүл амьтан, бага зулзаган амьтан, ховордсон буюу шинэ ирж нутагшиж байгаа амьтныг ер агнадаггүй, тэр ч байтугай үргээж хөөхийг цээрлэдэг. Ичдэг амьтныг ичээнд нь, сүргээр амьтныг сүргээр нь агнахыг хориглодог. Ан амьтныг агнахдаа тарчилган зовоох, дутуу буудаж шархдуулахыг ихэд цээрлэдэг. Ан амьтны нүх шувууны үүрийг эвддэггүй. Ан амьтны хөгшин, доголон зэргийг эхлэн агнадаг уламжлал бий. Ангийн олзыг ганцаараа авдаггүй, агнасан хүмүүс хот айлынхантайгаа тэгш хуваалцдаг заншилтай байсаар ирсэн. Мөн цасан шуурга, хүчтэй салхи, ган зуд, үер мөндөр зэрэг байгалийн аюул, гал түймэрт нэрвэгдсэн буюу гол мөрөн, намаг шаварт шигдэн өөрийгөө хамгаалж чадахгүй болсон амьтныг агнах ёсгүй.

Амьтныг хамгаалах асуудал түүний амьдрах орчин, ус ургамал, газрын хөрс, агаарыг хамгаалахтай нягт холбоотой юм. Амьдрах орчныг эвдлэн сүйтгэх нь амьтныг галт зэвсэг, хавх, хороор алахтай эн тэнцүү хөнөөл болно. Иймээс амьтныг хамгаалахын тулд газар дэлхийн бүх амьдрал, бүх байгаль орчинд нэгэн адил болгоомжтой хандаж хамгаалах ёстой.

*294 Х.Цэбшиг. Монголчуудын утга соёлд байгаль, нийгмийн шүтэлцээт хөгжил тусгагдсан нь /Хэл бичгийн ухааны доктор(Ph.D)-ын зэрэг горилсон диссертаци/, УБ., 2004, т.124*





Монголчууд ан амьтныг ангийн бичмэл бус хууль, хорио цээрийн ёс, энэрэл хүндэтгэлийн ёс, шүтлэг бишрэл, төрийн хууль цааз зэрэг бүхий л арга замаар хамгаалж иржээ. Монгол анчин хатуу сахилгатай байхыг эрхэмлэдэг бөгөөд анд явахад заавал нэг ахлагчтай байж үгийг нь сонсон дагах ёстой... Амьтныг буудахдаа ямар амьтныг нь таньсны дараа буудахаар үл барам тухайн амьтныхаа хаана нь хараалахаа мэдэж буудах ёстойгоос бус чимээ гарсан зоргоор буудаж болохгүй[295]. Учир нь тэнд хүн ч байж магад, бас дээр дурдсанчлан нялх, үр төлөө дагуулсан, хээлтэй амьтан ч байж магад. Мөн цаад амьтан нь нас бие гүйцсэн агнаж болох амьтан байлаа ч дутуу буудсанаас шархдуулж болзошгүй. Монголчууд аливаа амьтныг зовоож тарчилгаж алахыг цээрлэдэг билээ. Түүнчлэн ан амьтныг ална, хөнөөнө, нухна хэмээн ам гарахыг цээрлэнэ. Амны алдас биеэр үйлдсэн нүглээс дутуугүй хүнд гэх бөгөөд ялангуяа баавгай ангуучилж явахдаа ална, дийлнэ гэж ам гарахыг цээрлэж, тийнхүү ам гарвaас баавгайд бариулж, осолдоно гэдэг байна. Ер нь "анчид ан амьтныг хөөж үргээж буудахаасаа илүү сэм гэтэж, ойртон очиж шилж сонгон агнахыг эрхэмлэнэ. Ойртон очиход зориулж морь тэмээг зориуд сургана. Сургасан малыг 'түлхдэг мал' гэж нэрлэнэ. Агнах андаа ойртон очсоноор эр эм, хөгшин залуу, тарган туранхай, арьс үс гүйцсэн эсэх зэрэг тодорхой шинж тэмдгээр нь ялган мэдэрч заазалж агнах боломж анчинд өгдөг сайн талтай"[296].

Монголчууд ан хийх үедээ хангай дэлхийн лус савдагт хүндэтгэл үзүүлэх, тэдгээрийг аргадан ан авын олзоо нэмэгдүүлэх үүднээс ан агнуурын эхэн төгсгөлд тусгай зан үйлийг гүйцэтгэдэг. Ан агнахаар товлосон өдөр гарагийг хэлдэггүй, адууны хомоол өгч хугацаагаа далд битүү утгаар тохиролцох ба анд явах үедээ хоорондоо хэрэлдэн маргах, ан амьтдын тухай бүдүүлэг муу үг хэлэхийг цээрлэдэг. Мөн ан амьтан байхгүй, хоосон алга байна гэдэг үгийг хэлдэггүй, ийм утгаар ярих хэрэг гарвал цөөн байна, байгаа л болoлтой, ойрдоо ирээгүй байх гэх мэтээр ярьдаг байв. Тухайн ан амьтан юун тухай өгүүлж буйг мэдэхээс болгоомжилж, нэрийг нь цээрлэн чоныг "боохой", "жийхгар", үнэгийг "малгай", "зальт шар", гахайг "түгдгэр", хандгайг "хавтгай эвэрт" гэх мэтээр нэрлэх нь бий.

Мөн ан амьтны нэрээр нэршсэн газар усны нэр олонтоо тохиолддог. Үүнд: Булган гол, Бугатын ам, Бугат үзүүр, Тарвагатайн нуруу, Тарвагатайн ам, Бүргэдтэй, Халзан бүргэдтэй, Аргалант, Мянган угалзат, Чоно харайх,

295 *Ж.Дамдин. Буурал анчны тэмдэглэл. УБ., 1963, т.107-109*
296 *Ж.Болдбаатар, С.Дэмбэрэл. Монголчуудын байгаль орчноо хамгаалах зан заншил, хууль тогтоомжийн түүхэн тойм. / Түүх: Эрдэм шинжилгээний бичиг/, УБ., 2002, N188(14), т.83*

Чандаган гол, Согоотын гол, Ангирт Ангиртын гол, Гахайт, Үнэгтийн хяр, Могойт, Могойтын ам, Галуут, Туулайтын хөтөл, Хандгайт, Зоргол хайрхан, Шилүүстэй, Мануулт зэрэг болно.[297]

Ан амьтныг хамгаалах агуулга бүхий ***цээрээс*** тоймлон авч үзье. Ан амьтныг хамгаалах уламжлал нь байгаль хамгаалах уламжлал дотроос нилээд эртнийх нь юм. "Овог аймгаараа ан гөрөө хийж амьдардаг байх үед тодорхой төрлийн ан амьтныг жилийн тодорхой үед агнахыг хатуу хориглож байсан ба шүтлэг бишрэл нь тийм хорио цээр(табу)-ийг хөхиүлэн дэмжсээр иржээ. Олон овог аймгууд амьтны тоо толгойн харьцааг өөрчлөлгүйгээр хоол хүнсний хэрэгцээгээ хангасаар иржээ. Америкийн уугуул оршин суугчид одос үхрийн агнуур эрхэлж хэдэн мянган жил аж төрсөөр ирсэн ч европчууд очсон хэдхэн арван жилд одос үхрийн тоо толгой олон саяараа устжээ"[298]. Араатан гөрөөс, жигүүртэн шувууд, хэвлээр явагчид, усны амьтад, загас, хорхой шавж бүгдийг хамруулдаг гэсэн утгаараа байгаль хамгаалах хорио цээр дотроос агуулгын багтаамж, цар хүрээгээр хамгийн өргөн баялаг нь амьтныг хамгаалах хорио цээр юм.

Монголчуудын нилээд эрт үеийн цээрийн ёсонд чоно, буга, баавгай, хүн хар гөрөөс, хун, тогоруу зэрэг амьтныг агнаж авлахыг цээрлэдэг байжээ. Амьтны амийг зугаацан ёс бусаар таслах, ургамал цэцгийг хайр найргүй хөнөөхийг хүмүүн бус явдал гэж цээрлэдэг ба ан амьтны талаарх хорио цээр маш олон бий. Эдгээрийг ажиглаж байхад тотем амьтнаа хүндэтгэсэн агуулгатай цээр, амьтан шүтлэгийн агуулгатай цээр, байгаль орчиндоо дасан зохицох агуулгатай цээр, байгаль орчны тэнцвэрийг хадгалан, хамгаалах агуулгатай цээр гэх мэтээр дотор нь ялгаж зааглаж болохуйц олон төрлийн цээр буй нь харагддаг. Тотем амьтнаа хүндэтгэх агуулгатай цээрт чоно, бугын цээрийг хамруулж болох ба чоныг чоно хэмээн нэрлэх, ярихыг цээрлэх ёс нийт монголчуудын дунд өргөн дэлгэрчээ. онголчууд ан амьтныг агнахдаа тарчилган зовоохыг чанд цээрлэдэг бөгөөд зөрчвөл нүгэл болно, тамд унана гэдэг. Ан амьтан нялх төлөө дагуулан явбал түүнийг намнах, үргээх хөөхийг цээрлэн хэрвээ агнавал их нүгэл болно, эх үрс хагацах аюул ёрлоно гэдэг. Түүнчлэн ан амьтны нялх төл, нас бие, үс гүйцээгүй амьтныг агнавал ан авын тэнгэр хаяна, араатан гөрөөс дайжиж ховордоно гэдэг. Мөн ан амьтныг намнах улирал хугацаанаас өмнө авласан хүнийг анчин бус авилгач гэж жигшин зэвүүцдэг.

297 *Б.Батмөнх. Монголчуудын уламжлалт ан ав: Ойрад монголчуудын жишээн дээр (Түүхийн ухааны боловсролын докторын зэрэг горилсон бүтээл). УБ., 2003, т.149*

298 *Хлебопрос.Р.Г, Фет.А.И. Природа и общество: Модели катастроф. Новосибирск. 1999, т.47*





Ан амьтан, шоргоолжны үүр ноохойг эвдэж бусниулбал хожим орон гэрээ сүйтгүүлнэ, амьтныг агнаад үс ноос, яс мах өвдөл цөвдлийг хамаа бус хаявал хангай дэлхийн сахиус хилэгнэнэ, зээр гөрөөсийг хаж тавин агнавал анчин хүн хойд насандаа борви хянгаа тасчуулан зовно, зээр гөрөөсийг ороны цаг, хээлтэй үед нь намнавал хангай дэлхийн хишиг хомстоно гэх мэтээр ан амьтныг тарчилган зовоосноор хүний амьдралд гай барцад ирэхтэй холбож тайлбарладаг. Мөн агнасан ангийнхаа махыг хөөдөх цээртэй гэдэг.

Өөшилсөн амьтныг үргээвэл нүгэл хилэнцтэй, үнэгний үүр нүхийг уудалж суйлбал үнэгэн шулам дагана, үнэг агнаад махыг хамаагүй хаявал ангийн ам хаагдаж, олзгүй болно гэдэг. Заавал сүүлийг нь аманд нь үмхүүлээд бут дэрсний нөмөрт орхидог ажээ. Зул сарын хорин таванд мал нядлах, ан гөрөө хийхийг цээрлэнэ. Буян үйлдэхэд маш сайн өдөр тул эл өдөр хатуу үйл үйлдвээс нүгэл арвижина, их нүгэл болно гэдэг.

Ан амьтныг хамгаалах нэгэн гол арга бол ан амьтныг шүтэх ёс бөгөөд монголчуудын дунд янз бүрийн амьтан, араатан жигүүртэн шувуудтай холбоотой шүтлэг бишрэлийн шинжтэй домог яриа, зан үйл нилээд байдаг. Монголчууд араатан гөрөөснөөс буга, чоно, баавгай, жигүүртнээс хун, бүргэд, хэвлээр явагчдаас могойг илүүтэй эрхэмлэн шүтэхээс гадна тоо толгой цөөн, ховор амьтад, жигүүртэн шувуудыг ч хүндэтгэх, хамгаалах заншилтай. Том амьтдаас гахайтай холбоотой заншил нэлээд байдгаас ялангуяа газар лусад сайн, түүнд даруулга болдог хэмээн гахайн соёогоор газар хөнддөг. Содон хэлбэрийн эвэртэй зээр, гөрөөсийг агнадаггүй ба зээрийн зэм авахыг машид хориглодог байжээ.

Одоо ан авын холбоотой шүтлэг бишрэл, тахилгын зан үйлээс авч үзье. Тахиж шүтэх нь ан амьтныг хамгаалах гол нэг арга юм. Учир нь хүмүүс ямарваа хүн амьтан, юмс үзэгдлийг шүтсэнээр тэдгээрт илүү дээдлэл хүндэтгэлтэй, болгоомжтой, эмээнгүй хандсаг. Анд явахын өмнө уул усанд цацал өргөн ганзагын сан тавьж, буу мялаан ангийн олз хийморийг дуудсан цацал мялаалгын үг хэлэх заншил монголчуудын дунд түгээмэл байдаг. Баруун монголчууд ав хоморгоор явахдаа уул усны лус савдгийг баясгах үүднээс "Алтайн магтаал" хайлуулдаг ба зарим нэртэй сайн анчид анд явахдаа туульч дагуулан явдаг. Буриадад мөн тайгын эзэд сонирхон сонсож хариуд нь ан амьтнаасаа хайрлана хэмээн ойлгож, анд явж шөнө хоноглох үедээ үлгэр ярих заншил бий. Заримдаа тусгай үлгэрч зориуд дагуулан явах тохиолдол байдаг ч ихэвчлэн олон жил анд явсан хашир

анчин, ахмад хүмүүс үлгэр ярьдаг. Үлгэр ярьж дуусаад тэр ахмад анчин бууныхаа сүмбэний үзүүрт хонины өөхнөөс хатган бусад нь модон аяганд өөх тос хийн хурайлж ангийн хишиг дуудна.

Монголчууд өглөө эрт үүрээр анд мордвол илүү олз сайтай гэж үздэг. Анд явах өглөө гал голомтоо тахиж, буугаа сангаар ариулаад, цайгаа уугаад мордоно. Анд явахын өмнө үйлддэг зан үйлийн талаар товч дурдвал буугийн сан тавихдаа:

*" Хамаг тэнгэрийн зохиосон хан эзний зэр зэв*
*Буугийн тэнгэр айлдаж энд өөд бол*
*Их тэнгэрийн зохиосон Есүхэй тэнгэрийн зэр зэв*
*Буугийн тэнгэр энд өөд бол*
*Хөх мөнх тэнгэр зохиосон хөрст алтан дэлхийн эзэн*
*Буугийн тэнгэр энд өөд бол"*[299] *гэж буугийн тэнгэрийг залаад түүнийг*
*"Хөх төмрөөр хийсэн, бат модон хунтугт*
*Баатар тэнгэр сахиуст, барагдашгүй зэвсэгт*
*Баатар хүний зэр зэв буугийн тэнгэрийг ариулму*
*... Хадан нэвт дуутай, хамаг дайсан хийгээд*
*Гөрөөсөн бүхнийг эрхэндээ хураагч буугийн тэнгэрийг ариулмуй*
*Уран хүн хийсэн уулан нэвт дуутай, олон дайсан хийгээд*
*Гөрөөснийг эрхэндээ хураагч буугийн тэнгэрийг ариулмуй*

гэх мэтээр буугийн тэнгэрийг ариулж, идээ цагаагаа өргөдөг. Ийнхүү буугаа ариулаад морьдоо эмээллэж, хөтөлгөө мориндоо ачаагаа татаж, ганзагын баруун урьдад үнэгний арьс, баруун хойдод дөрвөн хавирга, зүүн урдад торго, зүүн хойдод шагайт чөмөг ганзагалан ганзагын сан тавина. Бидний үед уламжилж ирсэн ганзагын сангийн судруудад: "Гэмт муу аюулаас гэтэлгэж, үргэлжид олз шорлого лугаа учрууллж, зайлж дутаасан ганзага залран ирж, сэртэн чихт чоно, буруу бөгтөргө ам цагаан аргал, зөв бөгтөргө атагар эврт угалз, дэргэр цагаан зээр, зөв бөгтөргө тахь, хулан, дэлэн чихт марал, дэлдгэр эврт тургийг тэгнээ болгон ачуул гэж гуйгаад:

*"Найман ганзага цусанд*
*Нарийн ханцуй тосонд*
*Навтгар хормой сэвсэнд болго*

*Нуур далай мэт олз шорлогонд учруулах болтугай"* гэж ерөөсөн агуулгатай хэллэг олонтоо тохиолддог. Ингээд галд давс үрж, ав хоморгод

---

*299 Вии-и sang. ШУА-ийн ХЗХ-ийн номын сан, гар бичмэлийн сан хөмрөг, байрлал/ дугаар-265*





оролцохоор зэхсэн олон анчид бол тахилга хийж буй орноо нар зөв гурав, ганц хоёроор анд явж буй бол гэрээ нар зөв гурав тойроод, хоёр галын хоорондуур (унтуу тавих гэнэ) гарч ариудаад, алтан харганаар хойд хормойгоо шавхуурдуулж анд явдаг. Хээр анхны буудалд бууж дөрвөн зүгт цай идээ өргөх Манахан тэнгэрт хандан:

*"Түүхий мөнгөн биет хан Манахан, түг түмэн гөрөөсөн улт Манахан*
…Туун ядах хишгээсээ, тогтон ядах сүргээсээ
*Үүдэнд үл багтах эвэртэйгээсээ орхиж өг…*
*… Хан Манахан тэнгэр минь, гэтэхэд гэнэн нуухад номхон болго*
*Агсаргын цусныг арилаагүйд арав хорь заяаж өг*
*Хоромсогын цусныг хуулалгүй хорь гучийг заяаж өг*
*Хагархай аманд хүнс, хавтаст эмээлд улай бөгтөргө заяаж өгмүү*
*Дэргэрхэн эвэртээсээ дэвшүүл, дэрсэн сумтыг дэлбэ дайруул*[300]…

гэх мэтээр магтан хишиг гуйж, үлэмж арцаар сан тавиад, галаа нар зөв гурав тойроод морддог байжээ. Энэхүү Манахан тэнгэрийн сангаас харахад монголчууд газар дэлхийн бүх ан гөрөөсний эзэн нь Манахан тэнгэр гэж үздэг бөгөөд түүнийг аргадан тахиж, тууж ядах арвин сүргээсээ цөөхнийг хайрлахыг гуйснаар Манахан тэнгэр ангийн олз хишигтэй учруулдаг гэж үзсээр иржээ.

Энэ бол байгалийн аливаа юмс үзэгдлийн цаана харсан эзэн заавал байх ёстой хэмээн итгэн сүсэглэдэг монголчуудын сэтгэлгээний нэг илрэл бөгөөд эгэл жирийн монголчуудын ихэнх нь ан гөрөөсний эзэн Манахан тэнгэрээс зөвшөөрөл авсны дагуу цөөн тооны ан амьтныг хүнс хоол, хувцас хунар сэлбэх гэж агнахаас бус, ашиг хонжоо хайн, эсвэл зугаа цэнгээний зорилгоор агнахыг цээрлэсээр иржээ. Харин монголын хаад цэрэг дайны бэлтгэл сургууль болгож, зугаа цэнгэл болгож өргөн хэмжээний ав хоморго хийх явдал байсан ч ан амьтны үржлийн хугацаа, тоо толгойг ямагт бодолцдог байжээ. Энэ талаар "Судрын чуулган"-д: "Тэрбээр (Өгэдэй хаан) Онг-хин(Онгихэн)-д байдаг өвөлжөөндөө хоёр өдрийн газар үргэлжлэхээр урт шавар хашаа гадсаар тогтоон барь гэж айлдав. Түүндээ орц хийж чихиг гэж нэрлэв… Хаантан хэсэг ойр дотныхоо хүмүүстэй тэнд орсон амьтдыг авлахаар эхлээд чихигт морьтойгоо орж, цаг хиртэй амьтдыг авлаад бүр ханаад ирэхээрээ жагссан цэргүүдийн дотор байдаг өндөрлөг довцог дээр гарна. Тэгээд эрэмбээрээ орон, урьдаар хан хөвгүүд, ноёдууд дараагаар нь жирийн цэргүүд орж амьтдыг

300 *Manaqan tngri-yin sang. ҮНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг.,*

авлана. Дараа нь амьтдын үржлийг бодож хэсгийг нь чихигээс гаргана"[301] хэмээн тэмдэглэжээ. Энэхүү мэдээнээс үзвэл монгол хаад ноёд ан агнаж зугаацахдаа бус цэргүүдээ дасгал сургууль хийлгэж, улмаар цэргүүдийн ар гэр болон ард олноо хүнсээр хангах хэд хэдэн чухал үүргийг биелүүлэх зорилгоор ан амьтны үржлийн хугацаа, тоо толгойг бодолцон байж ав хоморго зохион байгуулж байжээ.

Монголчууд нийт ан гөрөөсний эзэн Манахан гэж байхаас гадна хангай дэлхий, уул усны лус савдгууд ч ан амьтдыг ивээлдээ багтааж байдаг гэж үзэж ирснийг нотлох нэг жишээ бол дархад ястнууд анд явахдаа хээр анхны буудалд буугаад:

*Орон хангай минь*

*Огторгуй хурмаст тэнгэр минь*

*Баян хангай минь*

*Ороход олзыг минь дэлгэрүүлэн өршөө.*

*Гарахад ганзагыг минь дэлгэрүүлэн өршөө* гээд дөрвөн зүгт цайгаа өргөөд галаа цомхотгон үлэмж арцаар сан тавьж, идээнийхээ дээжийг өргөөд, галаа нар зөв гурав эргээд морддог байжээ[302]. Анд явах үед зорьсон ангаас өөр ан дайралдахаас цээрлэн сэжиглэдэг буюу зарим амьтдыг ангийн олз хийморьт муугаар нөлөөлнө гэж үздэг байсан ба хэрвээ замд чоно тааралдвал хийморьтой байна хэмээн бэлгэшээж, үнэг тааралдаад түүнийг алж чадахгүй бол муу ёр хэмээн дургүйцдэг. Зарим анчин буцаж ч ирдэг байжээ.

***Чонын*** нэрийг цээрлэн *тэнгэрийн нохой, хээрийн нохой, хөдөөгийн хөх, модон сүүлт, боохой, боохондой* гэх мэтээр нэрлэдэг бөгөөд жинхэнэ нэрээр нь хэлбэл хот хороонд ирж мал барина хэмээн үздэг. Энэ цээр нэр нутаг нутагт өөр байдгаас заримыг авч үзвэл: Баянхонгор аймгийн өөлдүүд *алд амт,* Хэнтий аймгийн Цэнхэрмандал суманд *боодгай,* бараг бүх Монгол даяар *боохой,* буриадууд *боохолдоо,* Говь-Алтайд *борхүү боохой,* Хөвсгөлд *бөөн цагаан,* Баян-Өлгийд *бөөр,* Дорноговь аймагт *гайхал,* урианхайчууд *газрын юмэн, модон,* Булган аймагт *годон малгайт,* Завхан аймгийн Түдэвтэй суманд *жоодгой,* Ховд аймгийн Манхан, Архангай аймгийн Цэнхэр суманд *их амт,* Увс аймагт *мөлхөө,* дарьгангачууд *сайн нохой, хөдөөний нохой,* дархадууд *сунадаг саарал,* Хэнтий аймагт *тэнгэрийн нохой,* Дорнод аймагт *урт сүүлт, хөнхөр*[303] гэх мэтээр нэрлэдэг. Ийнхүү цээрлэсэн нэр маш

301 *Рашид ад-Дин. Судрын чуулган. II боть, УБ., 2002, т.43*
302 *С.Бадамхатан. Хөвсгөлийн дархад ястан. УБ., 1965, т.111*
303 *Л.Түдэв. Аман хууль. УБ., 2000, т.145-146*





олон бий. Эндээс үзэхэд, монголчууд хэдийгээр ахуй амьдралын шаардлагаар тоо толгойг нь зохистой хэмжээнд байлгах, мал сүргээ хамгаалах үүднээс чоныг авладаг ч эртний тотем амьтан болохын хувьд хүндэтгэн нэрийг нь цээрлэн, чонотой тааралдвал хийморьтой явна хэмээн билэгшээсээр буй ажээ. Энэ мэтээр зеруулэн дууддаг бас нэг учир бол хэрвээ нэрээр нь хэлбэл чоно уурлаж, шүд нь хурцдан хот хороонд ордог гэсэн аман яриатай холбоотой.



*Зураг 70*

Чоныг тотем амьтнаа гэж үзэж ирсний жишээ бол монгол овгуудын дунд чонос нэртэй овог байдаг ажээ. А.Очир "Чоно эрхэмлэх тотем шүтлэг нийт монголчуудын дунд нийтлэг тархаж, тотем амьтныхаа нэрээр тодорхой овог элхэн өөрсдийгөө нэрлэдэг. Тухайлбал, Архангай аймгийн Жаргалант сумын Асгатын голоор нутаглах бүлэг халхчууд яс угаа *чоно буртийхэн* хэмээн нэрлэсээр ирсэн байна. Мөн алтан ургийн овог *боржигон* хэмээх нь *бор ээн* буюу угтаа чоно тотемын нэрнээс үүсэлтэй болохыг зарим судлаачид тэмдэглэсэн"[304] хэмээжээ. Монголчуудын дунд тотем амьтан эсвэл ургамлынхаа мөхөл доройтлыг шууд өөрийн бие дээр тохон үзэх үзэл байдаг. Д'Оссоны "Монголын түүх"-д Өгэдэй хаан лалын шашинтны барьж авсан чоныг мянган лан мөнгөөр худалдан авч тавьж явуултал, чоно нь дахин авын нохойд баригдахад Өгэдэй хаан үүнд маш их гутран, өөрийн биед муу ёр болов хэмээж буй тухай бичсэн байдаг. Үүнтэй агуулгын хувьд ижил нэг зүйл бол тахиж шүтдэг уул гандаж, орчмын гол ус татарвал цөвүүн цагийн дохио хэмээн сэжиглэдэг. Эндээс монголчууд өөрсдийгөө байгальтайгаа амин холбоотой гэж үзэж, амин холбоотой болохоор байгалиа амь шигээ хайрлаж ирсэн нь харагдаж байна.

*304 А.Очир. Ж.Сэржээ. Боржигин нэрийн гарлын тухайд. Түүхийн судлал Vol-17, F-9, УБ., 1983*

Чоныг авлахдаа цээрлэн "хомоол түүнэ" гэдэг. Хэрвээ хэн нэгэн чонын үүрийг нь уудалж бэлтрэг суйлсан бол гэр лүүгээ шууд ирэлгүй зам мөрөө буруулж ирэх, эсвэл алсан чоныхоо нарийн гэдсээр нь явсан зам дээрээ хэц татаж орхидог заншил байв. Чонын шагайг биедээ авч явах нь тухайн хүний хийморьтой, цог золбоотой явахын бэлгэдэл гэж монголчууд үздэг нь түүнийг дээдэлдгийн нэгэн илрэл юм. Мөн чонын соёог биедээ авч явбал гэмтэж бэртэхээс сэргийлдэг хэмээх ба чонын бүх эрхтэн янз бүрийн өвчнийг анагаах эм болдог. Чоно авлахтай холбогдуулж хэдэн зүйлийг дурдахад чоно хэт ихэсч хүн мал руу байнга дайрах нь олширвол л агнадаг.

Түүнчлэн чоно агнахгүйгээр мал сүргээс зайлуулах элдэв төрлийн арга засал, дом шившлэгийг ашиглаж иржээ. Чонын ам хаах гэсэн домын зан байдаг ба хээр байгаа адуу малаа араатан амьтнаас хамгаалах үүднээс үйлийн хайчны амыг ноосоор ороож, баруун хатавчны ханын толгойд өргөх, галын хайчны аманд чулуу зуулгаж боож хонох зэрэг дом шившлэгийн арга хэрэглэдэг. Шинэ нутагт буугаад мал сүрэгт чоно орохоос хамгаалж хотоо тойруулж зурах, эрчтэй дээс хатааж зэллэх заншил одоо ч байна. Чонын амыг тэвхэдсэн, хөлийг нь гинжилж тушсан зураг дармал даавуу, зурмал сийлмэл модон өнгө дүрс гэртээ дүүжилсэн айл мэр сэр тааралддаг. Говь нутгийнхан долоон ширхэг жижиг цогтой нүүрс аяганд хөмөрч галын захад тавьж хонох, мал бэлчиж явсан зүгээс чулуу авчирч тулганы хасган доогуур–Малаа мана! гэж хэлээд үнсэнд хийх, түүнчлэн "Мал манаж хоно!" хэмээн шивнээд үүдээр гадагш хаядаг. Одоо ч ийм заншил буй. Чоно тарнидах ёс гэж бий:

*"Чоно малыг байнга барьж зуршваас тэр барьсан малын толгойд давс, ширэм, есөн хар чулуу хийж, хар бөсөөр боож, урхины оосроор Ороон босгон дор булдаг".*

Мөн чонын хор хүргэхээс хамгаалсан зориулалттай

*"Булган сүүлээ наашлуул,*
*Алтан араагаа наашлуул"*
гэсэн үг хэлдэг.

Түүнчлэн чоно мал сүрэгт орох, мал идэхийг төдий л гай гарз болгон үздэггүй. *"Чонын ам өөдрөг, хулгайн гар хар*" хэмээн хулгайн явдлаас ч дээгүүр тавьдаг. Учир нь чоно мал сүргийн доторх өвчтэй, хүч чадал муутай малыг голдуу идэж цэвэрлэдэг тул чонын ам өөдрөг хэмээн үзэх ажээ. Махчин амьтад, шувууд нь байгалийг цэвэрлэгчид юм.




Харин ***үнэг*** дайралдвал муу ёр хэмээн цээрлэдгийн учир нь үнэг эцэг эхийн бузраар төрсөн нүгэлт амьтны зэрэгцээгээр эрлэгийн илгээсэн элч гэж зарим ястан үздэгтэй холбоотой. В.Хайссиг: "Буриадад галт хар үнэг, үнэг хатан гэсэн ойлголт байдаг ба үүнийг эрлэгийн хаан гэж заримдаа нэрлэдэг"[305] хэмээжээ. Үнэгний сан судрын өгүүлэмжээс үзэхэд ч энэ нь нилээд үндэстэй зүйл юм. Иймд үнэг нь эцэг эхийн нүглээр төрсөн бузар амьтан ба мөн газар доорх ертөнцийн элч буюу эрлэгийн элч учраас анчид бузар, муугийн ёр хэмээн үнэгийг цээрлэдэг бололтой. Анчин анд явахдаа үнэгний арьс ганзагалж явдаг ба мөн өөр ан агнаж байтал үнэг таараад түүнийг алж чадахгүй бол ихэд цээрлэн сан тавина. Ингэхдээ ганзагалж яваа үнэгнийхээ үснээс хэсэгхэнийг авч, арцтай хольж уугиулдаг ажээ.

Монгол анчид хангай хөвчид тэнэн явж амьдардаг ***зээх*** хэмээх амьтны мөртэй таарвал нулимах ба хэрвээ яг тааралдаад заавал агнах болбол:

*"Чиглэсэн буу чигээ бүү алд,*
*Чи муу нохой зээх чийгээ бүү гарга"* [306] гээд буудаг ажээ.

Анд явах зам зуур үнэг тааралдвал муу ёр хэмээн зэвүүцдэг ч үнэгийг хамаагүй олноор нь агнах явдал бас л цээртэй юм. Учир нь үнэг хярс зэрэг амьтад нь бэлчээрийг хамгийн ихээр сүйтгэдэг үлийн цагаан оготноор[307] хооллодог тул үнэг цөөрвөл бэлчээр сүйдэхэд хүрнэ. Мөн байгалийг чимэж байдаг гоё сайхан зүстэй амьтан юм. Иймээс ч монголчуудын дунд:

*"Аваагүй байхад авгай сайхан,*
*Алаагүй байхад үнэг сайхан"* гэсэн зүйр үг бий.

Ж.Цэвээн 1925 онд "Ардын эрх" сонинд бичсэн нэгэн өгүүллээрээ тухайн үед булга, хэрэм, буга, халиу, тарвага, үнэг зэрэг амьтдын тоо толгой эрс цөөрч буйд сэтгэл зовниж, ан амьтан, байгалиа хамгаалахын тулд газар нутгийг дархлах тухай санал дэвшүүлжээ. Тэрээр дэлхийн бусад орнуудад газар нутгийг дархлан хамгаалснаар ховордож буй ан амьтан өсөж үржсэн тухай жишээ баримтыг дурдахын хамт, зарим үслэг ан амьтдыг зориудаар өсгөж үржүүлэх боломж байгаа болохыг онцлон тэмдэглээд, тухайн үеийн холбогдох албан тушаалтнууд байгалийн баялгийг арвилан хамгаалахыг анхаарахгүй буйг шүүмжилсэн байр сууриа илэрхийлжээ[308].

*305 Heissig.W. Zur Morphologie der „Fuchsopfer" Gebete. ZAS. т.475-519, N 10, 1976, т.475.*
*306 Ж.Дамдин. Буурал анчны тэмдэглэл. УБ., 1963, т.68-69*
*307 Үлийн цагаан оготно нэг га талбайд 1000-1500-д хүрвэл ургац 2 дахин буурч, 2000-3000 болбол хөрсний өнгөн хэсэг нүцгэрнэ.(Т.Бүдэр. Газар усаа хайрлая. УБ., 1990, т.73 )*
*308 Ж.Цэвээн. Монголын онгон, сүлд, дархан, тайлгатай газруудыг онц болгоё "Ардын эрх"сонин, 1925.4.2, N 50 /Ж.Цэвээн. Түүвэр зохиолууд. УБ., 2000, т.98-100/*

Монголчууд ***буга, хандгай, баавгайг*** ихэд эрхэмлэн шүтэх ба агнавал маш хүндтэйд үзэж зан үйлийн нарийн ёс гүйцэтгэдэг байжээ. ***Бугыг*** учир зорилгогүй алахыг ихэд цээрлэдгийн дээр буга агнасан анчинг “нүгэлт хар гөрөөчин” гэж нэрлэх буюу “Улир цагаан өвгөн”, “Хорин дөрвөн салаа эвэртэй ухаа дөнөн буга” зэрэг үлгэрт буга алсан анчин тэр сайхан амьтныг агнаж янзагыг нь өнчрүүлсэндээ харамсаж гутран үхсэн гэж гардаг нь эрт үеэс эхлэн буга шүтэж, түүнийг хамгаалж алуулахгүй байх гэсэн хүсэл мөрөөдлийн илэрхийлэл[309] юм. Бугыг эрхэмлэн шүтэх ёс зөвхөн монголчуудын дунд төдийгүй Умард Ази, Умард Америкийн олон угсаатны дунд түгээмэл байдаг бөгөөд “Америкийн апаче индианчууд бугын анд гарахын өмнөх шөнө овгоороо цуглаарч, мөргөл үйлдэн дуу дуулцгааж, бугыг арьс махаа хаяж орхихыг гуйцгаадаг”[310]. Эвенкүүд бүх дэлхий ертөнцийг үүсгэн төрүүлсэн эхийг Бугади хэмээн нэрлэдэг бөгөөд түүнийг согоо, сүндэс дүр төрхтэйгээр дүрсэлдэг. Мөн Умард Азийн угсаатнууд хээлтэй согоог амьдрал өгөгч, амьдралыг тэтгэгч хэмээн дээдэлдэг[311].

Монголчууд бугыг эртнээс тотемчлон шүтэж ирсэн бөгөөд “Чингис хааны язгуур дээд тэнгэрээс заяат төрсөн Бөртэ чоно гэргий Гуа марал” хэмээн “Монголын нууц товчоо” эхэлдэг билээ. Монголчууд эртнээс бугыг эрхэмлэн шүтэж ирснийг гэрчлэх хадны сүг зураг, эд өлгийн зүйлс олонтоо тохиолддог. Мөн дархад, барга, цахар, хорчин бөө удган нар малгай дээрээ бугын эврийн дүрсийг төмрөөр хийж чаддаг байсны дээр хүрэл толь буюу хэц дээрээ бугын дүрсийг сийлсэн байдаг. Монгол нутагт өргөн тархсан буган чулуун хөшөөнүүд, Хүннүгийн үеийн гол дурсгал болох Ноён уулын булшнаас олдсон гоо маралын зурагтай дэвсгэр нь монголчууд эртнээс бугыг шүтэж ирсний нотолгоо болов уу.

Буга урт настай амьтан тул олныг албал нас буянд цөвтэй хэмээн үздэг. Өтлөөд үхсэн буга байдаггүй гэж хэлэлцэх ба буга өтлөхөөрөө дархи болдог, бөгс нь дархи болчихсон, цээж нь буга хэвээр урамдан дуудаж байдаг гэж домоглох нь бий. Буга эрхэмлэдгийн нэг жишээ бол буга мөн согооны соёог онголж, хүүхдийн дээл хувцас, тоглоомонд хэлхэж зүүдэг ёс юм. Мөн том хүмүүс хүзүүнээсээ зүүдэг нь унтахдаа шүд хавирахыг болиулдаг дом юм. Түүнчлэн бугын ходоодонд цагаан бараан хоёр өнгийн чулуу байвал тэдгээрийг тэнгэрийн чулуу, задын чулуу гэж тусгайлан хадгалдаг. Бугыг шүтэж ирсний учир нь тотем шүтлэгтэй холбоотойгоос

309 Р.Нарантуяа. Буга эрхэмлэх зан үйлийн ул мөр аман зохиолд уламжлагдсан нь /Монголын этнографийн асуудал/ Боть-V, УБ., 1977, т.55
310 Arlene Hirschfelder, Paulette Molin (ed). Encyclopedia of Native American Religions. New York, 2000, т.66.
311 Marija Gimbutas. The language of the Goddess. Harper and Row publishers, 1989, т.113





гадна буга бол чоно үнэгтэй шиг махчин амьтан бус өвс идэж, ус уудаг, буга өөрийн нутагшсан газартаа их хайртай тул нутаг орон сахигч ч гэж үздэг, үхэхдээ заавал эврээ дээш харуулж эрүүгээ газар тулгаж үхдэг, бугын эврийг дээр үеэс ховор эм болгон хэрэглэж байсан тул түүнийг ид шидтэй хэмээдэг байсан, мөн буга маш хурдан амьтан[312] зэрэгтэй холбоотой.

Түүнчлэн язгууртан хэргэмтэн, төр шашны зүтгэлтнүүд ан амьтныг хамгаалах агуулга бүхий захиа зарлигаа айлдаж, зарим нь ан амьтныг хамгаалах, өсгөх талаар бодлогын шинжтэй нилээд зүйл хийж иржээ. Үүний нэг тод жишээ гэвэл Егүзэр хутагт Галсандаш 1890 оны үед Бааринагаас 2 буга авчирч, Хөндлөн хайлааст (одоогийн Сүхбаатар аймгийн Эрдэнэцагаан сумаас зүүн урагш 20-30 км) орчим хашаа бариулж, Далай баарин гэдэг хүнээр маллуулж байсан байна. Тарвагагүй байсан Хуран, Чандмань зэрэг газарт Муна, Сундуй гэдэг хүмүүсийг дайчлан Баянхонгорын Баянлигийн нутгаас тарвага авчирч нутагшуулж байсан байна. Энэ тарвага одоо цөөрч буй, харин Хөндлөн хайлааст, Лхачинвандадад 240-300 орчим буга буй. Мөн жижиг биетэй даага шиг одой адууг нийслэл хүрээнээс 50 гаруйг авчирч тэжээхийн хамт тоть, тагтаа зэрэг янз бүрийн шувууг тусгай байранд тэжээж байсан талаар нутгийнхан[313] ярьж байна.

"Хан хөхийн бугыг халтар халиун, яхир хар гэж ялгадаг. Яхир хар нь халтар халиунаасаа бие ба эвэр томтой, цээж өргөн, эршүү баргил дуутай, омголон догшин араншинтай, сүргийн сор, хангайнхаа чимэг гэхэд болохоор сайхан амьтан. Ийм давуу чанарыг мэдсэн хятад наймаачид их шунадаг байжээ. Лу гүн: " *-Манай нутгаас Яхир хар буга дүрвэн нүүчихсэн гэж гадны хүнд хэлж байгтун. Бидний үед буга барагдахгүй. Гэхдээ ач, гуч, жичийнхээ баялгийг одооноос хайрлах учиртай*" хэмээн айлдсаныг албатууд нь ёсчлон"[314] биелүүлсэн байна.

Монголчууд ховор содон, сүрлэг сайхан амьтдыг агнуулахгүйн тулд янз бүрийн хууч яриа ам дамжин хөөрөлдөж хүн амьтанд тохиолдсон золгүй явдал, өвчин зовлон, үхэл хагацлыг агнах ёсгүй байсан амьтны амийг бүрэлгэснээс болсон хэмээн үзэж, тэр яриа нь тухайн нутаг усныхан төдийгүй холоос ирсэн хүмүүсийн ч сүсэг айдсыг төрүүлдэг. "Монгол ёс заншлын их тайлбар толь"-д гүйдлийн ан амьтныг агнаж болдоггүй талаар нэгэн яриа тэмдэглэснийг товчлон сийрүүлбэл: "Архангай аймгийн

*312 С.Бадамхатан. БНМАУ-ын угсаатны зүй: Халхын угсаатны зүй. I боть. т.387*
*313 Ө.Гомбодорж, Х.Ганболд, Я.Түмэннаст нарын өгүүлснээр*
*314 Х.Сампилдэндэв. Монгол домгийн чуулган. УБ., 1999, т.120*

Ихтамир сумын нутаг Халих хэмээх газар хоёр гэрээр хаваржиж байлаа. Манайхан нэгэн өглөө эртлэн босч адуугаа хөөвөрлөж морьдынхоо дэлийг авч байв. Гэтэл Халихын гурван зураагийн дунд зураагийн шилээр 12 салаа эвэртэй буга даваад ирж яваа харагдав. Миний ээж Ш.Цэрэлхам түүнийг харснаа агар модон хувинтай сүүнийхээ дээжээс бугын ясан эврээр сийлж хийсэн цацлаар өргөж,

*Дөтийн хүн ойртомгүй*

*Дөрвөн туурай чинь хурдан болог* хэмээн залбирч харагдав. Би хүргэн ахдаа "Та түүнийг намнахгүй юу?" гэвэл Г.Лхамжав ах:

- За дүү нар минь сонс! Гүйдлийн ан амьтныг замаас нь тосож хамаа бусаар агнаж болдоггүй юм. Ганц нэгээрээ яваа амьтны алтан амийг хороох нь жигшүүрт явдал. Энэ буга ямар нэгэн амин чухал хэл хүргэх юмуу, болзсон газраа хүрэхээр яарч яваа нь энэ. Ан амьтны болзоо маш хатуу гэлцдэг.

- Энэ буга тэгээд хаа хүрэх бол?

- Энэ буга Хужирын голыг гаталж, Баянзүрх ууланд очиж магадгүй. Эс бол тэндээсээ Хан-Өндөрийн их хөвчид л оч гэж илгээсэн элч бололтой. Ийм "Элч" тэр болгон дайралддаггүй. Хэрэв дайралдвал явах замд нь хориг саад хийж буудах нь битгий хэл, бууны хараа тэр зүг харуулдаггүй юм гэв.

Гэтэл бугыг харсан Ханд гуай нөхөр Доржготовтоо энэ тухай хэлтэл тэрээр хоёр хүүхдээ дагуулж эл бугатай хөөцөлдөж... агнажээ. Тэд үд хэлтийсэн хойно бугын махыг аваад буцаж ирэв. Хот айлынхан ангийн олзноос хуваалцан хүртэцгээжээ. Бугын махнаас идсэн таван өрх айлынхан хордлого авч сандарцгаан, сумын төв орж оточ дуудахаар явсан Доржготов замдаа Тамирын голын усанд унаж үхсэн. Эхнэр Хандын нүдний хараа сохорч хүний гарт орсон. Хүү Нанзаддорж нь мориноосоо унаж хавиргаа гэмтээж хэвтэрт оржээ"[315]. Ийм яриаг сонссон хэн ч ганц нэгээрээ яаран яваа сүрлэг сайхан амьтныг агнаж зүрхлэхгүй юм. Энэ мэт яриа Монгол нутаг даяар ихэд түгээмэл.

Амьд байгальд учруулсан хөнөөл хүний амьдралд муугаар нөлөөлдөг. Нэг амьтныг агнаад гал голомтоороо сүйрдэггүй ч байлаа гэсэн олноор нь хоморголон агнаснаар ан амьтны төрөл зүйл, тоо толгой хорогдон байгаль дахь зохист харьцаа нь алдагдаж, зарим хортон мэрэгч, шавьж, хог ургамал ихэсдэг. Үүний уршгаар хөрс бэлчээр доройтож, хүн мал зутрах аж.

*315 Ч.Арьяасүрэн, Х.Нямбуу. Монгол ёс заншлын их тайлбар толь. УБ., 1992, т.514-515*







*Зураг 71*

Ийнхүү монголчууд бугыг эрхэмлэн шүтэж ирсэн бөгөөд хэрэв зайлшгүй агнах болбол тусгай ёслол үйлдэн онцгой хүндэтгэл үзүүлдэг байна. Баян-Өлгий, Ховд аймгийн урианхай нарын дунд дээхэн үедээ зориуд ярилцаж тохирсон юм уу эсвэл эрх бүхий цөөн хүн буга агнадаг байсан байна[316]. Энэ нь нэг талаас бугыг эрхэмлэн хүндлэх сэтгэлгээтэй холбоотой, нөгөө талаас туршлага багатай, муухан анчин бугыг алдаж харвалснаас шархдуулж тарчлаах вий гэж болгоомжилдогтой холбоотой. Хамгийн гол нь хэн дуртай нь энэхүү сайхан амьтныг олноор нь агнасаар байгаад ховордуулж цөөрүүлэхээс сэргийлэх үүднээс зөвхөн эрх бүхий цөөн сайн анчин бугыг агнадаг байсан болов уу. Буга агнахад гүйцэтгэдэг зан үйлийн талаар судлаачдын бичсэн зүйл арвин тул энд нурших нь илүүц биз ээ. Монголчууд эртнээс наашбугыг эрхэмлэн хүндэтгэж ирсэн ба зайлшгүй хэрэгцээ шаардлагын улмаас агнахдаа ч хангай дэлхийн эзэн савдгаас учирлан гуйж, тусгай хашир туршлагатай нутаг усандаа нэр хүндтэй анчнаар ганц нэгийг агнуулдаг уламжлал олон зууны туршид хадгалагдсаар ирсэн атал сүүлийн цөөхөн жилийн дотор явцуу ашиг сонирхол, цөөн хэдэн төгрөгний төлөө бугыг олноор нь алж, цусан эвэр чивийг нь аваад хөсөр орхиж буй нь ихээхэн жигшүүртэй, эмгэнэлтэй хэрэг бөгөөд ёс төр, хүний мөсөө гээсэн цөөн хүний явуургүй үйл ажиллагаанаас болж бугын тоо толгой эрс цөөрч байна. Энэ бол төр засгийн бодлогоор хууль цаазаа чанган зохицуулж болох асуудал юм.

***Аргаль угалз*** алахыг ихэд цээрлэх ба нэг суудал дээр хоёрыг алах, ташир буудах, тэрчлэн аргаль үхэхдээ дуугарахыг ихэд муу ер гэж сэжиглэдэг байна. Аргаль угалз ховор амьтан учраас тоо толгой нь цөөрүүлэхгүйн тулд нэг удаад зөвхөн ганцыг агнадаг болов уу. Мөн амьтныг тарчилгалгүй агнах үүднээс “аргаль үхэхдээ дуугарвал муу ёр” хэмээн хэлэлцэж ирсэн болов уу. Мөн Алтайн аргалийг зөвхөн аз

*316 Х.Сампилдэндэв. Малчин ардын зан үйлийн уламжлал. УБ.,1985, т.116*

хийморьтой хүнд бараагаа харуулж, баярлуулдаг амьтан гээд аль болохоор агнахаас цааргална.



*Зураг 72*



*Зураг 73*

Ирвэс агнавал арьсыг газар тавих цээртэй, өвчихийн өмнө биеийг нь тойруулан зурж, газарт дүрсийг нь заавал үлдээж авдаг ёстой гэх мэт амьтан шүтлэгт холбоотой олон сонин жишээ дурдаж болно. Ан амьтны холбоотой зан үйлийн хамгийн олон хэлбэр монголчуудын дунд байсаар ирсэн гэхэд хэтрүүлэг болохгүй.





***Баавгайг*** ямар нэг овог аймгийн өвөг, дээд тэнгэрээс гаралтай овгийн онгон шүтээн буюу тотем шүтлэгийн амьтан гэж үзсэн ойлголт дэлхийн олон үндэстний аман зохиол, зан үйлд нийтлэг байдаг бөгөөд "тэр дундаа дэлхийн бөмбөрцгийн хойд хагасын нилээд угсаатнууд баавгайг ой хөвчийн сүр хүчит их эзэн, гэгээн ариун амьтан хэмээн хүндэтгэдэг"[317]. Баавгай эрхэм амьтан болох тухай өөр нэг үзэл бол 'баавгай хүн төрөлхтнийг анх төрүүлсэн эх, амьдралыг заягч' хэмээн үзэх үзэл юм. "Ялангуяа Европын олон ард түмний дунд Баавгай-Эх хэмээх үзэл түгээмэл бөгөөд эртний европ хэлний *bher* (төрүүлэх), герман хэлний *beran* (хүүхэд төрүүлэх,тээх), мөн герман хэлний *barnam* (хүүхэд) гэсэн үгнүүд цөм bear[318] буюу баавгай гэдэг үгтэй нэг гаралтай болно".[319] Үүнээс гадна оросууд, якут нар, алтайнхан, хакас, тува нар зэрэг Сибирийн түрэг хэлт ард түмнүүд баавгайг[320] өвөг дээдсээ гэдэг. "Хойд Америкийн индианчууд сууцныхаа үүдэнд багана шон[321] босгож, баавгайн гавлын яс, чих, хошууг өлгөн шүтээн болгон тахих ба анд явахын өмнө тахил өргөдөг".[322]



***Зураг 74***

317 *Marija Gimbutas. Deer and Bear as Primeval Mothers /The Language of the Goddness/ Harper and Row Publishers, 1989. т.116.*
318 *Англи хэлний bear хэмээх үг ч баавгай гэсэн утгатайгаас гадна үр, үржил, тэжээл, (хүүхэд) төрүүлэх, даах, үүрэх, тэвчих, тээвэрлэх гэх мэтээр орчуулагддаг билээ*
319 *Дурдсан зохиол, т.116*
320 *Орос хэлний "медведь" гэсэн үг нь (Одоо баавгай гэж орчуулж буй) баавгайг "мед едяший" (бал идэгч, бал идэштэн) хэмээн цээрлэн нэрлэсэн нь сунжирч "медведь" болжээ. Баавгайг угтаа "русь"гэдэг бөгөөд энэ үгнээс русский, россия гэдэг үгнүүд гарсан юм.*
321 *Үүнийг Хойд Америкийн индианчууд totem pole гэж нэрлэдэг ба эндээс тэд баавгайг тотем өвөг дээдсээ гэж үздэг нь харагдаж байна.*
322 *Arlene Hirschfelder, Paulette Molin (ed). Encyclopedia of Native American Religions. NY,2000, т.15.*

Монголчууд их хүндтэй, настай, садан төрлийн хүнийг болон заримдаа өвөг эцгээ хүндэтгэн *баавай* гэдэг нь баавгай гэдэг үгтэй нэг язгуур бөгөөд элэнц хуланцаа хүндэтгэх, баавгайг эцэг эхтэйгээ адилтган шүтэх ёстой холбоотой. Монголын олон ястан тухайлбал буриад, ялангуяа Дархадад баавгайг нэрлэх цээр нилээд түгээмэл юм. Баавгайг "өвөөкээ", "хайрхан", "өтөг" гэх мэтээр жинхэнэ нэрийг ондоошуулан нэрлэж, түүнийг ой хөвчийн эзэн араатны хаан гэдэг.[323] Баавгай агнахад мөн тусгай үг хэлдэг бөгөөд эдгээр нь тухайн амьтныг доромжлох, хөнөөх гэж юм юм уу элбэг баяндаа ташууран зугаа цэнгэл болгож алсангүй, харин ядуу зүдүүгийн эрхээр арга буюу аллаа гэсэн утгатай байна. Дархадууд баавгай агнавал арьсыг нь өвчиж янзалж дууссаны дараа баавгайн толгойг гэрийн зүгээс нөгөө тийш харуулан модны мөчир дээр тавьж, буцах зүгээ буруулж, замын чигт хоёр гурван мод хөндлөн тавьж, толгой зүг рүү хий буу тавиад явдаг заншилтай байжээ. Мөн баавгайн арьсаар дэвсгэр хийх, хөл дороо тавихыг цээрлэдэг.

Дээр авч үзсэн буга болон баавгай эрхэмлэх ёс, агнах зан үйлийн тухай мэдээ сэлтээс үзэхэд, монголчууд ан амьтныг зайлшгүй шаардлагатай л биш бол аль болох агнахгүйг хичээдэг бөгөөд ялангуяа ганц нэгээрээ яваа гүйдлийн амьтан, эрхэмсэг сүрлэг амьтдыг агнадаггүй. Ан амьтныг хангай дэлхийн хишиг гэж үздэг тул ан гөрөөсний эзэн, хангай дэлхийн эзнээс гуйсан агуулгатай тусгай зан үйл үйлдээд агнах ба, ийнхүү зан үйл хийсэн ч эмээн сүсэглэсээр байдаг.

Бөө нар "***гөрөөс, үнэг, буга, баавгай, чоно*** зэрэг хангайн туурайтан, савартан амьтан айлын гэр, малын хотонд аймшиггүйгээр ойртон ирэх, аян замд номхон хүлцэнгүйгээр тааралдаж, араас дагах, урдаас угтах, хажуугаас хөндлөн гарах бол түүнийг алах, хороохыг урьтал болгохгүй, харин арц шатаан сацал өргөн, өөх тосны хиншүү тавьж, мөн залбирал үйлдвэл зохино... Бөөгийн шашны ийнхүү анх тогтоож ... хэвшүүлсэн хэв хуулиудыг зөрчигсөд лус, савдгаас буюу өөрөөр хэлбэл байгалиас зохих хэмжээний (хүртвэл зохих) зэмлэл цээрлэлээ хүртдэг жамтай"[324] хэмээн үздэг. Ан амьтан ер бусын номхон хүлцэнгүй байдалтай айл амьтны хот хорооны ойролцоо идээшиж, хүн малаас огт үргэхгүй байгаа үед газар усны эзний хүнд үзэгдэх хэлбэр, эсвэл өвөг дээдэс, бөө удганы сүнс гэж үзээд ийм амьтдыг агнадаггүй. Доктор О.Пүрэв "Монголын бөөгийн шашин" бүтээлдээ "ямар ч ойрын тусгалтай буугаар буудаж болохуйц

*323 Х.Сампилдэндэв. Монгол зан үйл, аман зохиолын харьцуулсан судалгаа. УБ., 2004, т.145*
*324 О.Пүрэв. Монголын бөөгийн шашин. УБ., 1999, т.88*





зайнд *гэрийн тэжээмэл амьтан* шиг зогсож байсан гөрөөсийг агнасан хүний гал голомт тэр чигтээ сүйрсэн"[325] тухай эмгэнэлтэй, айдас төрөм явдлыг тэмдэглэжээ.

Түүнчлэн монголчуудын дунд ан амьтныг энэрэн хайрлах, тэдний үзэсгэлэнт сайхан дүр, сүр жавхааг бишрэх сэтгэлгээг *ардын аман зохиол, дуу шүлгээс* харж болно.

Хүрээлэн байгаа байгаль орчин, хүн амьтанд ямар ч гэм хоргүй ***цагаан зээрийг*** эрт үеэс дуу шүлгэндээ оруулан, түүнийг хайрлан хамгаалахын чухлыг үеэс үе дамжуулан гэрээсэлсээр иржээ. Хээр төрсөн зээр, өнчин янзаганы дууль зэрэг хэн хүний сэтгэл эмзэглүүлэхүйц эмгэнэлт тод дүртэй үлгэр туульс олон. Монголчууд үр хүүхдээ өсгөж хүмүүжүүлэхдээ ан амьтанд тохиолдсон адал явдал, эмгэнэлт дүр төрх, тэдгээрийн гэнэн цайлган сэтгэл, итгэмтгий нандин чанарыг ихэд эрхэмлэн товойлгож гаргасаар иржээ. "Монгол хүүхдүүд бараг өлгийтэй байхаасаа эхлэн байгаль дэлхий, ан амьтан, араатан жигүүртэн, ялангуяа мал сүрэгтээ чин сэтгэлээсээ хайртай болдог нь зөвхөн нүүдэлчин ардуудын соёлд байдаг ялгарахуйц онцлог юм"[326].




***Зураг 75***

Хуульч Сандагийн "Хажинд орсон зээрийн хэлсэн нь"–д:

*Мэнэнгийн талд нутагтай билээ*
*Манахан тэнгэр эзэнтэй билээ*
*Өвлийн өрвөлзсөн шуурганд өөрийн эрхээр*
*Өн дулаан нутагтаа орж өвөлжөөд*
*Уярлын цагийн эсэргэнд*
*Уул нутагтаа буцах гэж*
*Олон түмэн нөхөдтэйгээ*
*Омогтой алиалан явтал*

325 *Äурдсан зохиол, т.89-90*
326 *О.Амархүү, Т.Баасансүрэн, А.Батсуурь. Чингисийн Монголын онгон байгаль. УБ., 1995. т.106*

*Урьдын хийсэн үйлийн эрхээр*
*Урхин торонд баригдав*
*Хорин түмэн нөхөд минь*
*Хошуурсаар далд оров*
*Хоёр борвигүй би чинь*
*Хойноос нь хараад хоцров*
*Үй түмэн нөхөд минь*
*Үелж жигдэлсээр харив*
*Үйлэнд баригдсан би чинь*
*Үхлээ хүлээгээд хоцорлоо...*[327]

хэмээн шүлэглэсэн байдаг. Энэ шүлгээрээ Хуульч Сандаг зөвхөн ганц хүн ч биш бусад амьтад ч өөрийн амьдрал, хувь заяа, хань нөхөд, хүсэл сонирхолтой байдгийг жирийн ард олонд харуулах, ан амьтныг хайрлан энэрэх сэтгэл шингээх зорилго тавьжээ.

Монголчуудын ан амьтныг хайрлан хамгаалах үзэл санаа үлгэр домог, ард олны дунд тархсан аман ярианд нилээд туссан байдаг. "Харц хөвгүүн, лусын дагина хоёр" хэмээх монгол ардын үлгэрт, харц ядуу нэгэн хөвгүүн лусын хааны гүнжийг авраад гүнжтэй гэрлэж, элбэг хангалуун, амьдрах болсон тухай өгүүлдэг. Лусын хааны охин нялх марал гөрөөс болон хувираад гурван хүүхдэд баригдчихаад байж байхад өнчин хөвгүүн баян айлд зарцлагдаж байж олж авсан хонио тэр гурван хүүхдэд өгөөд оронд нь гөрөөсний хүлээсийг тайлж, тавьж явуулснаар лусын хааны ивээлд ийнхүү багтсан ажээ.[328] Энэхүү үлгэрт монголчуудын ан амьтныг, тэр дундаа нялх залуу, ховор сайхныг хамгаалах үзэл санааг тусгасны хамт тэдний ахуй амьдрал, хүсэл эрмэлзлэлийг зарц ядуу хүү, түүнд тохиолдсон үйл явдлаар төлөөлүүлэн гаргажээ. Эгэл жирийн ихэнх монголчуудын амьдралыг үлгэрийн баатар ядуу хүүгийн амьдралтай зүйрлэж болох бөгөөд лусын дагина лугаа адил үзэсгэлэнт сайхан эхнэр, баян тансаг орд гэр, тал дүүрэн бэлчсэн таван хошуу мал сүрэг, дэлгэр сайхан зун цаг, амар амгалан аз жаргалтай амьдрал энэ бүхэн бол жирийн нүүдэлчин ард олны туйлын хүслэн юм. Үлгэрч туульч, билэг эрдэмтэй өвөг дээдэс маань ард олны хүсэл эрмэлзлэлээр дамжуулан ховор содон, сүрлэг сайхан төрх бүхий, нялх балчир ан амьтныг хамгаалах арга ухаанд ард олныг болон үр хүүхэд, хойч үеэ сургасаар иржээ гэх дүгнэлтийг үлгэрийн агуулгаас хийж болохоор байна.

327 *Ц.Дамдинсүрэн (ред). Хуульч Сандагийн зохиолуудын түүвэр. УБ., 1981, т.25*
328 *P.W.Germeraad, Z.Enebish. Mongolian landscape tradition: A key to progress. Schiedam. 1996, т.42-43*




Одоо ховордоод байгаа дархан цаазтай ***хулан, тахь, хавтгай*** зэрэг амьтдыг монголчууд хэрхэн хайрлан хамгаалж байсан талаар мэдээ баримт ховор буй бөгөөд бид цаашид говийн нутгаар хээрийн судалгаа явуулж энэ талаар тодруулах нь зүйтэй гэж бодож байна.



*Зураг 76*



*Зураг 77*



*Зураг 78*

Гэвч ам дамжин эдүгээг хүрсэн нэгэн домог ярианаас үзэхэд анх Н.М.Пржевальскийд замчилж тахийн сүргийн нутагладаг унаган газрыг гэнэ алдан зааж өгсөн нутгийн малчин ихэд гэмшиж "Бурхны өмнө наманчилж баршгүй их нүгэл үйлдлээ. Үүнээс хойш гадны ямар ч хүнд тахийн нутгийг битгий зааж өгч байгаарай" хэмээн бусдад гуйж захиж байсан бөгөөд нутгийн ардын дунд:

*Урэнгийн голын тахийг*
*Ургээж битгий намнаарай*
*Үнэн сэтгэлтэй хүмүүнийг*
*Олж л байж дасаарай*
*Шандын голын тахийг*
*Шархдуулж битгий намнаарай*
*Сайхан сэтгэлт хүмүүнийг*
*Олж л байж дасаарай*

гэсэн харуулын дуу өргөнөөр тархсан байсан гэдэг. Үүнээс үзэхэд нутгийн ард олон тахийн ангуучдыг ихэд үзэн ядаж, хөөрхий тэр амьтдыг өрөвдөн уйлж хайлж байсан нь илэрхий байна.

Монголчуудын ан амьтныг хамгаалах, зохистой цаг үед нь агнах асуудал үе үеийн хууль цаазад ч тусгалаа олсоор, мөрдөгдсөөр иржээ. "Их засаг хууль"-д, анхны цас орсон үеэс дараа жилийн хавар буюу ногоо соёолох хүртэл их ав хоморгоо тавьж байх тухай журам тогтоожээ. Энэ талаар Сайшаал "…Нүүдэлчин малчдын амьдрал тогтворгүй байдаг тул жилийн эл улирлын ажлын хуваарийг 'Засаг'-т тодорхой тогтоож байдаг. Өвлийн анх их цаснаас эхэлж дараа хавар ногоо соёолтол монголчууд их ав талбиж, бөхөн, буга, чихдэй зэрэг зэрлэг араатныг авладаг. Хавар болмогц ноёд, түрүү нарын хуралдай хийж, байлдааны тухай зөвлөдөг… Их авын хуульд мөн авын хууль дүрэмтэй байдаг билээ. Хаан их ав талбих бүрт (Ангийн байдал доор өвлийн эхээр хийдэг) зарлиг буулгаж, ордны ойр орчим ба төвийн ойр орчимд суугаа цэрэг ангиар авын бэлтгэл хийлгэдэг бөгөөд эдгээр цэрэг нь зарлиг ёсоор арван хүн бүрээс хэдэн морьт цэргийг томилж, зэр зэвсэг ба авд хэрэглэх зүйлсийг түгээн өгдөг байна.

Цэргийг зүүн гар, баруун гар ба голын цэрэг гэж хуваан жагсааж, их ими (захирагч) удирддаг… Тэд нэг сар, хоёр сар буюу гурван сарын цагийг хэрэглэж байгаад нэгэн их авын хүрээг хүрээлдэг бөгөөд хүрээгээ багасгадаг… Хэрэв амьтан хүрээг цөмлөн гарваас, гарсан шалтгааныг





нарийн байцааж, тэндэх мянганы ноён, зууны ноён ба аравны ноёнг занчих буюу заримдаа алах ялаар шийтгэдэг"[329] хэмээн өгүүлсэн байна. Эндээс Чингис хаан "Их засаг" хуулиндаа ан агнах цаг хугацаа, ав хоморгыг нарийн дэг журамтай зохион байгуулах талаар тогтоож өгсөн нь харагдаж байна. Их ав хоморго нь дайн байлдааны гол бэлтгэл сургуулиас гадна ан амьтны тоо толгойг зохистой хэмжээнд байлгах нэг арга болдог. Гэхдээ ийм ав хоморгын үед ан амьтныг хэр хэмжээнээс хэтрүүлж агнах явдал гардаг ч эзэн хаан ахмад настныхаа сургаалыг дагаж ан амьтныг тоо хэтрүүлэн агнах явдлаа зогсоодог байсан бололтой. Жувейни "Ав хоморго хэдэн хоног үргэлжилсний эцэст авын хүрээнд үлдсэн зарим амьдыг тавьж явуулахыг настнууд эзэн хаанд зөвлөдөг"[330] байсан талаар тэмдэглэжээ.

Монголын нууц товчоонд Өгэдэй хаан өөрийн хаан байсан үеийн дөрвөн буруугийн талаар 'тэнгэр газрын заяагаар төрсөн гөрөөсийг бусад ах дүү нарын нутагт очих болуузай гэж харамлаж, шавар хэрэм бариулж, ах дүү нараас гомдоллох үгийг сонсов би. Энэ бас нэг буруу бий'[331] гэж харамсан сургаж байжээ. Энэ бол ан амьтныг байгалийн жам ёсоороо нутаглах боломжийг хааж, тэдгээрийг хувийн өмч мэтээр ашиглах ёсгүй гэдгийг ухамсарлаж, хуулийг дээдлэн сахих учиртайг илтгэсэн хууль цаазны ач холбогдол бүхий зүйл юм. "Арван буянт номын цагаан түүх"-д "Сүм хийдийн дэргэдүүр бүү авла, тойн хүн санваараасаа бусдыг үйлдэж, амьтны амь хороохыг цээрлэнэ" гэж заасан байв.

Юань гүрний үед ан амьтныг хамгаалах асуудлыг хэрхэн зохицуулж байсан талаар зарим мэдээ баримт, заалт "Юань улсын судар"-т тэмдэглэгдэн үлджээ. Тус судрын 105-р дэвтэрт: "Аливаа сар бүрийн шинэдхэн, тэргэл хоёр хагаст аливаа юмыг алахыг цаазалмуй... Жил бүрийн цагаан сар, таван сард тус бүр алахыг арван өдөр цаазалмуй... Ховор зуд газарт болбоос шинэдийн өдөр эхэлж алахыг гурван өдөр цаазалмуй"[332] хэмээн ан амьтныг сарын тодорхой өдрүүдэд агнахыг хуульчлан хоригложээ. Мөн энэхүү судрт Ян Иугийн 3-р оны гурван сарын Хар бичин өдөр "дэлхий дахинд хавар цаг авлахыг цаазалсан"[333] тухай баримт мэдээ байна. Марко Поло "Их хааны захиргааны бүх газар нутагт ... гуравдугаар сараас арван сар хүртэл ан амьтан үржин төллөх үед ямар ч хан ван, ноёд сайд ер хэн хүн бүх төрлийн ан амьтан, *марал*

*329 Сайшаал. Чингис хааны товчоон /Дээд дэвтэр /, Хөххот. 1985, т.499-500*
*330 Ata-Malik Juvaini. The History of the World conqueror (translated from persian by J.A.Boyle), Manchester University Press, 1958, т.28*
*331 Монголын нууц товчоо. УБ., 1990, т.254*
*332 yuwan ulus-un sudur. 105-р дэвтэр. УНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг 9764/97 байрлал (хуулбар эх)*
*333 yuwan ulus-un sudur. 25-р дэвтэр. УНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг 9607/97 байрлал (хуулбар эх)*

*буга, туулай чандага, зээр гөрөөс* мэтийг авладаггүй. Хэрэв зөрчвөл хатуу цээрлүүлэхийг их хааны зарлигаар тогтоосон аж. Түүний зарлигт гол төлөв *туулай, марал (гөрөөс),* дээр нэрлэсэн бусад амьтад багтах бөгөөд, эдгээр амьтад хүн рүү шууд тулан ирсэн ч тэдэнд хор хүргэж болохгүй хэмээн тогтоосон бөлгөө"[334] гэжээ.

"Алтан хааны цаазын бичиг"-т "*Хулан тахь* бол (албаас) мориор тэргүүлсэн тавт. *Зээр, эр эм гур (хандгай)* бол хониор тэргүүлсэн тавт. *Буга согоо, бодон гахай* бол үхрээр тэргүүлсэн тавт. *Тэх буга, ямаан гөрөөс (янгир), хүдэр* бол ямаан тэргүүлсэн тавт. Илбэнх, дорго, тарвага эдгээрт хониор тэргүүлсэн тавт. Арван туулайд нэг хонь, тавт нэг ямаа ав"[335] гэжээ.



*Зураг 79*



*Зураг 80*



*Зураг 81*

*334 Марко Поло. Орчлонгийн элдэв сонин.УБ., 1987, т.111*
*335 О.Амархүү. Байгаль орчныг хамгаалах монгол зан заншил, хууль цааз. УБ., 2000, т.42)*





Дурдан буй торгуулийг ажиглавал хулан, тахь агнасан тохиолдолд хамгийн өндөр шийтгэл оноож байна. Хулан тахь нь эдүгээ дархан цаазтай ховор ан амьтанд ордог бөгөөд тэдгээрийг бүр XVI зууны үед агнахыг хориглож байжээ. Мөн Хутагтай сэцэний хуульд “Сарын гурван бацгийн өдөр малын амь таслах, гөрөөсөн шувуу алахыг тэвчтүгэй” хэмээн заасан байдаг байна[336]. Ж.Болдбаатар, Ж.Лүндээжанцан нар “*Хулан, тахь, зээр, эр, эм гур (гур, зүр бололтой) хандгай, буга, согоо, бодон гахай, тэх, ямаан гөрөөс (янгир), хүдэр, элбэнх, дорго, тарвага, туулай* агнасан тохиолдолд их төлөв тавaap торгох заалт буйг үзэхэд эдгээр амьтдыг бүрмөсөн дархалсан хэрэг биш, харин хугацаа тогтоон агнаж байсан бололтой. Хуульд зааснаар жижиг загас, элээ, хэрээ, улаан хошуу, шаазгай алахад аль ч улиралд хориг тавьж байсангүй”[337] хэмээн уг цаазын бичгийн ан авын заалтын талаар бичсэн байна. Эндээс үзэхэд улс төрийн бутралын нөлөөгөөр ард олны амьдрал доройтож, ан амьтан, жигүүртэн шувуудыг хамаа бусаар агнаж, амин зуулгаа залгуулах, ашиг хонжоо олох явдал газар авснаас энэхүү асуудлыг янз бүрийн хэлбэрээр хуульчилж мөрдүүлж байсан гэж болохоор байна.

“Үйсний хуулиуд”[338] буюу арван найман цаазад *могой, мэлхий, ангир богширго* агнахыг хориглосон агуулгатай заалтууд байх бөгөөд энд “Талбилга үгүй зайнд гөрөөс (нд) сум зоовоос хөл морь, нум сум, саадаг ав”[339] хэмээн тухайн ан амьтнаа оножчадахааргүй хол зай болоод тохиромжгүй байрлалаас сум тавьж ан гөрөөсийг шархдуулахыг хориглосон санааг илэрхийлжээ. Дээрх хоёр заалт нь монголчуудын аливаа ан амьтныг зовоож алах, шархдуулахыг их нүгэл хилэнц гэж үздэгтэй болон тэдний аливаа амьтныг энэрэх хайрлах сэтгэлгээтэй холбоотой.

1640 оны “Монгол-Ойрад цааз”–ын найман ч зүйлд ан амьтныг зохистой агнах, хамгаалах талаар заажээ. 24-р зүйлд “Ноёдын хорьсон буудал гөрөөсийг хүн эвдвэл тэмээн тэргүүтэй ес ав. Эс мэдвэл гайгүй” гэж ноёдын авлахаар бэлдсэн бусад хүн орох хориотой газар бөгөөд энэ заалт нь зөвхөн ноёдын зугаа цэнгэл, эрх ашгийн төлөө бус юм. Учир нь монголчууд эртнээс ан амьтны тоо толгойг зохистой хэмжээнд байлгах зорилгоор ав хоморго зохион байгуулж, хөгширсөн, өвчтэй амьтдыг агнаж хангай дэлхийгээ цэвэрлэдэг байсан юм. Ийнхүү ав хоморгод явахдаа

*336 Саган сэцэн. Эрдэнийн товч. УБ.1961, т.252-254 /Ш.Бира. БНМАУ-ын түүх, соёл, түүх бичлэгийн асуудалд, УБ., 1977. т.103-аас дам ишлэв/*
*337 Ж.Болдбаатар,Д.Лүндээжанцан. Монгол улсын төр, эрхзүйн түүхэн уламжлал. УБ.,1997, т.120*
*338 Х.Пэрлээ. Монгол ба Төв Азийн орнуудын соёлын түүхэнд холбогдох хоёр ховор сурвалж бичиг /Халхын шинэ олдсон цааз-эрхэмжийн дурсгалт бичиг/, Monumenta Historica, Tomus VI, Fasc.I, УБ., 1974, т.2-139*
*339 Мөн тэнд, т.102*

анхаарал болгоомжтой явж, хүн, морь малыг алж, шархдуулахгүй байх талаас ч мөн хуульчилж өгчээ. 58-р зүйлд: "Гөрөөсний хүн ташаарлаж үхвэл, хагас ял ав. Урьд хүний хирээр ав. Зургаан эрхтэн хугарвал бэрхтэй таван ес ав. Эрхий, хомгой хугарвал хоёр ес нэг тав ав. Дунд хуруу хугарвал ес ав. Нэргүй хуруу хугарвал тав ав. Чигчийгээс гурав ав. Эдгэвэл бэрхтэй ес ав. Бага цус гарвал тав ав. Хувцсанд хүрвэл нэг морь ав.", 59-р зүйлд: "Ташаарлаж морь үхвэл мориныхоо хирээр морь ав..."[340] гэж заасан байна. Энд буй "хагас ял" нь хүн алсан ялын хагас ял болно. Үүнээс үзвэл ав хоморгыг нарийн зохион байгуулалттай явуулдаг байсан нь харагдаж байна.

Монгол Ойрад цаазад ан амьтныг хамгаалах асуудлыг олон хувилбараар нилээд өргөн хүрээтэй тусгасан бөгөөд үүнд, ан амьтны зохистой тоо толгойг хадгалахын тулд нийтээр ав хоморго зохион байгуулахыг чухалчилж, хараа хяналтгүйгээр хамаа бусаар агнахыг, мөн ан амьтныг тарчлаах, сааль тавих мэтийн аргыг дам хэлбэрээр чандлан хориглож байсан нь илэрхий байна. Нэмж хэлэхэд эгэл харц ардууд амьжиргаагаа залгуулах үүднээс гөрөөчлөн, ганц нэгхэн тарвага, гөрөөс агнахыг түүхийн аль ч үе шатанд хорьж байгаагүй юм.

"Халх журам" дахь "Хүрээ хаа зассан газраас (байгуулсан) зэрэгчлэн хойд бие нь Сэлэнгээс уламжлан Ар тойлбо, Нам даваа, Нарийн, Орхон, Чандагатайн ар, Шувуутайн хяр, Сангийн даваа, Цулхад зэргээс нааших газрын амьтныг алахгүй, хэрэв алваас хуучин цаазын ёсоор болгож бай", "Ер сар бүрийн шинийн найман, арван таван, арван гурван, хорин таван, гучин эдгээр өдөр юм бүү ал. Давж албаас мөн тэр алсан юмыг үзсэн хүн гэрчилж байж заргын газар хүрч ав"[341] гэсэн хоёр заалтаас монголчууд ан хийхдээ тухайн нэр бүхий газар нутагт ямар ан амьтан ховор болон элбэгийг харгалзахаас гадна сарын аль өдөр гарагт ан хийх, эс хийхээ нарийн зохицуулж, тэр ч атугай албан хууль цааздаа заалт болгон оруулж, мөрдөж ирсэн нь харагдаж байна. Манжийн үеийн хуулиудад ч авч үзэн буй асуудлаар заалт буй. "Гадаад Монголын төрийг засах явдлын яамны хууль зүйлийн бичиг"-т нийтээр хийх ав хоморгоос бусад цагт дур зоргоор ан агнахыг, мөн ав хоморгын хүрээнээс гарч алдуурсан гөрөөсийг агнахыг, үргээхийг цаазлан хоригложээ. Гэвч энэ заалтаас үзэхэд байгаль хамгаалахтай холбоотой гэхээс илүү ав хоморго хийх язгууртны зугаа цэнгэлтэй холбоотой гарсан хориг цааз болох нь харагдаж байна.

*340 Ойрад цааз (Дорнотив харьцуулан тайлбарлав) Хөххот.1986, т.106*
*341 Халх журам. ред. С.Жалан-Аажав. УБ., 1995, т.31-33*





Харин Гучин долдугаар дэвтрийн "Зоригоор ав хоморгод орж, мал мод хулгасныг нь ялган салгаж яллах нь" хэмээх 1127-р зүйлд "... Олон засгийн хошуудын монголчуудын дотор зоригоор ав хоморгод орж ... малыг (амьтныг) хулгаж гөрөөчлөхийг нь цөм шүүх цаазны бичгийн ёсоор ял торго. Ялт хүн дөнгө дөнгөлүүлж, ташуур занчваас зохих ял халдваас, байцаахыг алдсан харьяат захирах түшмэдийг нэгэн есөн мал торго. Засгийг 6 сарын пүнлүү хас ...[342] хэмээсэн байна. Мөн дэвтрийн "Зоригоор ав хоморгод орсон ялт хүнийг тэргүүн дэдийг үл бодон бичих шивэх нь" гэсэн 1157-р зүйлд, "Зоригоор ав хоморгод орсон ялт хүнийг барьж олвоос тодорхойлон шүүж, эсвээс буудаж, нохой тавих ба ногоо түүх, модон цавчихыг нь хууль ёсоор ялган салгаж, ял тогтоохоос гадна, тэргүүн дэдийг үл бодон нэгэнтээ эд олсныг нь цөм нүүрт 'ав хоморгыг хулгав' хэмээх үсэг шив..."[343] гэжээ.

Олноо өргөгдсөн Монгол улсын үед, "Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг" -ээс өмнө "Таван яамны дагаж мөрдөх түр хууль" -ийг гаргаж мөрдүүлж байсан ба Богд хааны лүндэн, зарлигууд Богд хаант Монгол улсын төр, нийгмийн харилцааг зохицуулж байснаас ан амьтан руу чиглэсэн зарим нэгийг нэр цохвол, "Хор тавьж ан агнахыг цаазлан тогтоож айлтгасан бичиг"[344], "Шувуу, араатан гөрөөсийг авлахыг бүтэн гурван жил хориглосон бичиг" гэх мэт болно. Мөн "1911 онд Богд хааны зарлигаар ...Сонгино, Баянзүрх уулаас ан хийхийг хориглож, зөрчил гаргасан оросуудад шаардах бичиг өгч, хариуг авч байжээ"[345]. Энэ хуулийн цаазласныг зөрчих нь хэмээх жаран дөрөвдүгээр дэвтэрт, "Аливаа зарлигаар тайх эрхэмсэг ууланд гөрөөс гөрөөлж ... болохгүй. Хэрвээ цаазласныг зөрчиж, хулгаж гөрөөлөх хэрэг гарч баригдаад, гөрөөс алсан үгүй болбоос битүү хулгай хулган явж, эд олсон үгүй хууль ёсоор нэгэн зэрэг нэмүүлэн шийтгэ. Хэрэв гөрөөс алсан нь буга, гахайн зэрэг болбоос их малд адилтгаж, зүр, зээр, чоно, үнэг, тарвагын зэрэг болбоос хонинд адилтгаж, цөм битүү хулгай хулган явж, эд олсонхууль ёсоор ялган салгаж, нэгэн зэрэг нэмүүлэн шийтгэ... Агнаж олсон зүйл, огтолсон мод, унасан морь, буу зэвсгийг цөм албанд оруул. Осол сул захирсан харьяат занги, даргыг цөм тус тус 5 малаар торго. Байцаахыг алдсан цагдааг 80 ташуур занчигтун[346] гэжээ.

342 *Гадаад Монголын Төрийг Засах Явдлын Яамны хууль зүйлийн бичиг. тайлбар. Найралт, Алтан-Оргил. Дээд дэвтэр Хөххот. 1988, т.596-597*
343 *Мөн тэнд, т.609-610*
344 *ХН.3 Т.80, 1912, 1-4 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*
345 *Т.Сэнгэдорж. Экологийн эрхзүйн уламжлал шинэчлэл , УБ., 1999, т.34*
346 *Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын Хууль зүйлийн бичиг.Кириллд буулгасан О.Батсайхан, З.Лонжид, Ч.Хажидсүрэн, УБ., 1995, т.232-233*

Манай ард түмэн зөвхөн араатан гөрөөсийг ч хайрлан хамгаалж байсангүй бусад ***хэвлээр явагч, жигүүртэн шувууд, загасыг*** ч хайрлан хамгаалахад зохих ёсоор анхаарал хандуулж иржээ. Монголчууд шувууг тэнгэрийн амьтан хэмээн дээдэлсээр ирсэн[347] бөгөөд хамаа бусаар агнадаггүй.

Монголчууд ***шувууг*** өөрсдийн тотем өвгөө хэмээн дээдэлж ирсний нэгэн тод жишээ бол шувууны нэрээр нэрлэсэн зарим овгууд одоо ч хүртэл байсаар буй явдал юм. Дорнод аймгийн Булган суманд бүргэд, Хөвсгөл аймгийн Цэцэрлэг, Бүрэнхан, Цагаан-Уул сумдад тогоруутан гэсэн овгууд байдаг. Буриадууд хун шувууг тотем болгон шүтдэг. Монгол угсаатны овог ястнуудын дунд шувуу шүтэх нь элбэг төдийгүй шувуу шүтэх ёс Азийн бусад угсаатны дунд ч түгээмэл. Хиргис угсаатан *цагаан галуут,* Алтайчууд *хун шувууг* шүтэх ба Манж нар өөрсдийн гарлыг хувилгаан шаазгай, тэнгэрийн дагинаас[348] гаралтай гэж үздэг.

Монголчууд шувууг хамаагүй агнах нь битгий хэл өндгөн дээр нь ч сүүдрээ тусгах, гар хүрэхийг цээрлэх бөгөөд хэрвээ зөрчвөл шувууны хараал хүрч нас охор болно гэж үздэг. Нүүдлийн шувууд ирэхэд болон зарим шувуудыг нисэж өнгөрөхөд ерөөл хэлэх, сүү цайныхаа дээжийг өргөх ёс түгээмэл байсаар иржээ. Түүнчлэн монголчууд нүүдлийн шувуу урин дулаан цаг улирал, сайн сайхныг авчирдаг гэж үздэг тул нүүдлийн шувуудыг сайхан билэгтэй амьтад гэж эрхэмлэн сайшааж үздэг тул хавар цагт шувууны даллагыг урин цагтай золгосны баяр болгон тэмдэглэж иржээ. Харин намар буцаж яваа шувууны хойноос үг дуугарахыг цээрлэдэг. Учир нь нас буян аваад явчихна гэдэг. Үүнтэй холбоотой:

*Буцах шувууг гаран бүү хар,*
*Ирэх шувууг харан бүү ор* гэсэн үг бий.

Шувуу өндгөө дарж байхад үргээх юм уу, шувууны үүрийг нь эвдвэл шувууны хараал хүрч айл гэр шувууны бусниулсан үүр мэт болно гэдэг. Тэр ч байтугай шувууны өндөг рүү өлийж харах цээртэй бөгөөд өндгөө дарсан шувууг үргээж цочоовол нүгэл хураан шувууны хараал хүрнэ гэж цээрлэсээр иржээ. Энэ нь хүүхэд багачууд, зарим болчимгүй хүмүүс санаатай болон санаандгүйгээр шувууны өндөг хагалахаас болгоомжилсных биз ээ.

*347 Жигүүртэн шувууд нь бэлчээрийн ургамал болон ой модыг сүйтгэдэг элдэв хорхой шавьжийг идэж устгадаг бөгөөд нэг үүрийн хараацайнууд нэг зуны туршид бараг 6500 орчим царцаагаар хооллодог. Зөвхөн нэг шар шувуу нэг зунд мянга орчим хулгана барьдаг. Нэг хулгана нэг зунжин нэг кг амуу будаа сүйтгэхээр барагцаалвал нэг шар шувуу нь нэг зун 1000-н кг амуу будаа хамгаалдаг юм байна. Судалгаанаас үзвэл тоншуул, хөхөө, алтан гургалдай зэрэг шувууд өт хорхойг барихдаа хамгаас сурамгай байдаг.*

*348 Манж магад хууль (tanju yargiyan qooli) хэмээх сурвалжид энэ талаар тодорхой өгүүлдэг.*





Плани Карпини "тэд ... шувууны ангаахай дэгдээхэйг барих юм уу алахыг нүгэлд тооцно... Хэрэв хүн санаатайгаар тийм үйл үйлдвэл цаазална, үгүйдээ л нүглээ арилгахын тулд шидтэнд их мөнгө төлнө..."[349] гэж тэмдэглэсэн байна. 1870-аад оны үед Монгол нутгаар аялсан Н.М.Пржевальский "шувуу, загасыг (монголчууд) бузар хэмээн үзэж, дургүйцэн сэжиглэдэг бөгөөд биднийг Хөх нуураар аялах зуур нэг хөтөч маань бидний чанасан нугас идэж байхыг хараад эгээ л өвчин тусчихаагүй"[350] хэмээн тэмдэглэсэн байна. Бидний бодлоор шувуу, загасыг бузар хэмээн үзсэн гэхээсээ илүү шувууны хараал хүрнэ хэмээн ихэд айсан бололтой.

Ч.Далай "Монголчууд дээр үеэс бүргэд, хэрээ, шаазгай гэх мэт янз бүрийн жигүүртэнг шүтдэг байжээ. Ялангуяа бүргэдийг хүчтэй амьтан болгон дуулсан явдал их бий... Монголчууд

"*Хан бүргэд эцэг минь,*

*Хатан гарьд эх минь*" гэдэг. Бөө удган нар малгай дээрээ бүргэдийн саврыг төмрөөр дүрсэлж хадсан байдаг.





*Зураг 82 Зураг 83*

Энэ бүхнээс үзэхэд монголчууд бүргэдийг шүтдэг байсан бололтой. Мөн шар шувууг шидтэй амьтан, чөтгөрийн зарц, үхсэн хүний сүнс гэх мэтээр ярьдаг... Мөн түүнчлэн Хэрэйд аймаг нь хэрээнээс гаралтай, буриад монголчууд хун шувуунаас гаралтай гэдэг үлгэр домог байдаг"[351] болохыг тэмдэглэжээ.

349 *Плано Карпини, Джиованни дель. История Монгалов. Москва. 1957, т. 30*
350 *Lieut-Colonel N.Prejevalsky. Mongolia. Vol.1. London:Sampson Low Marston, 1976, т.56.*
351 *Ч.Далай. Монголын бөө мөргөлийн товч түүх./Studia ethnographica, Tom.1, Fac.5/, УБ.,1959, т.12*

Монголчууд ***элээ*** алахыг ихэд цээрлэдэг. Элээ дэлгэцтэй ааруул шүүрдэг. Дэлгэцтэй ааруулыг элээнээс хамгаалж, жижиг манууxай хийж тавьдаг заншил бий. Элээ алсан хүн гэдэс нь тийрч үхдэг гэдэг. Бас хэзээ нэгэн цагт их ус гатлах үед онгоц, завь сал нь хөмөрчихдөг гэж ярилцдаг. Мөн "Элээ шувууны өндөг хагалахыг цээрлэнэ. Хагалбал могой авч ирнэ, элээний хараал хүрнэ" гэх ба элээг сохор гэж хэлдэггүй хэмээсэн үг бий.



*Зураг 84*

Иймээс хавар элээ ирэх үед:

*Элээ гуай элээ гуай*

*Эрээн могой бүү үзүүлээрэй!* гэж залбирч, сүүгээ өргөдөг байжээ. Элээ могой хоёр үргэлж өстэй явдаг учир могой шүүрч иддэг гэдэг. Монголчууд элээний сүүдэр тооноор тусч өнгөрөхийг ихэд олзуурхдаг. "Бөө нар хэрээг онгод, лусын эздийн үнэнч зарц, ярьсан хэлснийг нь хүмүүст орчуулдаг хэлмэрч хэмээдэг"[352].

Манай ард түмэн ***ёлыг*** хамгийн хүчтэй жигүүртэнд тооцох ба "*Ёл алсан хүн ёроолгүй ангал руу нисэж үхнэ*" хэмээсэн онч үгийг ам дамжуулан уламжлуулжээ. Монгол хэлэнд "ёроолгүй ангал", "там" гэсэн үгс ойролцоо утгатайгаар хэрэглэгдэх нь бий. Иймээс энэ үгийг сонссон хэн ч тамд эсвэл ёроолгүй гүн ангал руу унаж үхэхийг хүсэхгүй тул ёл агнаж зүрхлэхгүй юм. Мөн ёл шувуу өөрөө маш өндөр, эгц байц хадны хүнхэрт мод бутны өгөршсөн мөчрөөр үүрээ засан жил бүр өндөглөдөг тул түүнийг агнах гэсэн хүн амь эрсдэх аюул ихтэй юм. Гэвч ёлын өндгийг ардын эмнэлэгт хэрэглэх нь бий. Ёл шувууны тухай цөөн зарим зүйлийг дурдвал ***"Ёл, бүргэд, тасын*** нүд гаргууд хурц гэлцэх бөгөөд газарт хэвтэх хөндлөн ганц зүүг ч олж хардаг гэлцдэг. Жигүүрийнх нь урт 2.5-3 метр хүрдэг.

*352 О.Пурэв. Монголын бөөгийн шашин, УБ., 1999, т.87*



*Зураг 85*

Энэ шувуу Төв Азийн цөөн хэсэгт, тэгэхдээ далайн төвшнөөс дээш 1500-3000 метрээс дээш өндөрт амьдардгийн нэг жишээ гэвэл Гималайн 3000 метрээс дээш өндөрт ёлтой таарадлаж болох аж. Эмэгчин ёл хавар эрт, голдуу хоёрдугаар сард хоёр өндөг гаргаж, эрэгчин ёлтойгоо маш эвсгээр ээлжлэн тавь гаруй хоног дарж ангаахай болгоно. Ангаахайгаа дэгдээхэй болтол нь аманд нь хоол хийж тэжээнэ. Намар бол дэгдээхэй есөн сар хүрэхэд өд сөд нь урган далавчилж, үнсэн хөх зүстэй болдог ба төдөлгүй нисэн одно. Дэлхийд ховордсон энэ шувуу амьтдын сэг, ясыг идэж амьдрах бөгөөд тэр хэмжээгээр өвчин тахал дэлгэрэх аюулаас хүн амьтныг сэргийлж, байгаль орчныг цэвэрлэгч, ашигтай жигүүртэн юм.



*Зураг 86*

Тас нь манай оронд байдаг махчин шувуудаас хамгийн том нь бөгөөд нэг түмэн метрийн өндрөөс идэш тэжээлээ төвөггүй олж харж чаддаг, алдалсан далавч нь 3 метр урт, махир том хошуутай, хурц ширүүн хумстай шувуу бөгөөд элдэв өвчнөөр үхэж үрэгдсэн амьтад, малын сэг зэмээр хооллодог"[353].

Махчин шувуудын нүд маш том учир гавлын ясных нь бараг талыг эзэлдэг тул гэрлийг илүү сайн мэдэрдэг, мөн харах талбай нь ч их, хүнтэй адил нүдээрээ зэрэг нэг чигт хардаг, харагдах талбайн зарим хэсэг нь солбицдог, ингэснээр харж буй биет нь гурван хэмжээсээр илүү сайн харагддаг учраас сайн хардаг байна. Махчин шувууд хурц хараатай болохыг манай ард түмэн орчин үеийн биологийн шинжлэх ухаан бүрэлдэн бий болохоос хамаагүй өмнө, бүр эрт дээр үеэс мэддэг байж үлгэр домогтоо хүүрнэсээр ирснийг бид "Элээ тас хоёр"-ын тухай үлгэрээс мэдэх билээ.

Далай тэнгисийн гүнд харанхуй байдаг тул далай тэнгисийн ихэнх амьтад, загас идэш тэжээл болон айсуй аюулыг мэдэрдэг. Үүний нэгэн

*353 О.Амархүү, Т.Баасансүрэн, А.Батсуурь. Чингисийн Монголын онгон байгаль. УБ., 1995, т.42-43*

адилаар махчин шувууд асар өндрөөс хоол хүнсээ олж хардаг байна. Зөвхөн энэ хоёрхон жишээнээс харахад байгаль хэмээгч нь агуу ертөнц, нууцыг нь тайлж танин мэдэж баршгүй гайхамшиг бөгөөд өнөөгийн хүмүүс бидний байгаль орчны талаарх мэдлэг хэтэрхий явцуу юм. Хүмүүс бид энгийн нүдээр хэр хол харж чаддаг билээ. Орчин үеийн биологийн шинжлэх ухаан үүсч хөгжөөгүй, Дарвины хувьслын онол ч ор сураггүй байсан үед монголчуудын биологийн мэдлэг, тэр дундаа амьтан судлалын уламжлалт мэдлэг өндөр байсан нь харагдаж байна.



*Зураг 87*

Алж хөнөөн айлгаж цочоохыг цээрлэдэг нэгэн жигүүртэн бол ангир юм. Ангир хавар эрт дөрөвдүгээр сард манай оронд нүүн ирж зусаад есдүгээр сард буцдаг. Гал шар өнгөтэй, цагаан толгойтой, усанд хөвөх шумбахдаа чадамгай энэ шувууг зарим нутагт лам шувуу гэдэг.

Монголчууд шувуун дотроос ***тогоруу, чогчого*** зэрэг шувууны хараал хүрэхээс эмээнэ. "*Ангаахай, ижлээ хөнөөлгөсөн тогоруу төмөр дөрөө сэтэртэл хараана*" гэх ба "*тогоруу албал нас ахар болно*" гэдэг нь жигүүртнийг хайрлаж буйн нэг илрэл юм. Тогоруу зөвхөн монголчуудын төдийгүй Алтай хэлт олон угсаатны хувьд эрхэмлэсээр ирсэн шувууны нэг нь ажээ. Д.Цэвээндоржийн тэмдэглэснээр "Тогоруug мажарууд доруу, японччууд цуруу, монголчууд тогоруу гэж нэрлэдэг бөгөөд энэ гурван угсаатны аль аль нь тогорууг эртнээс хүндэтгэж ирсэн уламжлалтай. Алтай хэлтний хамгийн баруун талд оршдог угсаатан болох Мажарын ард түмэн тогорууг ариун эрхэм шувуу гэж эрт цагаас шүтэж биширч ирсэн бөгөөд XVIII-XIX зууны үед язгууртнууд тогорууны өдөөр малгайгаа гангалж язгууртан гэдгээ илэрхийлэн гайхуулдаг байжээ[354]. Алтай хэлтний хамгийн зүүн захад оршдог японччуудын дунд *тогорууны ач тус* гэдэг яриа байдаг ажээ. Тогоруу шархдаад газарт унасан хэвтэхэд нь дайралдаад эмчилж тогоруу эдгэрээд нисээд явчихаж чадвал тэр шөнө тэр айлд хүүхэд заяадаг гэнэ. Тогоруу тэр шөнө дундаас хойш их сайхан залуу бүсгүй болж хувираад эргэн ирээд 'Замдаа төөрчихлөө надад тус болооч' гэж гуйдаг. Тэр эмэгтэй шөнөжингөө өднөөсөө утас бэлдэж торго нэхдэг, түүгээр нь

354 Унгарын монголч эрдэмтэн И.Эрделийн ам мэдээ

эмгэн өвгөн хоёр амь зуудаг, 'ажил хийж байхад минь хүнд битгий харуулаарай' гэж гуйдаг. Хэрвээ хэн нэгэн хүн харчихвал тогоруу болон хувираад нисэн оддог гэнэ.[355] Мөн Хокайдо арлын Айн угсаатны дунд тогорууны нэртэй бүжиг байдаг, "Тогоруу мянган жил амьдардаг" гэж ярьдаг гэнэ.[356] Японы Хоншу арлынхан, хойд нутгийнхан тогорууны тухай их ярьдаг байна. IX зууны үеэс японд цаасаар тогоруу хийдэг бэлгэдлийн ёс буй болжээ. Хүн өвдөөд хэвтэхэд "түргэн эдгээрэй" гэж, уралдаан тэмцээнд оролцоход "түрүүлээрэй" гэж цаасаар тогоруу хийдэг заншилтай ажээ"[357]. Эндээс харахад тогоруут шүтэх ёс Евразийн умард хагаст эртнээс байсаар ирсэн бөгөөд ялангуяа японч ууд тогорууг тотем болгон шүтэж ирсэн бололтой.



*Зураг 88*



*Зураг 89*

"Монгол оронд тогоруу гэж хос хосоороо амьдардаг өндөр гоёмсог хөх шувуу байдаг. Мөн цэн тогоруу гэж ердийн тогоруунаас том биетэй тогоруу бас буй. Урин дулаан хавар цаг болоход тогоруу шувуу нүүдэллэн ирж өндөглөдөг ба зун болоход өндөг нь дэгдээхэй болж нисч сурдаг. Тогоруу дэгдээхэйгээ нисгэж сургаад, намрын сэрүүн ороход сүрэглэн цугларч, өмнө зүгийн халуун оронд нисэн оддог… Тогоруу хорхой шавьжийг түүж идэж ургамал бэлчээрийг хамгаалдаг их ач тустай сайн бөгөөд өндөр гуалиг биетэй сайхан шувуу билээ… Тогоруу үрдээ бусад шувуунаас илүү хайртай бөгөөд түүний нисэж ядан буй дэгдээхэй рүү

355 Японы монголч эрдэмтэн Н.Ширашийн ам мэдээ
356 Японы монголч эрдэмтэн Т.Цурумаругийн ам мэдээ
357 Д.Цэвээндорж. Монголчуудын байгаль (ан) хамгаалж ирсэн эртний зарим уламжлал /Монголын археологийн судалгаа: Эрдэм шинжилгээний өгүүлэл, илтгэлийн эмхтгэл, УБ., 2004/, т.128

морьтой, явган хүн ойртоход тогоруу хүзүүгээ сунгаж, дэгдээхэйндээ ойртуулахгүй гэж ойртон зааглан дайрдаг".[358]



*Зураг 90*



*Зураг 91*

"***Сар, бэгваатар*** зэрэг шувууг харвах намнахыг цээрлэнэ. Зарим нутагт шөнийн ангууч шувуудыг бэлчээрийн эзэн сахиул хэмээн хүндэтгэж тэднийг үргээх, хөнөөхийг хорьж цээрлэдэг" нь эдгээр шувуу үлийн цагаан оготно зэрэг өвс ургамал сүйтгэгчийг барьж идэн цөөрүүлдэгтэй холбоотой ажээ. Шувууны холбоотой цээр дотроос хараацайн хорио цээр нилээд сонирхолтой.



*Зураг 92*

***Хараацайг*** хөөх, алах цээртэй, учир нь хараацай хүнд тус хийсэн домогтой. Мөн хараацайг гараар барих, үүрийг нь эвдэх, үүр нь газарт унасан байвал дээгүүр нь алхаж гарах цээртэй байдаг.[359] Эдгээр цээр нь тухайн шувууг хамгаалах агуулгатайгаас гадна "хараацай хүмүүст галыг анх авчирч өгсөн" гэх домогтой холбоотой болов уу. Монголчууд төдийлөн бэлгэшээдэггүй шувуугаа агнах, айлгаж үргээх бус дом шившлэг үйлдэж сэтгэлээ засдаг. Шар шувуу, ууль, хэрээ дуугарахад ямар нэг муу юм болох

*358 Дурдсан өгүүлэл, т.129*
*359 Л.Түдэв. Аман хууль. УБ., 2000, т.148-149*





нь гэж зөгнөдөг. Шар шувууг шөнийн явдалтай гэж зэвүүцдэг, харин хэрээг үхэл зовлонд дуртай жигүүртэн гэдэг. Хэрээ гуагалахад:

- Хаана улай гарсан юм бол доо гэцгээдэг. Түүнээс гадна "*Муу хэлээ цааш нь сайн хэлээ нааш нь! Гурван зуун настай гурван цагаан өндөгтэй болоорой!*" гэж хашгиран, гал нурам өөдөөс нь цацаж дом хийдэг байжээ.

Дээрх мэтээр хорио цээрийн ёс тогтоож, түүнийгээ үеэс үед амаар дамжуулан өвлүүлэн жигүүртэн шувуудыг хамгаалсаар ирснээс гадна шувуудын үзэсгэлэнтэй сайхан, сүр хүчтэй байдлыг биширэн эрхэмлэж иржээ.



*Зураг 93*

Монголчууд ***хун шувууг*** амьтанд хорлолгүй үзэсгэлэнтэй сайхан шувуу, байгаа газраа нутаг усны чимэг болдог гэж үздэг. Хун хавар ирэхдээ гэр хотын дээгүүр дуугарч өнгөрвөл маш сайн гэж үзэн, тэр жил идээ цагаа элбэгтэй баясгалантай сайхан зун болно гэж бэлгэшээдэг[360]. Мөн хорь буриад нар өөрдсийгөө хун шувуунаас гарвалтай гэж домоглодог бөгөөд нисэн өнгөрч байгаа хун шувууны дууг мэндчилгээний адил тооцон хариуд нь "мэндээ" гэж хашгирдаг[361] байна. Тас, бүргэд зэрэг шувууг эр зоригтой, хүч чадалтай хэмээн эрхэмлэн үзэж иржээ.

***Хэвлээр явагчдаас могой*** шүтэх ёс монголчуудын дунд түгээмэл юм. Энэ ёс гэхдээ зөвхөн монголчуудын дунд төдийгүй дэлхийн янз бүрийн угсаатны дунд түгээмэл байдаг бөгөөд могой шүтлэгийг *офиолатри* хэмээн томъёолдог. Могой шүтэх ёс олон угсаатны дунд янз бүрийн хэлбэрээр тархжээ. "Скандинавын хойгийн ард түмнүүдийн дунд өргөнөөр тархсан 'Ахмад Эддийн дуулал'-д дэлхийг ороон (бүслэн) явж, амьдралыг тэтгэдэг Ермунгард хэмээх домгийн могойн тухай дүрслэгддэг"[362]. Могойг монголчууд лусын амьтан хэмээн шүтдэгтэй ижил төстэй сэтгэлгээ зарим угсаатны дунд байдаг ажээ. "Өмнөд Славяны ардын дуунд болон Оросын туульсын зохиолд могойг усны эзэн, усны эх булгийг хамгаалагч хэмээн

360 *Д.Чойжилсүрэн. Шувууны даллагын тухай./Монгол судлалын зарим асуудал, УБ., 1964, IV боть, т.206/*
361 *Г.П.Галданова. Почитание животных бурят /Буддизм и традиционные верования народов Центральной Азии/, Новосибирск. 1981, т.57*
362 *Н.П.Гордеев. Змея в обрядово-религиозных системах различных народов. /Этнографическое обозрение, N-6, 2002, т.45 /*

дүрсэлдэг. Орос үлгэрт гардаг могой гол мөрөн, тэнгист амьдардаг гэж дүрслэгддэг бол, өмнөд славянчууд усны эзэн могойг ширэнгэ, ойн гүн дэх худаг болон нуурт оршдог гэж төсөөлдөг байв"[363]. Монголчууд могойг лусын амьтан хэмээн шүтэж, алахыг цээрлэж иржээ. Могой албал лус хилэгнэн, лусын хорлол болно гэдэг. Могойг "урт хайрхан" хэмээн цээрлэн нэрлэдэг. Энэ талаар 1927 онд Монголын дорнод нутаг-Дарьгангаар аялсан Оросын судлаач В.А.Казакевич "Хошууны (Дарьгангын) захиргааны дэргэдэх сүмд (Овоон сүм бололтой) засвар хийгээд одоогоор эзгүй байна. Энд нэг том, нэг жижиг сүм, саяхан шатсан өөр нэг жижиг сүм байна. Зуны улиралд энд 200 лам суудаг. Сонирхолтой нь сүмийн бүх хана туурга, өнцөг булан бүрт итгэмээргүй олон могой явах ба хүн үргээж цочоохгүй л бол эдгээр могой хэнийг ч яах ч үгүй.



*Зураг 94*

Могойг энд "урт хайрхан" гэж хүндэтгэн дуудах ажээ"[364] гэсэн нэгэн сонирхолтой мэдээг тэмдэглэсэн байдаг. Монголын олон ястнууд, тэр дундаа баруун монголчууд гол усанд сүү цэгээ дусаах, бохир шанагаар ус авахыг онцгой ихээр цээрлэдэг бөгөөд үүнийг зөрчсөн тохиолдолд гэрт могой заавал орж ирдэг гэж бүгдээрээ баталж, итгэл үнэмшилтэйгээр ярьж буйг үл ойшоож болохгүй юм.

"Могойг монгол бөө нар ихэд эрхэмлэн үзэж түүний явдал хөдөлгөөн, өнгө зүсийг бөөгийн шашны үүднээс сайн талаас нь бэлгэшээн, муу талаас нь ёрлон хүний амьдрал ажиллагаатай холбож тайлбарладаг. Сайн талаас нь бол цагаан могой гэрт орвол тэр айлд хүүхэд заядаг. Аянд яваа хүний дээлийн (өвөрт орох байдлаар) энгэр дагаж могой зам хөндлөн гарвaас тэр хүн олз орлого ихтэй, хэрэг зориг бүтэмжтэй байхын бэлгэдэл болно. Могойн чуулгатай тааралдваас хормойгоо дэвсэх юм уу, гутлаа тайлж орхидог ёстой. Тэгвэл баяжихын бэлгэдэл болно. Бас могойн эвэр олж тахивал баяжина. Хорвоо ертөнцөд зургаан их хаад байдгийн нэг нь аварга могой бөгөөд энэ хааны зарлигаар бүх могой хүмүүст сайн муу

*363 Б.Н.Путилов. Русский и Южнославянский героический эпос. М., 1971, т.34*
*364 В.А. Казакевич. Поездка в Даригангу, Ленинград. 1930, т.46-47*

зүйлийг бэлгэдэх буюу ёрлодог гэдэг. Гэрт хар юм уу хар эрээн могой орвоос тэр айлд гай барцад тохиолдохын ёр. Могой албал лусын хорлол болно. "Төв аймгийн нэг залуу хадлан дээр байж байтал майхны нь үүдээр нэг могой орж ирээд шууд хоймор руу нь яваад байхаар нь тэрээр эгдүүцэн түүнийг хэдэн хэсэг цавчин алаад холдуулан хаяжээ. Дараа нь энэ үйлдлийн харгайгаар тэр залуугийнд лусын хорлол болж бүх хүүхдүүд нь тэр жилдээ багтаж цөмөөрөө нас барсан гэдэг. Лус савдгийн амьтан ургамалтай буруу харьцсанаас иймэрхүү гай барцад тохиолдох явдал тохиолддог"[365] ажээ.

Гэвч могойг алж болдог ёс бас байдаг ба хэрвээ аяны хүний дээлийн өврөөс гарах байдлаар явж буй могой тааралдвал байгалийнх нь жамаар нь юм уу, морьтой яваа бол морь малаар гишгүүлж алах ёстой гэнэ. Хэрвээ гэрт могой орвол мод, галын хайчаар хавчин толгой дээр нь сүү дусаагаад хол хаядаг байжээ. Могой замд хөндлөн тааралдвал толгой талаар нь гаралгүй, сүүл талаар нь тойрч гарах бөгөөд могойн толгой талаар гарвал явдал үйлс бүтэлгүйтнэ[366] гэдэг. Могой албал амь насанд цөвтэй, үгүйдээ л хүний тамир тэнхээ, хүч чадлыг доройтуулдаг гэдэг. Хулгана залгисан могойг илж гаргавал сайн бариач болно гэдэг. Могойн чуулгантай тааралдсан хүн хормойгоо дэвсэн мөргөж, оймсоо тайлж үлдээдэг гэдэг. Оймсонд нь ховор эрдэнэ хийдэг гэж ярилцдаг. Могой ичиж байхад тааралдвал дуугарч болдоггүй, эс тэгвэл хэлгүй болдог. Могойд хатгуулах, могой байн байн зүүдэлбэл лус савдаг хилэгнэж, газар догширч байна гэдэг. Энэ бүх цээр хүндэтгэл нь амьтныг хайрлан хамгаалах ёсны нэгэн илрэл бөгөөд хахаад тарчилж буй могойг аврахын тулд хулгана залгисан могойг илж гаргавал сайн бариач болно гэж сургамжилдаг, ичиж буй, чуулж буй могойг үргээж цочоохгүйн тулд могой ичиж байхад дуугарвал хэлгүй болно гэж итгүүлдэг биз ээ.

Монголчууд араатан жигүүртэн төдийгүй ***загасыг*** ч хамгаалах талаар тодорхой анхаарал хандуулж иржээ. "Монголчууд бас загасыг хайрлан хамгаалж, төрийн бэлгэдэл соёмбын голд залж хүндэлж ирсэн билээ. Иймээс саяхан болтол загасчлахыг төдийлөн таашааж үздэггүй байв. Загас бол хэзээ ч нүдээ цавчдаггүй, үр төл ихтэй, үржих төлжих нь нэн түргэн амьтан хэмээн дээдлэн бэлгэшээж, монгол эмэгтэйн ээмэг сүйх мэтэд хос загасны дүрс урлаж ирсэн байна"[367]. Загас нь сонор соргог, эв нэгдэл,

365 *О.Пүрэв. Монголын бөөгийн шашин. УБ., 1999, т.84-85*
366 *Х.Нямбуу, Ц.Нацагдорж. Монголчуудын цээрлэх ёсны хураангүй толь. УБ.,1993, т.31*
367 *Ж.Болдбаатар, С.Дэмбэрэл. Монголчуудын байгаль орчноо хамгаалах зан заншил, хууль тогтоомжийн хөгжлийн түүхэн тойм. "Түүх" ЭШБ N 188/14/, УБ 2002, т.87*

үнэнч хайр, урт удаан амьдралын бэлгэдэл бөгөөд мөн загас урт настай амьтан, лусын сүрэг гэх тул дураараа алах, идэхийг цээрлэдэг байсан ба тухайлбал, тул загасыг дур зоргоороо гохдож хөнөөвөл лус хилэгнэснээс нас охор болно гэж үздэг байжээ.



*Зураг 95*

“Монголын өргөн уудам нутаг дахь гол горхи, том жижиг нууруудад 11 овогт хамаарагдах 76 зүйлийн загас бүртгэгдсэн байдгаас 30 зүйлийн загас нь агнуурын чухал ач холбогдолтой боловч монголчууд усны амьтдыг хоол хүнсэнд хэрэглэх нь ховор. Учир нь лус савдаг уурлаж догширно хэмээн сүсэглэж, байгалиа шүтэж амьдардаг нүүдэлчдийн аж төрөх ёс, сэтгэхүйтэй энэ нь зарим талаар холбоотой”[368]. Нэн сонирхолтой жишээ нэгийг дурдъя. “Ардын эрх” сонины нэгэн дугаарт З.Түмэнжаргалын “Цайдамын цагаан нуур” гэсэн бяцхан дурсамж нийтлэгджээ. Зохиогчийн хүүхэд байх үед эмэг эх нь тэднийг үе үе сандаргадаг байжээ. Хаяая тэнгэр хуйсганан их салхи хөдлөх бүрийд эмээ нь:

- *Шалавлаарай. Хүүхдүүд минь нуур руу гүйгээрэй* гэдэг байжээ.

Тэд ч эмээгийн хэлсэн ёсоор нуурын эрэгт очно. Хар салхи дэгдэхээр талын тэр нуур халгин цалгин хямарч, хаялганд нь том бага зөндөө загасыг эрэг дээр гаргаж шидэхэд ам нь ангалзан амь тэмцэх бөгөөд загасыг хүүхдүүд эргүүлж нуур руу буцаан шиддэг байжээ. Нагац ах нь тийм үед морьтойгоо хүрч ирээд хүүхдүүдийг хэр үнэнчээр үүргээ биелүүлж буйг хянадаг байсан гэж бичжээ. Энэ бол нийтлэг үзэгдэл юм. Монголчууд үр хүүхдээ хүмүүжүүлэхдээ учирлан хэлэх, үлгэрлэн заах аргыг хослуулсаар ирсэн бөгөөд хүүхдэд аливаа зүйлийн утга учрыг гүн гүнзгий ойлгуулж, сайн дадал зуршлыг хэвшүүлэхийн тулд өөрсдөөр нь хийлгэж ирсэн байна. Ийнхүү ан амьтныг хайрлан хамгаалах ухааныг хойч үедээ өвлүүлжээ.

XVI зууны сүүлээр Монголд бурхны шашин дэлгэрснээр монголчуудын оюун санааны амьдралд томоохон ахиц дэвшлийг авчирсан бөгөөд байгаль хамгаалах арга ухаан ч улам гүнзгийрэн баяжив.

368 О.Амархүү, Т.Баасансүрэн, А.Батсуурь. Чингисийн Монголын онгон байгаль. УБ.,1995, т.121-122





Газар усны тахилга шүтлэгийн зан үйлийг урьд өмнөхөөсөө илүү өргөн, төр шашны ёслолын хүрээнд олон нийтийг хамруулан явуулах болсноос гадна газар усны эзэн савдгийн талаарх төсөөлөл, дүрслэл, тайлбар ч улам нарийсч, үүний улмаас ард олон байгаль, түүний юмс үзэгдэлд улам илүү хүндэтгэл, сүсэг бишрэлтэйгээр хандах болсон байна. Бурхны шашны үзлээр бие сэтгэлээр үйлдэх 10 хар нүглийн хамгийн түрүүнд амьтны амийг таслах явдал, 10 цагаан буяны хамгийн тэргүүнд амьтны амийг таслахыг тэвчиж амьтныг хамгаалах явдал ордог. Хэрвээ хэн нэгэн хүн ан амьтныг хүсэл сонирхол, зугаа цэнгэлийн улмаас албал хойд насандаа хэвлээр явагч гүрвэл болон төрж тамд тарчилна, ядуу зүдүүгийн улмаас агнавал хойд насандаа могой юм уу гүрвэл болон төрнө, шунаг сувьдаг сэтгэлдээ хөтлөгдөн агнавал элдвийн олон өвчинд баригдаж, насан туршдаа шаналн гэж номлодог ба анчин хүнийг нүгэлт хар гөрөөчин гэдэг.

Ухаант өвөг дээдэс маань хойч үедээ ан амьтныг хайрлан хамгаалж, энэрэн нигүүлсэх болон ан амьтныг хамаа бусаар агнахаас айн эмээх, цээрлэн хориглох сэтгэлгээ, үзэл ухамсрыг дамжуулан өвлүүлж чадсан болохоор амьтны аймгийн тоо толгой, төрөл зүйл олон зуун жилийн турш тогтвортой хадгалагдаж иржээ.

Монголчууд тэнгэрийн амьтан болох шувуу, лусын амьтан болох загас могойг хамгаалахад ихэд анхаарч ирсний нэг илрэл нь тэд дурдсан амьтдыг хамгаалах асуудлыг хуульчилж өгсөн явдал юм. XIII зууны үед "***тас шувуу*** агнахыг хорьж байсан бөгөөд энэ нь тухайн шувуу үхсэн амьтны сэг зэмийг идэж байгалийг цэвэрлэдэгтэй холбоотой[369] болов уу. "Юань улсын судар"-т "...Аливаа могой, шувуугаар наадан, шунан овоолон алсныг цаазалмуй"[370] хэмээн хуульчлан хоригложээ. "Алтан хааны цааз"-ын хулгайн хэргийн талаар өгүүлсэн хэсэгт "Элээ, бүргэд, тас, ёл зэргийг хулгайлбал хоёр ест. Усны тэмдэгт шувууны өд, мах - нэг морь. Зээрний тор, шувууны тор - гурван ест. Туулайны тор - нэг ест. Занга, татдаг сааль эдгээрт морь, үхэр ав" хэмээн нэр дурдсан шувуудыг агнасан, хулгайлсан, ан амьтдыг тор, занга, саалиар хулгайлж агнасан тохиолдолд юугаар торгохыг тоочсон байна.

Хутагтай сэцэний хуульд: "*Сарын гурван бацагийн өдөр малын амь таслах, гөрөөсөн шувуу алахыг тэвчтүгэй*" хэмээн заасан байдаг[371].

369 *Т.Сэнгэдорж. Экологийн эрхзүйн уламжлал, шинэчлэл, УБ., 1999. т.29-30*
370 *yuwan ulus-un sudur. 105-р дэвтэр. УНС-ийн гар бичмэлийн сан хөмрөг 9764/97 дугаарт (хуулбар эх)*
371 *Саган сэцэн. Эрдэнийн товч. УБ.1961, 252-254т. /Ш.Бира. БНМАУ-ын түүх, соёл, түүх бичлэгийн асуудалд, УБ., 1977. т.103-аас дам ишлэв/*

"Үйсний хуулиуд" буюу "Арван найман цааз"-д могой, мэлхий, ангир богширго агнах болон аливаа нутагт зөвшөөрөлгүй буухыг хориглох агуулгатай заалтууд байна. "Зургаан хошууны цааз"-д, "*тас бүргэдийг хавхаар барих, харцгайд урхи тор тавихад гурван естөөр, ёлыг баривал тавтаар торгох* заалт байна[372]. "Мичин жилийн их цааз"-д энэ нь арай дэлгэрэнгүй тодорхой байх ба "*Тас бүргэдэд хавх, харцгайд тор тавибал гурван ест, тарвалж, гэсгэ, ёлд урхи таталга тавибал мөн тарваганд урхи тавибал тавтаар торгох*"-ыг тогтоожээ. Эдгээр шувууд мал амьтны сэгээр хооллож, байгаль орчныг цэвэрлэдэг. Тус цаазад мөн "Бурхны цагаан замд *могой, мэлхий, ангир, болжмор, галуу, нохой* эднийг албаас нэг морьт (ав)"[373] гэжээ. Юань гүрний үед болон улс төрийн бутралын үед бурхны шашин дэлгэрсэнтэй холбоотой амьтны амь таслахыг хориглосон хууль гаргасан түүхэн учир шалтгаан буй ч энэ нь ан амьтныг хамгаалахад шууд нөлөө үзүүлсэн нь дамжиггүй.

Монголчуудын үзлээр могой, мэлхий нь лусын амьтад тул тэднийг алдаггүй ба эднийг албал лус савдаг догшрон хилэгнэдэг гэж үзэж, тэр ч атугай могойг "урт хайрхан" хэмээн хүндэтгэн дууддаг. "Халх журам"-д "Эмгэг өвчингүй морь, хонгор галуу, могой, мэлхий, ангир, нялх янзага, болжмор, нохой эднийг бүү ал. Алсныг үзсэн хэн хүн үзвээс морь ав[374] зэргээр заасан байна. Богд хаант Монгол улсын үед Богд хааны зарлигаар "Богд уул, Гурван Сонгино, Чингэлтэй, Бэлх, Өндөр улаан, Баянзүрх уул, Туул голд загас, шувуу агнах, мод огтлохыг цаазалсан газруудад пайз хадуулах тухай бичиг"[375], "Шувуу, араатан гөрөөсийг авлахыг бүтэн гурван жил хориглосон бичиг" гэх мэт тушаал зарлигууд гарч байсан нь "Зарлигаар тогтоосон Монгол улсын хууль зүйлийн бичиг"-ээс өмнө мөрдөгдөж байсан эрх зүйн баримт бичиг юм.

*372 Х.Пэрлээ. Монгол ба Төв Азийн орнуудын соёлын түүхэнд холбогдох хоёр ховор сурвалж бичиг /Халхын шинэ олдсон цааз-эрхэмжийн дурсгалт бичиг/, Monumenta Historica, Tomus VI, Fasc.I, УБ. 1974, т.102*
*373 Мөн тэнд, т.103*
*374 Халх журам. ред. С.Жалан-Аажав. УБ., 1995, т.31-33*
*375 ХН.8, Т.263, 1916, 1-7 (ШУА,Түүхийн хүрээлэнгийн гар бичмэлийн фонд)*





# ДҮГНЭЛТ

Монголчуудын ахуй амьдралын хэв маяг, нүүдлийн амьдралд зохицсон өвөрмөц соёл, байгаль төвт үзэл бүрэлдэн бий болоход Дотоод Азийн эрс тэс уур амьсгал бүхий экологийн нэн эмзэг орчин шийдвэрлэх нөлөө үзүүлжээ. Тиймээс он цагийн зөрөө, угсаатны бүлэг, газар нутгийн ялгаанаас үл хамаарч, байгаль орчны талаарх төсөөлөл хандлага, байгалиа хамгаалж ирсэн уламжлалт аргууд нийт монголчуудын хувьд ерөнхийдөө нийтлэг шинжтэй буй нь судалгаанаас харагдаж байна. Монголчуудын дунд байгаль орчноо хамгаалах хэд хэдэн гол арга хэлбэр бүрэлдэн бий болж, хадгалагдсаар иржээ.

*1). Шүтлэг бишрэл, шашны үзэл санаа, тахилга тайлгын зан үйлээр дамжуулан байгаль хамгаалах хэлбэр.* Эрт үедээ монголчуудын өвөг дээдэс байгалийн сүр хүч, үзэгдлээс айж эмээн түүний далд чинад дахь эзэнд сүсэглэн бишрч, аргадан зеруүлэхийг хичээх болжээ. Энэ нь, байгаль шүтлэгийн эртний хэлбэрүүд болох дом шившлэг, цалигчлах, амьдчилах, онгон шүтлэг, улмаар бөөгийн шашны үндэс болжээ. Нийгэм, соёлын хөгжлийн арай хожуу үед тэд хүрээлэн буй байгаль орчныхоо талаар практик мэдлэг хуримтлуулж, байгалийн юмс үзэгдэл бүр өөр хоорондоо уялдаа холбоотой, байгаль нь дотооддоо нарийн зүй тогтол бүхий амьд тогтолцоо болохыг ухаараад, зүй тогтолд нь өөрсдийн амьдрал ахуйн хэм хэмнэлийг зохицуулан аж төрөх арга замыг сүвэгчлэх болжээ. Байгалиа тахиж шүтэх, хүндэтгэн дээдлэх ёс, үзэл санаа эдгээрийн дотор тэргүүн байр эзэлж ирсэн бөгөөд үүнд уул овооны тахилга, онгон удган модны шүтлэг, булаг шанд нуур усны тахилгын зан үйл гэх зэргийг хамруулж болно. Зан үйлийн ийм ёслол нь хүмүүсийн сэтгэхүйд хүчтэй нөлөөлж, улмаар тахиж шүтсэн газар усны мод ургамлыг таслаж, хад чулууг хөндөж, ан амьтныг нь агнаж болохгүй гэсэн итгэл үнэмшил төрүүлж, далдын хүчинд итгэх нь нэмэгддэг ажээ.

Газар усны эзэн, лус савдгийн тухай үзэл төсөөлөл нь байгаль хамгаалахад чухал нөлөө үзүүлсээр ирсэн бөгөөд тахилга шүтлэгийн зан үйл, ёслол нь тэдгээрийг магтан баясгах, зочлон хүндлэх, аргадан зерүүлэх, аврал өршөөл эрэх, уурлуулж хилэгнүүлэхгүй байхад чиглэгдэж, ингэсний ачаар амар амгалан, элбэг баян байж, урт насалж удаан жаргаж, өвчин зовлон, гай гамшиг лугаа учрахгүй байх болно гэж итгэж иржээ. Газар усны эзэн, лус савдгийг байгаль, түүний юмс үзэгдлийн хялбаршуулсан дүрслэл гэж үзэж болох юм. Тодруулбал, "газар ус, мод

ургамлыг хамаагүй хөндвөл лус савдаг хилэгнэж гамшиг зовлон тохионо" хэмээх нь "байгальд хайр гамгүй хандсанаас экологийн тэнцвэр алдагдаж, байгаль цаг уурын сөрөг өөрчлөлтийг авчирна" гэдэгтэй ижил агуулгатай.

2). *Хорио цээрийн ёсыг дагаж мөрдөх замаар байгалиа хамгаалах хэлбэр.* Энэхүү ёсыг "монголчууд олон үеийн туршид байгалиа ажиглаж, танин мэдэж, практик мэдлэг, туршлага хуримтлуулах явцдаа байгаль-хүн-нийгмийн харилцааг зохицуулахын тулд буй болгож, хэвшүүлсэн ёс суртахууны хэм хэмжээ" гэж тодорхойлоход буруудахгүй болов уу. Хорио цээр нь "*газар дэлхий, ус ургамал, ан амьтан хамгаалах агуулгатай хорио цээрийг зөрчсөн хэн боловч лус савдгийн хорлолд өртөнө"* гэсэн үндсэн агуулгатай байдаг. Хэлбэрийн хувьд хорио цээр нь байгальтай зохисгүй харьцсаны уршиг, сөрөг нөлөөллийг энгийн ойлгомжтой, товч тодорхойгоор илэрхийлсэн, үеэс үед амаар уламжлан өвлүүлэхэд хялбар, хүүхэд багачуудаас эхлээд настан буурлууд, ард олноос эхлээд ихэс дээдэс бүгдээр шууд хүлээн авч, амьдрал ахуйдаа дагаж мөрдөх бололцоотой, зөрчсөн тохиолдолд хүлээх гэсгээл шийтгэл нь чанд хатуу бөгөөд хүмүүсийн сэтгэхүйд хүчтэй нөлөөлж чадахуйц зэрэг онцлог шинжүүдтэй байдаг.

3). *Газар нутгийг дархлан, тусгай хамгаалалтад авч хамгаалах хэлбэр.* Уламжлал ёсоор а) шашин шүтлэг, соёл, зан үйлийн онцлогоос үүдэн тодорхой газар нутгийн ашиглалтыг хязгаарлах, б) байгаль экологид учирч болох элдэв сөрөг үзэгдлээс урьдчилан сэргийлэх, в) байгалийн элдэв өвөрмөц тогтоц, онцгой ургамал, амьтныг хамгаалахад санаа тавих үүднээс газар нутгийг тус тус хамгаалалтад авч байжээ. Судалгаанаас үзэхэд, Монгол улсын нутагт тахилга бүхий 800 гаруй овоо бүртгэгджээ. Өнөөдөр Отгонтэнгэр, Ханхэнтий, Алтан-Овоо, Алтанхөхийг төрийн хэмжээнд тахиж байна.

Монгол улсад дархан цаазтай, тусгай хамгаалалттай нийт 500 гаруй газар буй бөгөөд эдгээрийн байршил эртний тахилгат газруудын байршилтай давхцах нь олонтаа. Ван хан Тоорил Богдхан уулыг дархлан хамгаалж байсан гэдэг ч газар нутгийг "албан ёсоор" дархлан, хамгаалалтад авах болсон нь XVIII зууны үе болно. Түүхээс харвал, Монголын зүүн хязгаарт оршдог Соёлз уулыг 1701 онд дархалж, улмаар барга, чивчин, халх, солон 4 овгийн 11, 11 хүнээс бүрдсэн 44 харуул хамгаалж байсан, Хүрээ сайд Юндэндорж тэргүүтэй сэхээтнүүд Манжийн хаанд өргөх бичиг барьж, зарлиг буулгуулан 1778 онд Богдхан уулыг,





1779 онд Ханхэнтий уулыг, 1809 онд Отгонтэнгэр уулыг тус тус дархалсан зэрэг түүхэн мэдээ баримт байна. Эдгээрээс үзэхэд, монголчуудын байгаль хамгаалах сэтгэлгээ, экологийн ухамсар хожуу бүрдсэн гэж үзэх нь өрөөсгөл юм.

4). *Уран зохиол, аман яриаг ашиглан ард олон, залуу хойч үедээ байгалиа хайрлах хамгаалах сэтгэлгээ төлөвшүүлэх арга.* Байгалийн тухай сэдэв монгол уран зохиолд зонхилох байрыг эзэлдэг. Үлгэр домог, дуу шүлэг, сургаал зэрэг уран зохиолын бүхий л төрөл зүйлс нь байгалийг танин мэдэх, түүний үзэсгэлэнг бахдан бишрэх, сүр хүчнээс нь айн эмээх, амьд байгаль, ан амьтан мод ургамлыг хүншүүлж үзэн өрөвдөн энэрэх сэтгэлгээг хүмүүст төлөвшүүлэхэд чухал үүрэг гүйцэтгэсээр иржээ. Ард олны элбэг хангалуун, амар амгалан, аз жаргалтай аж төрөх гэсэн туйлын хүсэл эрмэлзлэлээр нь дамжуулан байгалиа хайрлан хамгаалах үзэл төлөвшүүлэхийн тулд хэн нэгэн хүн тодорхой ан амьтан, араатан гөрөөсний амийг аварч хэлтрүүлээд, үргэлжийн элбэг баян амьдралтай золгосон тухай санаа нилээд тааралдаж байгаа нь үүний илрэл юм.

Мөн аль ч нутгийн ард олны дунд ам дамжин яригдсан хууч яриа түгээмэл бөгөөд ийм ярианд ихэвчлэн онгон ариун, догшин газар ус, ургамал амьтантай болгоомжгүй, зохисгүй харьцсанаас болж хэн нэгэн хүнд үхэл зовлон тохиолдсон, өрөөл татуу болсон тухай өгүүлдэг. Тэр хүн нь тухайн нутаг орны хүмүүсийн таних мэдэх бодит хүн, үйл явдал болсон газар нь ч нутгийн нэр бүхий газар, нутгийнхны сайн мэдэх онцгой содон тогтоцтой мод хад, гол ус, булаг шанд, мөн содон зүстэй амьтан байх тул хүмүүсийн сэтгэхүйд хүчтэй нөлөөлж, хүмүүс тэдгээрт хүрч хөндөж зүрхэлдэггүй байна.

5). *Нүүдэлчдийн оршин тогтнох зайлшгүй шаардлагаас үүдэлтэй байгаль орчинтойгоо зохицон амьдрах дадал хэвшил.* Ан амьтан элбэгтэй ой тайгын бүсэд ан агнуур эрхэлж ирсэн ч монголчуудын ахуй амьдралын бараг бүх хэрэгцээг хангадаг үндсэн аж ахуй нь байгалиас бүрэн хараат мал аж ахуй учраас тэд байгалийг амьдралын эх булаг гэж үзэн, энэхүү эх булгийг үгүй хийвэл амьдрал нь дуусгавар болохыг ухаарч иржээ. Гол усыг бохирлож, мод бургасыг хамаагүй огтолбол гол ус ширгэж, хөрс, өвс ургамал хатдаг, ан амьтныг олноор нь агнаж тоо толгойн зохист харьцааг алдуулбал амьтны болон ургамлын аймгийн бүрэлдэхүүнд өөрчлөлт гарч бэлчээр доройтдог зэргийг олон зуун жилийн нүүдэлчин амьдралын туршлагаараа мэдсэний үндсэн дээр тэд байгаль орчиндоо

болгоомжтой хандаж, хайрлан хамгаалсаар иржээ. Мал ахуйгаа хотлохдоо ч хөрс бэлчээрээ доройтуулахгүй байхад чиглэсэн нарийн дадал хэвшлийг баримталж иржээ. Үүнд, бэлчээрийг цаг улирлын байдал, хол ойр, газарзүйн бүс бүслүүр, ургамлын бүрэлдэхүүн, мал сүргийн тоо толгой, сүргийн бүтцийг харгалзан хувааж ашиглах, бэлчээрийг өнжөөж амраах, хурлуулах, шинээр нээх зэргээр ашиглахын сацуу, гал түймрээс сэргийлэх, өдөр тутмын ахуй амьдралын хэрэгцээгээ хангахдаа ч байгалиа хөндөхгүйг хичээж, байгалийн нөхөн сэргэх нөөцийг аль болохоор амьдрал ахуйдаа хэрэглэх, хашаа хороогоо цас, хөрзөн, байгалийн сул чулуугаар барих, аргал хөрзөн, хатаж унасан гишүү мөчир түлшиндээ хэрэглэх зэрэг хэвшлийг мөрдөж ирсэн байна. Байгаль орчинтойгоо зохицон аж төрөх эдгээр хэвшил нь олон зууны туршид тогтвортой хадгалагдахын сацуу зарим талаар өөрчлөгдөн шинэчлэгдэж иржээ.

6). *Төрийн хууль цаазад байгаль хамгаалах асуудлыг тусгайлан тусгаж байгалиа хамгаалах арга.* XIII зуунаас XX зууны эхэн үед холбогдох бараг бүх хуулиудад байгаль хамгаалах асуудлыг их, бага ямар нэг хэмжээгээр тусгаснаас үзвэл, байгаль хамгаалах асуудал олон зуун жилийн туршид төрийн бодлогын хэмжээнд тавигдаж иржээ. Аль ч үеийн хууль цааз дахь байгаль хамгаалах заалтууд өөр хоорондоо төстэй буйгаас үзэхэд өмнөх үеийнхээ хууль цаазын уламжлалыг харгалзаж хууль цаазаа тогтоодог байсны гэрч юм. Гэвч үе үеийн хууль цаазад өөр өөрийн өвөрмөц онцлог байна: XIII зууны хууль нь эртний хэв хуулийн шинжтэй, тэнгэр задраах, газар нүхлэх, бэлчээр шатаах, ус бохирлоход хатуу чанд цээрлүүлэхээр заасан гол агуулгатай буй бол, Юань гүрний үеийн хуульд түймрээс хамгаалах, ан амьтныг агнах явдлыг тодорхой цаг хугацаанд хориглох заалт оруулснаараа онцлог байна. XV-XVII зууны хуулиудад байгаль хамгааллын асуудлыг илүү нарийн тусгахын хамт, Бурхны шашин дэлгэрсэнтэй холбоотой амьтны амь таслахыг хориглох, хууль зөрчигсдийг чанд цээрлүүлэх, цаазлахын оронд торгох шийтгэлийг ихэвчлэн оногдуулах болжээ. Манжийн болон Богд хаант Монгол улсын үеийн хуулиудад газрын хэвлийн баялгийг хамгаалах, тодорхой газар нутгийг дархлах зэрэг заалт шинээр тусснаараа өмнөх хуулиудаас ялгарах онцлогтой.

Дээр дурдсан арга хэлбэрээс гадна төр, шашны зүтгэлтэн, тухайн цаг үе, нийгмийн элит давхаргынхны идэвх санаачлага, оролцоо байгаль хамгаалалд багагүй үүрэг гүйцэтгэсээр ирсэн нь Лувсандондов гүн, Егүзэр хутагт Галсандаш, Хүрээ сайд Юндэндорж зэрэг хүмүүсийн үйл ажиллагаанаас харагдаж байна.





“Байгаль орчныг хамгаалах” гэдэг ухагдахуун нь монголчуудын хувьд, түүнийг гадны ямар нэгэн хүч нөлөөнөөс халхалж хаацайлахын нэр бус, эвдрэл доройтолд орсных нь дараа нөхөн сэргээх арга замыг сүвэгчлэхийн ч нэр бус, харин тэрхүү болзошгүй доройтлоос урьдчилан сэргийлэх; байгалийн зүйд захирагдан, байгаль орчинтойгоо ухаалгаар зохицон амьдрах; газар дэлхийгээ эхтэйгээ зүйрлэн, хүндэтгэн дээдлэх; түүнд хүмүүнлэг нинжин сэтгэлээр хандан, амьтан ургамлыг нь энэрэн хайрлах; экологийн өндөр ёсзүйтэй байж нөөц баялгийг нь ариглан гамнахын нэр байж иржээ.

Экологийн тэнцвэр алдагдаад буй эдүгээ үед дээр дурдсан уламжлалт аргаас өнөөгийн цаг үед зохицуулан байгаль хамгаалалд ашиглах нь зүйтэй юм. Гэхдээ эдгээрт авах гээхийн ухаанаар хандаж, дэвшилтэт заримыг нь улам боловсронгуй болгож практикт ашиглах, үеэ өнгөрөөсөн заримыг нь ном бичигт тэмдэглэж үлдээх хэрэгтэй болов уу. Тухайлбал, уул овоо, ус, ургамлыг тахих зан үйл байгаль хамгаалалд чухал үр нөлөөтэй аргын нэг байсаар ирсэн нь маргаангүй. Гэхдээ өмнөх үед хүн амын тоо цөөн байсан, машин тэрэг бус морио унаж очин тахилгын ёслолд оролцдог, тахилга шүтлэгтэй уул овооны орчмыг бохирлодоггүй, мод чулуу, ургамал амьтныг нь хөнддөггүй байсан бол эдүгээ байдал өөрчлөгджээ.

Төрийн тахилгад хүмүүс хэдэн мянгаараа машин унаа хөлөглөн очиж, орчмын хөрсийг сүйтгэн, бохир буртаг бүхнээр орчныг бохирдуулж, зугаа наадам төдийхнөөр хандаж байна. Ийм нөхцөлд, төрийн болон төрийн бус байгууллага, шашны байгууллага, орон нутгийнхны цөөн тооны төлөөлөл оролцон тахилгын зан үйлийг явуулж байх, улмаар тухайн бүс нутгийн байгаль орчныг хамгаалахад чиглэсэн ямар арга хэмжээ авахаа, мөн ямар ажил зохион байгуулахаа зөвшилцдөг арга хэлбэрийг нэвтрүүлэх нь зүйтэй. Үүний зэрэгцээгээр, Бурхны шашин монголчуудын оюун санааны амьдралд өнөөдөр ч гэсэн чухал үүрэг гүйцэтгэсэн хэвээр буйг сүүлийн жилүүдэд олноор гарч ирж буй сүм хийдүүд харуулж байна. Тиймээс байгаль хамгаалах сургалт сурталчилгаанд лам нар, сүм хийдийг татан оруулахад буруудах зүйлгүй байх аа. Энд мухар сүсгээр мунхруулах тухай санаа дэвшүүлээгүй. Бурхны шашин өөрөө байгаль ертөнцийн юмс үзэгдлийн зүй тогтол, уялдаа холбооны талаар асар их мэдлэг ухааны өвийг хуримтуулсан дорны ухаан билээ.

Амьдрал ахуйдаа байгалийн нөхөн сэргээгдэх баялгийг хэмжээ хязгаартай, зохистой ашиглаж ирсэн баялаг уламжлалаас ард олонд

таниулах, дэлгэрүүлэх, улмаар хот суурин болон хөдөө орон нутгийн онцлогт тохируулан сургалт лекц зохион байгуулах, орчинтойгоо зохицон аж төрөх зөв дадал хэвшилд сургах практик ажлыг явуулах нь ач холбогдолтой болов уу. Нутаг усаа үе дамжин айл саахалтаараа хамгаалж ирсэн уламжлал шинэчлэгдэж байна. Үүний нэг илрэл нь сүүлийн үед байгаль хамгаалах малчдын нөхөрлөлүүд байгуулагдаж буй явдал бөгөөд байгаль орчныг орон нутгийн иргэдийн идэвх, оролцоонд тулгуурлан хамгаалах нь илүү үр дүнгээ өгөх магадлалтай тул цаашид ийм нөхөрлөл, бүлгийг олноор байгуулж, үйл ажиллагааг нь идэвхжүүлж, улмаар холбогдох байгууллагаас дэмжих хэрэгтэй.





# CONCLUSION

Extreme continental climate and excessive vulnerable ecological condition of Inner Asia exerted crucial influence on shaping of life style, peculiar culture adapted to nomadic life and nature centered world view of the Mongols. In generally, environmental perceptions, attitudes and approaches for nature and environmental protection have been typical for all of the Mongols regardless of differences between periods of time, ethnic groups and localities. Several main approaches to nature and environmental protection were formed and have been transmitted among the Mongols for hundreds of years.

*1). Nature and environmental protection through religious belief, religious view and worship rites.* As many other prehistorical people frightened of nature's mighty force, ancestors of nomads and hunters imagined that a mysterious master exists somewhere who directs natural phenomena and things, believed in the spirits and sought to placate them. This kind of piety became an initial derivation of ancient forms of religions, such as fetishism, animism, totemism and further shamanism. Later, in rather higher stage of social and cultural development by accumulating practical knowledge and experience about surrounding environment they realized that nature is sophisticated system which has its interrelationship and tried to find ways and means to live in harmony with natural rhytm. Cult of nature and nature veneration rituals including mountain and *oboo* worship, shamaness and many branched tree veneration, river and spring worship, plants and animals worship had played principal role among the approaches. The reason is such kind of veneration and rituals are capable to exert an intense influence on people's thought. More and more people firmly believe in that it is impossible to cut plants and trees, touch rocks and stones and hunt animals of venerated places.

Views and perceptions referring to guardian spirits of the earth and the water had played considerable role for environmental protection as well. The earth and the water worship ceremonies have been aimed to praise, honour, entertain, coax the guardian spirit and summon a good fortune from it. A guardian spirit *or* spirit master was imagined as a guard who is capable to protect a certain locality against unexpected disaster, calamity, danger and threat, to increase livestock and to get blessed with a child. Besides this it was perceived as a supernatural force that is able to harm people's lives and

subsistence if someone mistreated it carelessly and wrongly. The concept about the earth and the water spirits can be considered as a simplified imagination of nature itself and its things and phenomena. The reason is that the statement "if the earth and water were touched and disturbed by people then spirit master would get angry and bring misfortune and calamity" has same meaning as "ecological balance would be lost as a consequence of people's careless and destructive treatment".

2). *Nature and environmental protection through prohibitions, taboos and customary laws.* The custom can be defined as "ethical standards brought into existence and regulated by certain people or community within the courses of time based on their observation of nature and practical experience in order to regulate relationship between nature, humans and society". The main content of a taboo *or* a prohibition is "throwing rubbish everywhere, digging into ground, pulling out grass, breaking branches of trees, hunting prominent animals, polluting the water and other wrong actions are prohibited. If anyone breaks the prohibitions he *or* she would be struck by harmful effect of guardian spirits". Prohibitions and taboos have several peculiarities: consequences and negative effects of an improper treatment of nature and the environment were expressed in very simple, precise and brief ways; in this sense, it is easy to transmit orally from generation to generation, from one person to another; if anyone breaks the prohibitions then he *or* she would be stringently punished by laws of nature; these are capable to influence people's thinking etc.

*3). Protecting nature and the environment through ways of proclaiming certain places as natural reserves, national parks and special protected areas.* Traditionally, the Mongols had officially protected certain areas in order to prevent any negative changes that face ecology and nature; to conserve beautiful and prominent formation, rare animals and plants; to limit to be use of certain territory because of cultural and religious factors, such as designation of sacred place, religious, historical and cultural sites and etc.

A survey result shows that over 800 sacred oboos are registered in Mongolia and some of which are state worshipped oboos including Otgontenger, Khan Khentii, Altan-Oboo and Altanкцкы. Over 500 sites were registered in Mongolia as natural reserves, national parks and special protected areas. It is popular that positions of these sites coincide with sacred or worshipped sites. It was said that Wang khan Tooril protected





